# BISHARA TA HANNUN

# MATIYU

## Gabatarwa

Marubucin wannan bishara shi ne Matiyu, shi Bayahude ne, ɗaya daga cikin almajiran Yesu.

*Bishara ta Hannun Matiyu* ta nuna cewa Yesu shi ne Almasihun nan da aka yi alkawarinsa a cikin Tsohon Alkawari, wanda kuma Yahudawa suka sa zuciya cewa zai zo. Sau da yawa *Bishara ta Hannun Matiyu* ta maimaita ayoyin annabci daga cikin Tsohon Alkawari don ta nuna yadda Yesu ya cika su. Ta kuma nuna cewa Yesu mutumin zuriyar Ibrahim ne (1.1). Sau da yawa kuma ta ce da Yesu "Dan Dawuda". Wato, Yesu ya zo a matsayin Almasihu ke nan, daidai yadda Yahudawa da kansu suka ba da gaskiya. Amma ko da yake bisharar ta sami karɓuwa sosai ga Yahudawa, duk da haka ta ba da tabbaci cewa bisharar Yesu Almasihu saboda mutanen duniya duka ne, wato, Yahudawa da waɗanda ba Yahudawa ba. *Bishara ta Hannun Matiyu* ta nuna a fili cewa Yesu wani babban malami ne wanda koyarwarsa da maganarsa sun tabbatar cewa yana da iko sosai, har ma fiye da Musa.

An tsara *Bishara ta Hannun Matiyu* da kyau, an tsara koyarwar Yesu a manyan sashe-sashe guda biyar. Da farko akwai koyarwar Yesu a kan dutse, wadda ta bayyana yadda ya yi daidai 'ya'yan Allah su yi rayuwarsu (sura 5-7). Kuma akwai koyarwa game da yadda manzon Almasihu zai yi aikinsa (sura 10). Sa'an nan akwai misalai dabam-dabam a kan mulkin Allah (sura 13). Na huɗu kuma akwai koyarwa a kan irin halayen da mai bi ya kamata ya kasance da su (sura 18). A ƙarshe kuwa akwai koyarwa a kan zamanin ƙarshe da kuma abubuwan da za su faru a wannan lokaci (sura 24-25).

## Abubuwan da Suke Ciki



---

### Zuriyar Yesu Almasihu
*(Luk 3.23-38)*

1 1 Littafin asalin Yesu Almasihu,[a] ɗan Dawuda wanda shi ma
ɗan Ibrahim ne.
2 Ibrahim ya haifi Ishaku, Ishaku ya haifi Yakubu, Yakubu ya
haifi Yahuda da 'yan'uwansa. 3 Yahuda kuwa ya haifi Feresa da
Zera, uwarsu Tamar. Feresa ya haifi Hesruna, Hesruna ya haifi
Aram, 4 Aram ya haifi Amminadab, Amminadab ya haifi Nashon,
Nashon ya haifi Salmon. 5 Salmon ya haifi Bo'aza, uwarsa Rahab,
Bo'aza ya haifi Obida, uwarsa Rut, Obida ya haifi Jesse. 6 Jesse
ya haifi sarki Dawuda.
Dawuda ya haifi Solomon wanda uwarsa dā matar Uriya ce.
7 Solomon ya haifi Rehobowam, Rehobowam ya haifi Abija,
Abija ya haifi Asa, 8 Asa ya haifi Jehoshafat, Jehoshafat ya haifi
Yoram, Yoram ya haifi Azariya. 9 Azariya ya haifi Jotam, Jotam
ya haifi Ahaz, Ahaz ya haifi Hezekiya, 10 Hezekiya ya haifi
Manasse, Manasse ya haifi Aman, Aman ya haifi Josiya. 11 Josiya
ya haifi Jekoniya da 'yan'uwansa, wato a lokacin da aka kwashe
su zuwa bauta a ƙasar Babila.
12 Bayan da aka kai su Babila, sai Jekoniya ya haifi
Sheyaltiyel, Sheyaltiyel ya haifi Zarubabel, 13 Zarubabel ya haifi
Abihudu, Abihudu ya haifi Eliyakim, Eliyakim ya haifi Azuro.
14 Azuro ya haifi Zadok, Zadok ya haifi Akim, Akim ya haifi
Aliyudu, 15 Aliyudu ya haifi Eliyaza, Eliyaza ya haifi Matana,
Matana kuwa ya haifi Yakubu. 16 Yakubu ya haifi Yusufu mijin
Maryamu wadda ta haifi Yesu wanda ake ce da shi Almasihu.
17 Wato dukan zuriyar daga kan Ibrahim zuwa Dawuda,
zuriya goma sha huɗu ce. Daga kan Dawuda zuwa lokacin da
an kwashe Isra'ilawa zuwa bauta a Babila, zuriya goma sha
huɗu ce, daga nan kuma zuwa kan Almasihu, zuriya goma sha
huɗu ce.

### Haihuwar Yesu Almasihu
*(Luk 2.1-7)*

18 Ga yadda aka haifi Yesu Almasihu. Lokacin da Yusufu
yake neman Maryamu uwar Yesu da aure, tun ba a ɗaura musu
aure ba, sai ya zama tana da ciki daga Ruhu Mai Tsarki.
19 Saurayinta Yusufu yana da kirki, kuma ba ya so yă ba ta kunya

---

1.11: 2 Sar 24.14-15; 2 Tar 36.10; Irm 27.20 1.18: Luk 1.27

[a] 1.1 **Almasihu:** Da Ibraniyanci "Masiha"; da Helenanci "Kiristi". Ma'anar Almasihu ita ce wanda aka shafe, aka kuma keɓe.

a cikin mutane, sai ya yi tunani yǎ sake ta shiru a ɓoye. 20 Amma
yana cikin wannan tunani sai ga wani mala'ikan Ubangiji ya
bayyana gare shi a mafarki, ya ce masa, "Yusufu ɗan Dawuda,
kada ka ji tsoron ɗaukar Maryamu ta zama matarka domin cikin
nan nata daga Ruhu Mai Tsarki ne. 21 Za ta haifi ɗa, za ka sa
masa suna Yesu[b] domin shi ne zai ceci mutanensa daga
zunubansu."

22 Dukan wannan ya faru ne domin a cika abin da Ubangiji
ya faɗa ta bakin annabi cewa,

23 "Budurwa za ta yi ciki, ta haifi ɗa
za a kuma sa masa suna Immanuwel."

Ma'anar Immanuwel ita ce, "Allah yana tare da mu."

24 Da Yusufu ya farka daga barci, sai ya bi umarnin mala'ikan
Ubangiji, ya ɗauki Maryamu ta zama matarsa. 25 Amma bai san
ta ba, sai bayan da ta haifi ɗanta, ya kuma sa masa suna Yesu.

**Ziyarar Masu Ilimi daga Gabas**

2 1 An haifi Yesu a garin Baitalami cikin Yahudiya a zamanin
sarki Hirudus. Bayan an haife shi sai waɗansu masu ilimin
gane taurari daga gabas suka zo Urushalima, suka yi tambaya
suka ce, 2 "Ina sabon sarkin Yahudawa da aka haifa? Domin
mun ga tauraronsa a gabas, kuma mun zo ne mu yi masa
sujada."

3 Da sarki Hirudus ya ji haka, sai hankalinsa ya tashi, haka
kuma dukan mutanen Urushalima. 4 Sai ya tara dukan manyan
firistoci da malaman dokoki, ya tambaye su inda za a haifi
Almasihu.

5 Suka ce masa, "A garin Baitalami ne, cikin Yahudiya, gama
haka annabin ya rubuta cewa,

6 'Ke ma Baitalami ta ƙasar Yahuda,
ke ba ƙarama ba ce a cikin masu mulkin Yahuda.
Gama daga cikinki wani mai mulki zai fito,
Wanda zai shugabanci mutanena Isra'ila.' "

7 Sai Hirudus ya kira masu ilimin nan a ɓoye don yǎ san daidai
lokacin da suka ga tauraron. 8 Sai ya aike su zuwa Baitalami ya
ce, "Ku je ku bincika mini game da ɗan yaron nan a hankali.
Idan kun same shi, sai ku zo ku faɗa mini don ni ma in je in yi
masa sujada."

---

1.21: Luk 1.31 **1.23:** Ish 7.14 **1.25:** Luk 2.21 **2.6:** Mika 5.2

[b] **1.21 Yesu:** Sunan "Yesu" a Helenanci, shi ne "Joshuwa" a Ibraniyanci. Ma'anar sunan kuwa ita ce "Allah yana ceto."

9 Su kuwa da suka gama jin maganar sarki, sai suka yi
tafiyarsu. Tauraron da suka gani a gabas kuwa yana gabansu suna
binsa har ya zo ya tsaya a kan inda ɗan yaron yake. 10 Da suka
ga tauraron sai suka cika da murna sosai. 11 Da suka shiga gidan
kuwa sai suka ga ɗan yaron da mamarsa Maryamu, suka durƙusa
a gabansa, suka yi masa sujada. Sa'an nan suka kunce kayansu
suka ba shi kyautar zinariya, da lubban, da mur.
12 Suka koma ƙasarsu ta wata hanya dabam, gama Allah ya
ja musu kunne a mafarki kada su koma wurin Hirudus.

### Yusufu da Maryamu Sun Gudu zuwa Masar

13 Bayan da suka tafi sai wani mala'ikan Ubangiji ya
bayyana wa Yusufu a mafarki, ya ce, "Tashi, ka ɗauki ɗan
yaron nan da mamarsa ku gudu zuwa ƙasar Masar. Ku zauna a
can sai na faɗa muku ku dawo, gama Hirudus zai nemi ɗan
yaron don ya kashe shi."
14 Yusufu kuwa ya tashi ya ɗauki ɗan yaron da mamarsa da
daddaren, ya tafi ƙasar Masar, 15 ya zauna a can har sai da Hirudus
ya mutu. Wannan kuwa ya faru domin a cika abin da Ubangiji
ya faɗa ne ta bakin annabin cewa. "Daga Masar na kirawo Ɗana."

### An Kashe 'Yan Yara a Yahudiya

16 Da Hirudus ya gane cewa masu ilimin nan sun yi masa
wayo ne, sai ya yi fushi sosai. Ya aika a kakkashe dukan 'yan
yara maza da suke Baitalami da kewayenta, daga masu shekara
biyu zuwa ƙasa, gwargwadon lokacin da masu ilimin nan suka
faɗa masa game da yaron.
17 A lokacin ne aka cika abin da aka faɗa ta bakin annabi
Irmiya cewa,
18 "An ji murya a Rama,
kuka ta baƙin ciki mai zafi,
Rahila ce take kuka domin 'ya'yanta,
Ta ƙi a ba ta haƙuri don sun mutu."

### Dawowa daga Masar zuwa Nazarat

19 Bayan mutuwar Hirudus, sai mala'ikan Ubangiji ya
bayyana wa Yusufu a cikin mafarki a Masar, ya ce, 20 "Tashi ka
ɗauki ɗan yaron nan da mamarsa ka koma ƙasar Isra'ila, gama
masu nema su kashe yaron sun mutu." 21 Sai ya tashi ya ɗauki
ɗan yaron da mamarsa ya tafi ƙasar Isra'ila.

**2.15**: Hos 11.1 **2.18**: Irm 31.15

22 Amma da ya ji yaron Hirudus, wato, Arkilayus ya ci gādon
babansa, yana mulkin Yahudiya, sai ya ji tsoro ya kai can. Amma
da aka ja masa kunne a mafarki, sai ya ratse zuwa yankin Galili.
23 Ya je ya zauna a wani gari da ake ce da shi Nazarat, domin a
cika abin da aka faɗa ta bakin annabawa cewa, "Za a ce da shi
Banazare."

**Wa'azin Yohanna Maibaftisma**
*(Mar 1.1-8; Luk 3.1-18; Yoh 1.19-28)*

3 1 A wannan lokacin ne Yohanna Maibaftisma ya fito yana
wa'azi a cikin dajin Yahudiya, 2 yana cewa, "Ku tuba, gama
mulkin sama[b] ya kusa!" 3 Wannan shi ne wanda annabi Ishaya
ya yi maganarsa, ya ce,

"Muryar mai kira a daji tana cewa,
'Ku shirya wa Ubangiji inda zai bi,
Ku miƙe hanyoyinsa!' "

4 Rigar da Yohanna ya sa kuwa an yi ta da gashin raƙumi ne.
Yana kuwa ɗaure da bel na fata. Abincinsa kuwa fara ce da ruwan
zuma. 5 Sai mutanen Urushalima da na Yahudiya duka, da na
dukan ƙasashen yankin Kogin Urdun, suka yi ta zuwa wurinsa,
6 suna faɗin zunubansu, yana yi musu baftisma[c] a Kogin Urdun.
7 Amma da Yohanna ya ga Farisiyawa da Sadukiyawa da
yawa suna zuwa domin a yi musu baftisma, sai ya ce musu,
"Ku macizai! Wa ya gargaɗe ku ku guje wa hukuncin nan na
Allah mai zuwa? 8 Ku yi ayyukan da za su nuna cewa kun tuba.
9 Kada kuwa ku yi taƙama a ranku cewa, 'Ibrahim ne babanmu',
gama ina faɗa muku Allah yana da ikon yi wa Ibrahim 'ya'ya
da duwatsun nan. 10 An riga an sa bakin gatari a gindin itace.
Duk itacen da bai ba da 'ya'ya masu kyau ba, sai a sare shi a
jefa a wuta."
11 Ni dai da ruwa nake yi muku baftisma, don nuna kun
tuba, amma wanda ya fi ni girma zai zo a bayana, wanda ko
takalmansa ma ban isa in riƙe ba. Shi ne zai yi muku baftisma
da Ruhu Mai Tsarki, da wuta kuma. 12 Yana riƙe da
matankaɗinsa, zai tankaɗe hatsinsa, kuma yă tattara alkamarsa
ya sa cikin rumbunsa, amma zai ƙona yayin a wutar da ba a
iya kashewa.

---

**2.23:** Mar 1.24; Luk 2.39; Yoh 1.45 **3.2:** Mat 4.17; Mar 1.15 **3.3:** Ish 40.3
**3.4:** 2 Sar 1.8 **3.7:** Mat 12.34; 23.33 **3.9:** Yoh 8.33 **3.10:** Mat 7.19

[b] **3.2 Mulkin sama:** Shi ne mulkin da Allah yake yi a kan mutane.
[c] **3.6 Baftisma:** Ita ce wanka ko nutsewar da take nuna tuba.

**An Yi wa Yesu Baftisma**
*(Mar 1.9-11; Luk 3.21-22)*

13 A lokacin nan ne Yesu ya zo daga Galili, ya je Kogin Urdun
wurin Yohanna domin a yi masa baftisma. 14 Yohanna ya so ya
hana shi, ya ce, "Ni, da nake bukata ka yi mini baftisma, yaya
za ka zo wurina?"

15 Amma Yesu ya amsa masa ya ce, "Bari yǎ zama haka
yanzu, domin haka ne ya yi kyau mu cika dukan abin da Allah
yake so." Sa'an nan Yohanna ya yarda masa.

16 Da aka yi wa Yesu baftisma, ya fito daga ruwan ke nan,
sai nan da nan sama ya buɗe, ya ga Ruhun Allah yana saukowa
da kamannin kurciya, har ya sauka a kansa. 17 Sai aka ji wata
murya daga sama ta ce, "Wannan shi ne Ɗana da nake ƙauna,
wanda nake jin daɗinsa ƙwarai."

**Shaiɗan Ya Gwada Yesu**
*(Mar 1.12-13; Luk 4.1-13)*

4 1 Sa'an nan Ruhu Mai Tsarki ya kai Yesu cikin daji domin
Shaiɗan yǎ gwada shi. 2 Yesu ya yi azumi kwana arba'in dare
da rana. Daga baya kuwa yunwa ta kama shi. 3 Sai Shaiɗan ya
zo ya ce masa, "Idan kai Ɗan Allah ne, ka umarci duwatsun nan
su zama burodi."

4 Yesu ya amsa ya ce, "An rubuta a cikin Maganar Allah
cewa,

'Ba da abinci kaɗai mutum zai rayu ba,
sai dai da kowace magana da take fitowa daga wurin
Allah.' "

5 Sai Shaiɗan ya kai shi Urushalima birni mai tsarki ya kai
shi can bisa haikali. 6 Ya ce masa, "Idan kai Ɗan Allah ne, ka yi
tsalle ka fāɗi ƙasa, don a rubuce yake cewa,

'Zai ba da umarni ga mala'ikunsa su tsare ka.
Za su tare ka da hannayensu
don kada ka buga ƙafafunka a dutse.' "

7 Sai Yesu ya ce masa, "A rubuce yake kuma cewa, 'Kada ka
gwada Ubangiji Allahnka!' "

8 Sai Shaiɗan ya sāke kai shi kan wani dutse mai tsawo sosai,
ya nuna masa dukan mulkokin duniya da ɗaukakarsu. 9 Ya kuma
ce masa, "Dukan waɗannan zan ba ka idan ka durƙusa a gabana
ka yi mini sujada."

---

**3.17**: Far 22.2; Zab 2.7; Ish 42.1; Mat 12.18; 17.5; Mar 1.11; Luk 9.35
**4.1**: Ibr 2.18; 4.15 **4.4**: M. Sh 8.3 **4.6**: Zab 91.11-12 **4.7**: M. Sh 6.16

10 Sai Yesu ya ce masa, "Tafi daga nan kai Shaiɗan! Gama
a rubuce yake cewa,
'Ka yi wa Ubangiji Allahnka sujada,
kuma shi kaɗai za ka bauta masa.' "
11 Sa'an nan Shaiɗan ya bar shi. Sai mala'iku suka zo suka
yi masa hidima.

### Yesu Ya Fara Hidimarsa a Galili
*(Mar 1.14-15; Luk 4.14-15)*

12 Da Yesu ya ji an kama Yohanna, sai ya tashi ya tafi Galili.
13 Ya kuma bar Nazarat ya koma Kafarnahum da zama, wadda
take can bakin teku, a kan iyakar ƙasar Zebulun da Naftali,
14 domin a cika abin da annabi Ishaya ya faɗa cewa,
15 "Kasar Zebulun da ƙasar Naftali,
ku da kuke a hanyar teku, da hayin Kogin Urdun,
Da kuma kasar Galili ta waɗanda ba Yahudawa ba,
16 Masu zama cikin duhu kuma sun ga babban haske,
masu zama a inuwar mutuwa kuwa rana ta ɓullo musu."
17 Tun daga lokacin nan, Yesu ya fara wa'azi, yana cewa,
"Ku tuba domin mulkin sama ya yi kusa."

### Yesu Ya Kira Masu Kamun Kifi guda Huɗu
*(Mar 1.16-20; Luk 5.1-11)*

18 Yesu yana tafiya a gefen Tekun Galili ke nan, sai ya ga
waɗansu 'yan'uwa guda biyu, Siman da ake ce da shi Bitrus, da
ɗan'uwansa Andarawus, suna jefa abin kamun kifi a teku, don su
masu kamun kifi ne. 19 Sai Yesu ya ce musu, "Ku bi ni, zan mai
da ku masu jawon mutane zuwa wurina." 20 Nan da nan suka bar
kayansu na kama kifi suka bi shi.
21 Da ya ci gaba da tafiya, sai ya ga waɗansu 'yan'uwa guda
biyu kuma, Yakubu ɗan Zabadi, da ɗan'uwansa Yohanna. Suna
cikin jirgin ruwa tare da babansu Zabadi, suna gyaran abin kamun
kifi. Sai ya kira su. 22 Nan da nan suka bar jirgin duk da babansu,
suka bi shi.

### Yesu Ya Taimaki Mutane da Yawa
*(Luk 6.17-19)*

23 Yesu ya yi ta zazzaga dukan Galili, yana koyarwa a
majami'unsu, yana wa'azin Labari Mai Daɗi na mulkin Allah. Yana
kuma warkar da kowane irin ciwo da rashin lafiya na mutane. 24 Ta

---

**4.10:** M. Sh 6.13 **4.12:** Mat 14.3; Mar 6.17; Luk 3.19-20 **4.13:** Yoh 2.12
**4.15-16:** Ish 8.23—9.1 **4.17:** Mat 3.2 **4.23:** Mat 9.35; Mar 1.39

haka kuwa aka san da shi a cikin ƙasar Suriya gaba ɗaya. Aka yi ta kawo masa dukan marasa lafiya, da masu fama da ciwo iri-iri, da masu shan wuya, da masu aljanu, da masu farfaɗiya, da shanyayyu, ya kuwa warkar da su duka.
25 Taron mutane da yawa suka bi shi daga Galili, da kuma daga yanki mai garuruwa goma, da Urushalima, da Yahudiya, har ma daga hayin Kogin Urdun.

## Wa'azi a kan Dutse

5 1 Da Yesu ya ga mutane sun taru da yawa sai ya hau kan dutse ya zauna. Almajiransa kuma suka zo wurinsa,
2 sai ya fara koya musu.

## Albarku
*(Luk 6.20-23)*

3 "Masu albarka ne waɗanda suka san kāsawarsu ta ruhu,
gama mulkin sama nasu ne.
4 Masu albarka ne masu ɓacin zuciya, gama za a yi musu
ta'aziyya.
5 Masu albarka ne masu tawali'u gama za su gāji duniya.
6 Masu albarka ne masu jin yunwa da ƙishin yin abin da
Allah yake so, gama za su ƙoshi.
7 Masu albarka ne masu jin tausayi,
gama za a ji tausayinsu su ma.
8 Masu albarka ne masu tsabtar zuciya,
gama za su ga Allah.
9 Masu albarka ne masu haɗa zumunci, gama za a
ce da su 'ya'yan Allah.
10 Masu albarka ne masu shan wahala saboda adalci,
gama mulkin sama nasu ne.

11 "Masu albarka ne ku, sa'ad da mutane suka zage ku, suka ba ku wahala, suka kuma yi muku mugunta iri-iri saboda ni.
12 Ku yi murna da farin ciki sosai, domin za ku sami lada mai yawa a sama, gama haka ma annabawan da suka riga ku suka sha wahala.

## Gishiri da Haske
*(Mar 9.50; Luk 14.34-35)*

13 "Ku ne gishirin duniya. Amma idan gishiri ya rabu da daɗinsa, ta yaya za a mai da daɗinsa? Zai zama ba shi da sauran amfani sai dai a zubar da shi, a tattaka shi.

---

**5.4**: Ish 61.2 **5.5**: Zab 37.11 **5.6**: Ish 55.1-2 **5.8**: Zab 24.3-4 **5.10**: 1 Bit 3.14 **5.11**: 1 Bit 4.14 **5.12**: 2 Tar 36.16; A. M. 7.52 **5.13**: Mat 9.50; Luk 14.34-35

14 "Ku ne hasken duniya. Ai, birnin da aka gina a kan tudu
ba a iya ɓoye shi. [15] Ba a kunna fitila a rufe ta da kwano, sai
dai a ajiye ta a kan tebur inda za ta ba wa dukan mutanen gidan
haske. [16] Haka kuma, bari ku zama masu haske ga mutane, domin
idan suka ga ayyuka masu kyau da kuke yi, za su ɗaukaka Ubanku
wanda yake cikin sama.

**Koyarwa a kan Dokoki**

17 "Kada ku yi tsammani na zo ne in rushe Dokar Musa da
koyarwar annabawa. Ban zo domin in rushe su ba, sai dai domin
in cika su. [18] Gaskiya ina gaya muku, kafin sama da ƙasa su ƙare,
ba wani layi ko ɗigo na Dokar da zai wuce, sai an cika kome
duka. [19] Saboda haka duk wanda ya karya ko da ɗaya daga cikin
ƙananan dokokin nan, ya kuma koya wa mutane su karya dokokin,
za a ce da shi mafi ƙanƙanta a cikin mulkin sama. Duk wanda
ya bi su kuwa har ya koyar da su, za a ce da shi mai girma a
mulkin sama. [20] Ina gaya muku idan ba ku fi malaman dokoki da
Farisiyawa adalci ba, ba za ku shiga mulkin sama ba, ko kaɗan.

**Koyarwa a kan Fushi**
*(Luk 12.57-59)*

21 "Kun dai ji an gaya wa kakanninmu cewa, 'Kada ka kashe
wani, wanda ya kashe wani kuma, za a hukunta shi.' [22] Amma
ina gaya muku, wanda yake fushi da ɗan'uwansa, za a hukunta
shi. Wanda ya kira ɗan'uwansa banza, za a kai shi kotu. Wanda
kuma ya kira ɗan'uwansa wawa, ya dace da gidan wuta. [23] Saboda
haka idan kana cikin ba da baiko a kan bagaden hadaya sai ka
tuna cewa ɗan'uwanka yana fushi da kai, [24] sai ka ajiye baikonka
a gaban bagaden tukuna, ka je ka shirya da ɗan'uwanka. Sa'an
nan ka zo ka ba da baikonka.

25 "Idan wani ya kai ƙararka, ka yi sauri ka shirya da shi tun
kuna kan hanya kafin ku isa kotu. Idan ba haka ba kuwa zai haɗa
ka da alƙali, alƙali kuma yă haɗa ka da ɗan sanda a kuma kulle
ka a kurkuku. [26] Gaskiya ina gaya maka, kafin a fitar da kai daga
nan, sai ka biya dukan kuɗin da ake binka.

**Koyarwa a kan Zina**

27 "Kun dai ji an faɗa musu cewa, 'Kada ka yi zina.' [28] Amma
abin da nake gaya muku shi ne, idan mutum ya yi wa mace kallon

**5.14:** Yoh 8.12; 9.5 **5.15:** Mar 4.21; Luk 8.16; 11.33 **5.16:** 1 Bit 2.12
**5.18:** Luk 16.17 **5.21:** Fit 20.13; M. Sh 5.17 **5.27:** Fit 20.14; M. Sh 5.18

sha'awa, ya riga ya yi zina ke nan da ita a zuciyarsa. [29] Idan
idonka na dama yana sa ka ka yi zunubi, ka cire shi ka yar. Gara
ka rasa wani gaɓa na jikinka da a jefa dukan jikinka a cikin wuta.
[30] Idan hannunka na dama yana sa ka ka yi zunubi, ka cire shi
ka yar. Gara ka rasa wani gaɓa na jikinka da dukan jikinka yă
shiga cikin wuta.

### Koyarwa a kan Kashen Aure
*(Mat 19.9; Mar 10.11-12; Luk 16.18)*

31 "An kuma gaya musu cewa, 'Wanda ya saki matarsa dole yă
ba ta takardar saki.' [32] Amma abin da nake gaya muku shi ne, idan
mutum ya saki matarsa ba domin laifin yin zina ba, ya sa ta a hanyar
yin zina ke nan. Duk wanda ya aure ta kuma, ya yi zina.

### Koyarwa a kan Rantsuwa

33 "Har yanzu dai kun ji an gaya wa kakanninmu cewa, 'Kada
ka rantse kan ƙarya, sai dai ka cika alkawarin da ka yi wa
Ubangiji.' [34] Amma abin da nake gaya muku shi ne, kada ku
rantse sam, ko da sama, domin wurin zaman Allah ke nan.
[35] Kada kuma ku rantse da ƙasa, domin nan ne Allah yake ajiye
ƙafafunsa, ko kuma da Urushalima domin ita ce birnin Babban
Sarki. [36] Kada kuwa ka rantse da kanka don ba za ka iya mai da
ko gashi ɗaya yă zama fari ko baƙi ba. [37] Abin da ya kamata ku
ce kawai, shi ne, 'I' ko 'A'a' abin da ya wuce haka kuwa daga
wurin Mugun nan yake.

### Koyarwa a kan Ramuwa
*(Luk 6.29-30)*

38 "Kun dai ji an gaya musu cewa, 'Ido domin ido, haƙori
kuma domin haƙori.' [39] Amma abin da nake faɗa muku shi ne,
kada ku ƙi wanda ya yi muku laifi. Idan wani ya mare ka a
kumatun dama, ka juya masa ɗayan yă mara. [40] Idan wani ya kai
ƙararka don yă ƙwace rigarka, to, ka ba shi har da mayafinka ma.
[41] Idan wani mai iko ya matsa maka ku yi tafiyar kilomita ɗaya,
to, ku yi tafiyar kilomita biyu. [42] Idan wani ya roƙe ka abu, ka
ba shi. Wanda kuma ya zo neman aro daga wajenka, kada ka
hana shi.

**5.29:** Mat 18.9; Mar 9.47 **5.30:** Mat 18.8; Mar 9.43
**5.31:** M. Sh 24.1-4; Mat 19.7; Mar 10.4 **5.32:** Mat 19.9; Mar 10.11-12;
Luk 16.18; 1 Kor 7.10-11 **5.33:** L. Fir 19.12; L. Kid 30.2; M. Sh 23.21
**5.34:** Yak 5.12; Ish 66.1; Mat 23.22 **5.35:** Ish 66.1; Zab 48.2
**5.38:** Fit 21.24; L. Fir 24.20; M. Sh 19.21

**A Kaunaci Abokan Gāba**
*(Luk 6.27-28, 32-36)*

43 "Kun dai ji an gaya musu cewa, 'Ka ƙaunaci ɗan'uwanka,
ka ƙi wanda ba ya ƙaunarka.' 44 Amma abin da nake gaya muku
shi ne, ku ƙaunaci waɗanda ba sa ƙaunarku, ku yi wa masu ba
ku wahala addu'a. 45 Ta yin haka ne za ku zama 'ya'yan Ubanku
na sama, wanda yake sa rana ta yi haske a kan masu kirki da
marasa kirki ma, yǎ kuma aiko ruwan sama a kan masu adalci
da marasa adalci. 46 Idan waɗanda suke ƙaunarku kawai kuke
ƙauna, wane lada za ku samu? Ko masu karɓar haraji ma, ai, suna
yin haka. 47 Idan kuwa 'yan'uwanku kawai kuke gai da su, to, me
kuke yi da ya fi na waɗansu? Ai, ko waɗanda ba Yahudawa ba
ma suna yin haka. 48 Saboda haka sai ku zama cikakku kamar
yadda Ubanku na sama yake cikakke.

**Koyarwa a kan Ba da Baiko**

6 1 "Ku yi hankali kada hidimarku ta addini ta zama ta ganin
ido. Domin idan kuka yi haka, ba za ku sami lada a wurin
Ubanku na sama ba.

2 "Saboda haka, idan za ka ba da baiko, kada ka yi ta surutu
a kai, yadda munafukai suke yi a majami'u da kuma kan hanyoyi
domin mutane su yabe su. Gaskiya ina gaya muku, sun riga sun
sami ladansu ke nan. 3 Amma idan za ka yi wa wani mai bukata
taimako, kada ka bar wani ya san abin da kake yi. 4 Abubuwan
kirki da kake yi, ka yi su a ɓoye, Ubanka kuwa da yake ganin
dukan abin da ake yi a ɓoye, zai ba ka lada.

**Koyarwa a kan Addu'a**
*(Luk 11.2-4)*

5 "Kuma idan za ku yi addu'a, kada ku zama kamar
munafukai, masu son yin addu'a a tsaye a cikin majami'u da
kuma kan hanya don mutane su gan su. Gaskiya ina gaya muku,
sun riga sun sami ladansu. 6 Amma idan za ka yi addu'a, ka shiga
ɗaki ka rufe ƙofa, ka yi addu'a ga Ubanka wanda ba a gani,
Ubanka kuma da yake gani a ɓoye zai ba ka lada.

7 "Idan kuna addu'a, kada ku yi dogon surutu kamar waɗanda
ba su san Allah ba, waɗanda suke tsammani idan suka yi dogon
surutu ne za a ji su. 8 Kada ku yi kamarsu, gama Ubanku ya san

---

**5.43**: L. Fir 19.18. **5.48**: L. Fir 19.2; M. Sh 18.13 **6.1**: Mat 23.5
**6.5**: Luk 18.10-14

abin da kuke bukata kafin ma ku roƙe shi. 9 Sai ku yi addu'a
kamar haka:

Ubanmu wanda yake cikin sama,
a ɗaukaka sunanka mai tsarki.
10 Mulkinka yǎ zo,
a yi nufinka a cikin duniya,
kamar yadda ake yinsa a cikin sama.
11 Ka ba mu abincin yau da kullum.
12 Ka yafe mana laifofinmu,
kamar yadda muke yafe wa waɗanda suke yi mana laifi.
13 Kada ka kai mu cikin jaraba,
amma ka tsare mu daga Mugun nan.

14 "Gama idan kuka yafe wa waɗanda suka yi muku laifi,
Ubanku na sama ma zai yafe muku. 15 Amma idan kuwa ba ku yafe
wa mutane ba, haka ma Ubanku ba zai yafe muku laifofinku ba.

### Koyarwa a kan Azumi

16 "Idan kuna azumi, kada ku ɓata fuska kamar yadda
munafukai suke yi. Su dai sukan ɓata fuskarsu don su nuna wa
mutane cewa suna azumi. Gaskiya ina gaya muku, sun riga sun
sami ladansu ke nan. 17 Amma idan kana azumi, ka wanke
fuskarka, ka shafa mai a kanka, 18 don kada a ga kana azumi.
Ubanka da ba a gani, wanda kuma yake ganin abin da ake yi a
ɓoye, zai ba ka lada.

### Koyarwa a kan Tara Dukiya a Sama
*(Luk 12.33-34)*

19 "Kada ku tara wa kanku dukiya a duniya inda asu da tsatsa
za su ɓata, inda kuma ɓarayi za su iya shiga su yi sata. 20 Sai dai
ku tara wa kanku dukiya a sama, inda asu ko tsatsa ba za su ɓata
ba, inda kuma ɓarayi ba za su shiga su yi sata ba. 21 Gama inda
dukiyarka take nan tunaninka yake.

### Fitilar Jiki
*(Luk 11.34-36)*

22 "Ido shi ne fitilar jiki, idan idonka yana da lafiya, dukan
jikinka ma zai cika da haske. 23 Amma idan idonka ba lafiya,
dukan jikinka zai rasa haske. Idan hasken jikinka ya zama duhu,
lallai duhun zai yi yawa.

**6.14-15:** Mar 11.25-26 **6.19:** Yak 5.2-3

## Bautar Allah ko Bautar Dukiya
*(Luk 16.13)*

24 "Ba wanda zai iya bauta wa shugabanni biyu, ko dai ya ƙi
ɗaya ya so ɗaya, ko ya yi wa ɗayan aminci yă rena ɗayan. Ba dama
ku sa ranku ga bin Allah ku kuma sa ga kuɗi duk gaba ɗaya.

## Dogara ga Ubangiji
*(Luk 12.22-31)*

25 "Saboda haka ina gaya muku, kada ku damu da yadda za
ku rayu game da abin da za ku ci ko abin da za ku sha, ko kuma
yadda za ku sami riguna don jikinku. Rai bai fi abinci ba? Kuma
jiki bai fi kayan da za ku sa ba? 26 Ku dubi tsuntsaye mana, ba
sa shuka, ba sa girbi, ba sa tara a rumbuna. Duk da haka Ubanku
na sama ne yake ciyar da su. Ba ku fi su daraja ba? 27 Wane ne
a cikinku ta wurin damuwarsa zai iya ƙara wa kansa ko awa ɗaya
ga kwanakin rayuwarsa?[d]
28 "Kuma don me kuke damuwa game da kayan da za ku sa?
Ku dubi su furen daji yadda suke girma mana, ba sa aiki ko saƙa
kome. 29 Duk da haka ina gaya muku, ko sarki Solomon da dukan
girmarsa, bai taɓa ado kamar ɗaya daga cikinsu ba. 30 To, idan
har Allah zai yi wa ciyawar daji ado haka waɗanda suke nan yau,
gobe kuwa a ƙone su, balle ku? Ya ku marasa bangaskiya!
31 "Saboda haka kada ku damu da cewa, 'Me za mu ci?' ko,
'Me za mu sha?' ko, 'Me za mu sa?' 32 Gama waɗanda ba su san
Allah ba, su suke neman waɗannan abubuwan. Ubanku na sama
kuwa ya san kuna bukatar duk waɗannan abubuwan. 33 Muhimmin
abu na farko shi ne ku miƙa kanku ga al'amuran mulkinsa, da kuma
aikata nufinsa, za a ba ku har da waɗannan abubuwan ma. 34 Saboda
haka kada ku damu don gobe, gama gobe yana zuwa da wahalolinsa,
wahalolin yau sun ishe ku don yau.

## Kada ku Ba Kowa Laifi
*(Luk 6.37-38, 41-42)*

7 1 "Kada ku ba kowa laifi, don kada a ba ku. 2 Gama da irin
shari'ar da kuke yi wa mutane, da ita za a yi muku shari'a.
Mudun da kuke auna wa mutane da shi, da shi za a auna muku.
3 Don me kake ganin ɗan tsinken da yake cikin idon ɗan'uwanka,
amma ba ka kula da gungumen da yake cikin idonka ba? 4 Ko

---

**6.29**: 1 Sar 10.4-7; 2 Tar 9.3-6 **7.2**: Mar 4.24

[d] 6.27 **ƙara wa kansa ko awa ɗaya ga kwanakin rayuwarsa**: Wani juyi na waɗannan kalmomin shi ne, "Kara wa kansa ko ƙafa ɗaya ga tsawonsa."

kuma yaya za ka ce wa ɗan'uwanka, 'Bari in cire ɗan tsinken da
yake cikin idonka,' bayan gungume yana cikin naka idon? [5] Kai
munafuki, ka cire gungumen da yake cikin idonka tukuna, don
ka iya gani sosai yadda za ka cire ɗan tsinken da yake cikin idon
ɗan'uwanka.
6 "Kada ku ba karnuka abu mai tsarki, kada kuma ku ba aladu
duwatsunku masu daraja wato, lu'ulu'unku. Don za su tattaka, su
kuma juye su jijji muku ciwo.

**Ku Roƙa, Ku Nema, Ku Ƙwanƙwasa**
*(Luk 11.9-13)*

7 "Ku yi ta roƙo za a ba ku, ku yi ta nema za ku samu. Ku
yi ta ƙwanƙwasa kuma za a buɗe muku. [8] Gama duk wanda ya
roƙa za a ba shi, duk wanda ya nema zai samu, kuma duk wanda
ya ƙwanƙwasa za a buɗe masa. [9] Ko akwai wani a cikinku ubanni,
wanda idan ɗansa ya roƙe shi burodi, sai ya ba shi dutse? [10] Ko
kuma idan ɗan ya roƙe shi kifi, sai ya ba shi maciji? [11] Idan ku
da kuke mugaye kun san yadda za ku ba wa 'ya'yanku abubuwa
masu kyau, balle fa Ubanku na sama, ai, zai ba da abubuwa masu
kyau ga waɗanda suka roƙe shi!
12 "Duk abin da kuke so mutane su yi muku sai ku ma ku yi
musu, gama wannan shi ne manufar koyarwar Dokar Musa da ta
annabawa.

**Karamar Kofa**
*(Luk 13.24)*

13 "Ku shiga ta ƙaramar ƙofa, gama ƙofar zuwa halaka tana
da fāɗi. Kuma hanyarta tana da sauƙin bi, masu shiga cikinta
kuma suna da yawa. [14] Amma ƙofar zuwa rai, ƙarama ce.
Hanyarta kuma da wuyar bi. Masu binta kuma ba su da yawa.

**Akan Gane Itace ta Irin 'Ya'yansa**
*(Luk 6.43-44)*

15 "Ku yi hankali da annabawan ƙarya waɗanda suke zuwa
wurinku da kamannin tumaki amma a ainihi su kamar kuraye ne
da suke cikin tsananin yunwa. [16] Za ku gane su ta irin aikinsu.
Za a iya samun 'ya'yan inabi daga jikin ƙaya? Ko kuwa a sami
ɓaure daga jikin sarƙaƙƙiya?
[17] Haka kuma kowane itace mai kyau yakan ba da 'ya'ya
masu kyau, itace marar kyau kuwa yakan ba da 'ya'ya marar

7.12: Luk 6.31



*Hoton 'ya'yan inabi (7.16)*

kyau. 18 Itace mai kyau ba zai iya ba da munanan 'ya'ya ba, haka
kuma mummunan itace ba zai iya ba da 'ya'ya masu kyau ba.
19 Duk itacen da baya ba da 'ya'ya masu kyau, sai a sare shi a
jefa a cikin wuta. 20 Saboda haka, da irin aikin annabawan ƙaryan
nan za ku gane su.

### Ban Taɓa Saninku Ba

*(Luk 13.25-27)*

21 "Ba duk mai ce mini 'Ubangiji, Ubangiji' ne zai shiga
mulkin sama ba. Sai dai wanda ya yi abin da Ubana wanda yake
cikin sama yake so. 22 A Ranan nan mutane da yawa za su ce
mini 'Ubangiji, Ubangiji!' ba mun yi wa'azi cikin sunanka ba?
Ba mun kori aljanu cikin sunanka ba? Ba mun yi abubuwan ban
mamaki da yawa cikin sunanka ba? 23 Sa'an nan zan ce musu,
'Ni ban taɓa saninku ba. Ku rabu da ni, ku masu yin mugunta.'

### Mutane Biyu Masu Gini

*(Luk 6.47-49)*

24 "Saboda haka duk wanda ya ji wannan maganar tawa, ya
kuma yi amfani da ita, zai zama kamar mai hikima wanda ya gina
gidansa a kan dutse. 25 Da ruwa ya sauko, koguna suka cika, iska

**7.19:** Mat 3.10; Luk 3.9 **7.20:** Mat 12.33 **7.23:** Zab 6.9

ta taso ta buga gidan, amma bai fāɗi ba, domin an gina shi a kan
dutse ne.

26 "Duk wanda ya ji maganan nan tawa kuma ya ƙi ya aikata,
zai zama kamar wani wawa wanda ya gina gidansa a kan yashi.
27 Da ruwa ya sauko, koguna suka cika, iska ta taso ta buga gidan,
sai gidan ya fāɗi, mummunar faɗuwa kuwa."

28 Da Yesu ya gama faɗa waɗannan abubuwan, sai taron
mutanen suka yi mamakin koyarwarsa, 29 domin ya koya musu
kamar mutumin da yake da iko, ba kamar malaman dokokinsu ba.

### Yesu Ya Warkar da Kuturu
*(Mar 1.40-45; Luk 5.12-16)*

8 1 Da Yesu ya sauko daga dutsen, mutane da yawa suka bi
shi. 2 Sai wani kuturu wato, mai ciwon fatar jiki, ya zo
wurinsa ya durƙusa a gabansa ya ce, "Ubangiji, idan ka yarda
kana iya ka tsarkake ni."[d] 3 Sai Yesu ya miƙa hannunsa ya taɓa
shi yana cewa, "Na yarda, ka warke." Nan da nan kuturtarsa ta
warke. 4 Sai Yesu ya ce masa, "Ka lura fa, kada ka faɗa wa kowa
abin da ya faru, amma ka je ka nuna kanka a wurin firist, ka
kuma ba da baiko yadda Dokar Musa ta ce. Ka yi haka don ka
tabbatar wa jama'a cewa ka warke."

### Yesu Ya Warkar da Mai Hidimar wani Babban Sojan Roma
*(Luk 7.1-10)*

5 Da Yesu ya shiga Kafarnahum, sai wani babban sojan Roma
ya zo wurinsa ya roƙe shi ya ce, 6 "Ubangiji, mai yin mini hidima
yana kwance a gida, ba ya iya motsi ma, yana shan wahala sosai."

7 Yesu kuwa ya ce masa, "Zan zo in warkar da shi."

8 Sai babban sojan Roman ya amsa ya ce, "Ubangiji ban isa
ka zo gidana ba, amma ka yi magana kawai, shi mai yin mini
hidimar zai warke. 9 Gama ni ma a ƙarƙashin ikon wani nake,
kuma ina da sojoji a ƙarƙashina, nakan ce wa wannan, 'Je ka,'
sai yă je, wani kuwa in ce masa, 'Zo,' sai yă zo, in ce wa bawana,
'Yi abu kaza,' sai yă yi."

10 Da Yesu ya ji haka sai ya yi mamaki, sai ya ce wa masu
binsa, "Gaskiya ina gaya muku, a cikin Isra'ila ban taɓa sami mai
bangaskiya mai ƙarfi kamar wannan ba. 11 Ina gaya muku, da
yawa cikin masu bangaskiya irin wannan za su zo daga gabas da

---

**7.28-29:** Mar 1.22; Luk 4.32 **8.4:** L. Fir 14.1-32

[d]**8.2 ka tsarkake ni:** Bisa ga addinin Yahudawa mai kuturta ba shi da tsarki.

yamma su zauna su ci biki tare da Ibrahim da Ishaku da Yakubu
a mulkin sama. 12 Amma za a jefa waɗanda ya kamata su zama
mutanen Allah amma suka ƙi a cikin baƙin duhu, inda za a yi
kuka da cizon haƙora." 13 Sai Yesu ya ce wa babban sojan Roman,
"Ka je, za a yi maka bisa ga bangaskiyarka." Nan da nan mai
yin masa hidimar ya warke.

### Yesu Ya Warkar da Mamar Matar Bitrus
*(Mar 1.29-31; Luk 4.38-39)*

14 Da Yesu ya shiga gidan Bitrus, sai ya ga mamar matar
Bitrus a kwance, zazzaɓi yana damunta. 15 Sai ya taɓa hannunta,
zazzaɓin kuwa ya bar ta, sai ta tashi ta yi masa hidima.

### Yesu Ya Warkar da Mutane da Yawa
*(Mar 1.32-34; Luk 4.40-41)*

16 Da yamma ta yi, mutane suka kawo wa Yesu masu aljanu
da yawa, ya kuwa fitar da aljanun ta yin magana kawai. Ya kuma
warkar da duk marasa lafiya. 17 Ya yi wannan domin a cika abin
da aka faɗa ta bakin annabi Ishaya cewa, "Ya ɗauke
cututtukarmu, ya kawar da rashin lafiyarmu."

### Masu cewa Za su Bi Yesu
*(Luk 9.57-62)*

18 Da Yesu ya ga babban taron mutane kewaye da shi, sai ya
sa a haye zuwa wancan gefen. 19 Sai wani malamin dokoki ya zo
ya ce masa, "Malam, zan bi ka duk inda za ka."
20 Sai Yesu ya ce masa, "Ɓeraye suna da ramummukansu,
tsuntsaye kuma suna da wurin kwanansu. Amma Ɗan Mutum ba
shi da wurin kwana."
21 Wani daga cikin almajiransa ya ce masa, "Ubangiji bari in
je in binne babana tukuna."
22 Amma Yesu ya ce masa, "Bi ni, bari waɗanda suka mutu
su binne 'yan'uwansu matattu."

### Yesu Ya Tsawata wa Hadari
*(Mar 4.35-41; Luk 8.22-25)*

23 Da ya shiga jirgin ruwa, sai almajiransa suka bi shi. 24 Sai
iska mai ƙarfi ta taso a tekun har ruwan yana tashi yana shiga
cikin jirgin, amma Yesu yana nan yana barci. 25 Sai suka je suka
tashe shi suka ce, "Ubangiji, ka cece mu, za mu halaka!"

**8.11:** Luk 13.29 **8.12:** Mat 22.13; 25.30; Luk 13.28 **8.17:** Ish 53.4

26 Sai ya ce musu, "Don me kuka ji tsoro haka, ya ku masu
ƙaramar bangaskiya?" Sai ya tashi ya tsawata wa iskar da kuma
tekun, sai wurin duk ya yi shiru.
27 Mutane suka yi mamaki suka ce, "Wane irin mutum ne
wannan, wanda har iska ma da teku suna yi masa biyayya?"

### Yesu Ya Warkar da Masu Aljanu

*(Mar 5.1-20; Luk 8.26-39)*

28 Da ya kai ɗaya hayin, zuwa ƙasar Garasinawa,[e] mutum
biyu masu aljanu suka fito daga wurin da ake binne mutane suka
sadu da shi. Sun zama abin tsoro sosai har ma ba mai iya bin
wannan hanyar. 29 Nan da nan sai suka yi ihu suka ce, "Ina
ruwanka da mu, Ɗan Allah? Ko ka zo ne don ka ba mu wahala
tun kafin lokacin yǎ yi?"
30 Gaba kaɗan kuma akwai wani babban garken aladu suna
kiwo. 31 Aljanun suka roƙe shi suka ce, "Idan ka fitar da mu, ka
sa mu shiga cikin garken aladun nan."
32 Sai ya ce musu, "To, ku tafi." Sai suka fita suka shiga cikin
aladun, sai garken aladun gaba ɗaya suka tashi a guje suka
gangara, suka fāɗi cikin tekun, suka mutu cikin ruwan.
33 Masu kiwon aladun kuwa suka gudu, da suka shiga gari sai
suka ba da labarin abin da ya faru da masu aljanun. 34 Sai duk
mutanen garin suka fito don su taryi Yesu. Da suka gan shi, sai
suka roƙe shi yǎ tashi daga ƙasarsu.

### Yesu Ya Warkar da Shanyayye

*(Mar 2.1-12; Luk 5.17-26)*

9 1 Sai Yesu ya shiga jirgin ruwa, ya haye ya je inda ya yi
girma.[f] 2 Sai aka kawo masa wani shanyayye yana kwance a
kan tabarma. Da Yesu ya ga bangaskiyarsu, sai ya ce wa
shanyayyen, "Kada ka damu, ɗana, an yafe maka zunubanka."
3 Da jin wannan, waɗansu malaman dokoki suka ce wa junansu,
"Wannan mutumin yana yi wa Allah reni"
4 Amma Yesu ya san abin da suke tunani a kai, sai ya ce
musu, "Don me kuke yin mugun tunani a zuciyarku haka?
5 Wanne ya fi sauƙi, a ce, 'An gafarta maka zunubanka,' ko kuwa
a ce, 'Tashi ka yi tafiya'? 6 Amma ina so ku sani cewa Ɗan
Mutum yana da iko yǎ gafarta zunubai a duniya." Sai ya ce wa
shanyayyen, "Tashi, ka ɗauki tabarmarka, ka tafi gida."

---

[e] **8.28 Garasinawa:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Gadara" ko "Gergesena" ne a nan.
[f] **9:1 inda ya yi girma:** Wato, Kafarnahum ke nan.

7 Mutumin kuwa ya tashi ya tafi gidansa. 8 Da taron mutanen
suka ga haka sai suka ji tsoro, suka ɗaukaka Allah wanda ya ba
mutane irin wannan iko.

**Yesu Ya Kira Matiyu**
*(Mar 2.13-17; Luk 5.27-32)*

9 Da Yesu ya ci gaba da tafiya, sai ya ga wani mutum wanda
ake ce da shi Matiyu, yana zaune a wurin karɓar haraji; sai Yesu
ya ce masa, "Bi ni." Sai ya tashi ya bi shi.
10 Daga baya da Yesu yana cin abinci a gidan Matiyu, sai
masu karɓar haraji da masu zunubi da yawa suka zo suka zauna
tare da shi da almajiransa.
11 Da Farisiyawa suka ga haka, sai suka ce wa almajiransa,
"Don me malaminku yake cin abinci da masu karɓar haraji, da
masu zunubi?"
12 Da Yesu ya ji wannan sai ya ce, "Masu lafiya ba sa bukatar
likita, sai dai marasa lafiya. 13 Ku je ku koyi abin da wannan yake
nufi, 'Jinƙai nake so a wurinku, ba hadaya ba.' Gama ban zo don
in kira masu adalci ba, sai dai domin masu zunubi."

**Tambaya a kan Yin Azumi**
*(Mar 2.18-22; Luk 5.33-39)*

14 Daga nan almajiran Yohanna suka zo wurin Yesu suka ce
masa, "Me ya sa mu da Farisiyawa mukan yi azumi amma
almajiranka ba sa yi?"
15 Sai Yesu ya amsa musu ya ce, "Abokan ango za su yi baƙin
ciki tun ango yana tare da su ne? Ai, lokaci yana zuwa da za a
ɗauke angon a bar su. A lokacin ne za su yi azumi.
16 "Ba wanda zai yi facin tsohuwar riga da sabon yadi, don
facin zai yage rigar, yagewar ma ta fi ta dā. 17 Ba wanda zai
zuba sabon ruwan inabi[g] a cikin tsofaffin salkuna. Idan ma an
zuba, salkunan za su fashe, ruwan inabin kuma yă zube,
salkunan kuma su lalace. Sabon ruwan inabi dai, sai a zuba shi
a cikin sababbin salkuna. Da haka ba za a rasa ko ruwan, ko
kuma salkunan ba."

**9.10-11:** Luk 15.1-2 **9.13:** Mat 12.7; Hos 6.6

[g] **9.17 ruwan inabi:** Akan samu wannan daga 'ya'yan inabin da aka matse. An cika yin amfani da ruwan inabi kamar ruwan sha a ƙasar Isra'ila.




*Hoton salka (9.17)*

**'Yar Jayirus da Mace Mai Zub da Jini**
*(Mar 5.21-43; Luk 8.40-56)*

18 Yesu yana kan gaya musu haka ke nan, sai ga wani
shugaban majami'a ya zo ya durƙusa a gabansa ya ce, "'Yata ta
mutu ba da jimawa ba, ka zo ka taɓa ta, za ta tashi."
19 Yesu kuwa ya tashi tare da almajiransa, suka bi mutumin.
20 Sai ga wata mata da ta yi shekara goma sha biyu tana fama
da ciwon zubar da jini. Ta zo ta bayansa ta taɓa bakin rigarsa,
21 gama ta ce a ranta, "Idan na taɓa ko da rigarsa kawai, zan
warke."
22 Da Yesu ya juya ya gan ta, sai ya ce, "Kada ki damu 'yata.
Bangaskiyarki ta warkar da ke." Nan take matar ta warke.
23 Da Yesu ya zo gidan shugaban, ya ga masu busa da taron
mutane ana ta hayaniya. 24 Sai ya ce, "Ku tashi daga nan!
Yarinyar ba ta mutu ba, tana barci ne kawai." Sai suka yi masa
dariyar reni. 25 Amma da aka kore su waje, sai ya shiga ya kama
hannun yarinyar, sai ta tashi. 26 Labarin kuwa ya bazu duk cikin
wannan ƙasar.

**Yesu Ya Warkar da Makafi da Bebe**

27 Yesu yana barin wurin ke nan, sai makafi biyu suka bi shi
suna kira da ƙarfi suna cewa, "Ka ji tausayinmu, Ɗan Dawuda!"
28 Da Yesu ya shiga wani gida sai makafin suka zo wurinsa,
ya ce musu, "Kun ba da gaskiya zan iya warkar da ku?"
Suka ce masa, "I, Ubangiji."

29 Sa'an nan ya taɓa idanunsu ya ce, "Bisa ga bangaskiyarku
za a warkar da ku." 30 Sai idanunsu suka buɗe. Sa'an nan kuma
Yesu ya ja musu kunne sosai ya ce, "Kada ku faɗa wa kowa
wannan."
31 Amma suka fita suka yi ta baza labarinsa ko'ina a ƙasar.
32 Da za su tafi, sai aka kawo wani da aljani ya hana shi
magana. 33 Da aka fitar da aljanin, wannan da ba ya iya magana
kuwa ya fara magana. Taron mutane kuwa suka yi mamaki suka
ce, "Ba a taɓa ganin wani abu kamar haka a Isra'ila ba."
34 Amma Farisiyawa suka ce, "Ai, da ikon shugaban aljanu
ne yake fitar da aljanun."

### Yesu Ya Ji Tausayin Mutane

35 Daga nan Yesu ya bi dukan garuruwa da ƙauyuka, yana
koyarwa a majami'u, yana yin wa'azin Labari Mai Daɗi na
mulkin Allah, yana kuma warkar da mutane daga kowane irin
ciwo da rashin lafiya. 36 Da ya ga jama'a sun taru da yawa, sai
ya ji tausayinsu, gama suna shan wahala kuma ba mai taimako,
kamar tumakin da ba su da mai kiwo. 37 Sai ya ce wa almajiransa,
"Girbin yana da yawa, amma masu aikin kaɗan ne. 38 Saboda
haka ku roƙi mai gonar yǎ aiko da masu aiki su yi masa girbi."

### Yesu Ya Kira Almajiransa
*(Mar 3.13-19; Luk 6.12-16)*

10 1 Sai Yesu ya kirawo almajiransa goma sha biyu, ya ba su
iko su fitar da aljanu, su warkar da kowane irin ciwo da
rashin lafiya. 2 Ga sunayen manzannin nan goma sha biyu. Da
farko, Siman wanda ake ce da shi Bitrus, da ɗan'uwansa
Andarawus; da Yakubu ɗan Zabadi; da ɗan'uwansa Yohanna; 3 da
Filibus; da Batilomi; da Toma; da Matiyu mai karɓar haraji; da
Yakubu ɗan Alfiyus; da Taddiyus; 4 da Siman mutumin Kan'ana;
da kuma Yahuda Iskariyoti wanda ya bashe shi.

### Yesu Ya Aiki Sha Biyun
*(Mar 6.7-13; Luk 9.1-6)*

5 Yesu ya aiki sha biyun nan ya ce musu, "Kada ku je wurin
waɗanda ba Yahudawa ba, kuma kada ku shiga wani garin
Samariya, 6 sai dai ku je wurin tumakin da suka ɓata na jama'ar
Isra'ila. 7 Ku je ku yi musu wa'azi cewa, 'Mulkin sama ya kusan

---

**9.34:** Mat 10.25; 12.24; Mar 3.22; Luk 11.15 **9.35:** Mat 4.23; Mar 1.39; Luk 4.44
**9.36:** L. Kiɗ 27.17; 1 Sar 22.17; 2 Tar 18.16; Ez 34.5; Mar 6.34 **9.37-38:** Luk 10.2

zuwa.' 8 Ku warkar da marasa lafiya, ku ta da waɗanda suka mutu,
ku tsarkake kutare, ku fitar da aljanu. Kun samu a kyauta, ku
kuma bayar kyauta. 9 Kada ku riƙe kuɗi ko wani abu kamar kuɗi
da za ku iya amfani da shi. 10 Kada kuma ku riƙe jaka, ko riga
guda biyu, ko takalma, ko sanda, don ma'aikaci ya cancanci
samun abin biyan bukatarsa.

11 "Duk gari ko ƙauyen da kuka shiga, ku nemi mutumin kirki
ku zauna da shi har sai lokacin da za ku tashi. 12 Idan kuka shiga
gidan ku gaishe su. 13 Idan gidan kirki ne, sai ku yi addu'a Allah
ya ba su salama, amma idan ba na kirki ba ne, to, kada su sami
salamar Allah. 14 Duk wanda bai karɓe ku ba, ko kuma ya ƙi jin
maganarku, ku kakkaɓe ƙurar ƙafafunku idan kuka fita daga gidan
ko garin. 15 Gaskiya ina gaya muku, za a fi jin tausayin mutanen
Sodom da Gomora fiye da mutanen garin nan a Ranar Shari'a.

**Wahala mai Zuwa**
*(Mar 13.9-13; Luk 12.11-12, 21.12-19)*

16 "Ga shi ina aikanku kamar tumaki cikin kuraye, saboda
haka ku zama masu wayo kamar macizai, kuma marasa ɓarna
kamar kurciya. 17 Ku yi hankali da mutane, gama za su kai ku
kotu, su kuma yi muku bulala a majami'unsu. 18 Saboda ni kuma,
za su kai ku gaban shugabanni da sarakuna, domin ku shaida
Labari Mai Daɗi a gabansu, da gaban waɗanda ba Yahudawa ba.
19 Lokacin da suka ba da ku, kada ku damu da abin da za ku faɗa,
gama za a ba ku abin da za ku ce a lokacin. 20 Domin ba ku ne
kuke magana ba, Ruhun Ubanku ne yake magana ta wurinku.

21 "Ɗan'uwa zai ba da ɗan'uwansa a kashe shi, baba kuma
yă ba da ɗansa, 'ya'ya kuma za su tayar wa iyayensu, har su sa
a kashe su. 22 Waɗanda ba Yahudawa ba kuma za su ƙi ku saboda
sunana. Amma wanda ya jimre har zuwa ƙarshe zai tsira. 23 Idan
suna ba ku wahala a wani gari, ku gudu zuwa gari na gaba, gama
gaskiya ina gaya muku, kafin ku gama zagaya dukan garuruwan
Isra'ila, Ɗan Mutum zai dawo.

24 "Ba ɗan makaranta da yi fi malaminsa, ko kuma bawa da
ya fi maigidansa. 25 Ɗan makaranta yana iya zama kamar
malaminsa, bawa kuma kamar maigidansa. Idan suka ce da
maigidan Ba'alzabul, me za su ce game da mutanen gidan?

**10.10**: 1 Kor 9.14; 1 Tim 5.18 **10.14**: A. M. 13.51
**10.15**: Mat 11.24; Far 19.24-28 **10.7-15**: Luk 10.4-12 **10.16**: Luk 10.3
**10.17-20**: Mar 13.9-11; Luk 12.11-12; 21.12-15 **10.21**: Mar 13.12; Luk 21.16
**10.22**: Mat 24.9,13; Mar 13.13; Luk 21.17 **10.24**: Luk 6.40; Yoh 13.16; 15.20
**10.25**: Mat 9.34; 12.24; Mar 3.22; Luk 11.15

### Wanda Za a Ji Tsoro
*(Luk 12.2-7)*

26 "Saboda haka, kada ku ji tsoronsu, domin ba abin da yake
a rufe da ba za a buɗe ba, kuma ba abin da yake a ɓoye da ba
za a sani ba. 27 Abin da nake gaya muku a duhu, ku faɗa a haske.
Abin da na gaya muku a ɓoye kuwa, ku yi shelarsa a fili. 28 Kada
ku ji tsoron masu kashe mutum, amma ba sa iya kashe ransa. Sai
dai ku ji tsoron wanda zai iya halaka jiki duk da rai a gidan wuta.
29 Ba ana sayar da kanari guda biyu kobo ɗaya ba? To, ba ɗayansu
da zai fāɗi a ƙasa ba tare da sanin Ubanku ba. 30 Ai, gashin kanku
ma an ƙirga su. 31 Saboda haka, kada ku ji tsoro. Ai, kun fi kanari
daraja sau barkatai.

### Nuna Yarda da Almasihu a Gaban Mutane
*(Luk 12.8-9)*

32 "Duk wanda ya nuna shi nawa ne a gaban mutane, ni ma
zan nuna shi nawa ne a gaban Ubana da yake a sama. 33 Amma
duk wanda ya yi mūsun sanina a gaban mutane, ni ma zan yi
mūsun saninsa a gaban Ubana da yake a sama.

### Ban Kawo Salama ba Sai Faɗa
*(Luk 12.51-53, 14.26-27)*

34 "Kada ku yi tsammani na zo in kawo salama ne a duniya.
Ba don in kawo salama na zo ba, sai dai faɗa. 35 Gama na zo ne
in haɗa faɗa tsakanin ɗa da babansa, 'ya kuma da mamarta, mace
kuma da mamar mijinta. 36 Mutanen gidansa ne kuma za su zama
abokan gābansa.
37 "Duk wanda ya fi son mamarsa ko babansa fiye da ni,
bai isa yă zama nawa ba. Kuma duk wanda ya fi son ɗansa ko
'yarsa fiye da ni, bai isa yă zama nawa ba. 38 Duk wanda bai
ɗauki gicciyensa ya bi ni ba, bai isa yă zama nawa ba. 39 Wanda
ya so ransa, zai rasa shi. Wanda kuwa ya rasa ransa saboda ni,
zai same shi.

### Ayyukan Lada
*(Mar 9.41)*

40 "Duk wanda ya karɓe ku, ya karɓe ni ne, duk wanda ya
karɓe ni kuwa ya karɓi wanda ya aiko ni ne. 41 Duk wanda ya

**10.26**: Mar 4.22; Luk 8.17 **10.33**: 2 Tim 2.12 **10.35-36**: Mika 7.6
**10.38**: Mat 16.24; Mar 8.34; Luk 9.23
**10.39**: Mat 16.25; Mar 8.35; Luk 9.24; 17.33; Yoh 12.25
**10.40**: Mar 9.37; Luk 9.48; 10.16; Yoh 13.20

karɓi annabi don shi annabi ne, zai sami ladan annabi. Kuma duk
wanda ya karɓi mai adalci don shi mai adalci ne, zai sami ladan
mai adalci. 42 Duk wanda ya ba wa ɗaya daga cikin yaran nan ko
da kwaf ɗaya na ruwan sanyi don shi almajirina ne, gaskiya ina
gaya muku, ba zai taɓa rasa ladansa ba."

**'Yan Aika daga Wurin Yohanna Maibaftisma**
*(Luk 7.18-35)*

11 1 Da Yesu ya gama ba wa almajiransa waɗannan umarnai,
sai ya tashi daga wurin ya tafi yana koyarwa yana wa'azi
a garuruwansu.
2 A lokacin Yohanna Maibaftisma yana cikin kurkuku, sai ya
ji abubuwan da Almasihu yake yi, sai ya aiki almajiransa wurinsa
3 su ce masa, "Kai ne wanda zai zo, ko mu sa ido ga wani?"
4 Yesu ya amsa musu ya ce, "Ku koma ku faɗa wa Yohanna
abin da kuka gani kuka kuma ji: 5 makafi suna samun gani, guragu
suna tafiya, kutare suna samun tsarkakewa, kurame suna jin
magana, ana ta da waɗanda suka mutu, ana kuma ba wa talakawa
Labari Mai Daɗi. 6 Allah zai albarkaci kowa da bai yi shakkar
bangaskiyar da yake da ita a kaina ba."
7 Da suka tafi, sai Yesu ya fara yi wa taron mutanen magana
a kan Yohanna ya ce, "Me kuka je gani a daji? Kun je ganin
dogayen ciyawa da iska take kaɗawa ne? 8 To, me kuka je gani?
Kuna tsammani za ku ga wani ya sa riguna masu kyau? Ai,
mutanen gidan sarki ne suke sa riguna masu kyau. 9 To, me kuka
je gani? Annabi? I, ina gaya muku, har ma ya fi annabi. 10 Wannan
shi ne wanda aka rubuta a kansa cewa,

'Ga shi, na aiko manzona yă riga ka gaba,
wanda zai shirya maka hanya kafin ka zo.'

11 Gaskiya ina gaya muku, ba a taɓa haihuwar wani a duniyan
nan wanda ya kai Yohanna Maibaftisma girma ba. Amma duk da
haka, wanda yake ƙarami duka a mulkin sama ya fi shi. 12 Tun
daga zamanin Yohanna Maibaftisma har zuwa yau mulkin Allah
yana shan wuya, masu ba da wuyar kuma su suke so su ƙwace
mulkin Allah da ƙarfi. 13 Gama Dokar Musa da littattafan
annabawa duka sun yi magana a kan mulkin kafin Yohanna yă
zo, 14 kuma idan za ku yarda da saƙonsu, Yohanna shi ne wanda
aka yi magana a kai da aka ce Iliya zai dawo. 15 Bari mai kunnen
ji, yă ji.

---

**11.5:** Ish 35.5-6; 61.1 **11.10:** Mal 3.1 **11.12-13:** Luk 16.16
**11.14:** Mal 3.23; Mat 17.10-13; Mar 9.11-13

16 "Amma da me zan kwatanta wannan zamanin? Kamar yara
ne da suke zaune a kasuwa suna kiran abokan wasansu suna cewa,
17 'Mun hura muku busa, kun ƙi ku yi rawa!
Mun rera waƙar mutuwa, kun ƙi ku yi kuka!'
18 Gama da Yohanna ya zo yana yawan azumi, ba ya shan ruwan
inabi, sai suka ce, 'Yana da aljanu.' 19 Da Ɗan Mutum ya zo yana
ci yana sha, suka ce, 'Ku gan shi, mai yawan ci da sha, abokin
masu karɓar haraji da masu zunubi!' Duk da haka, ana gane
hikimar Allah a ayyukanta."

**Garuruwan da Ba su Tuba Ba**
*(Luk 10.13-15)*

20 Sai ya fara tsawata wa garuruwan da ya yi yawancin
ayyukansa na ban mamaki, domin mutanen ba su tuba ba.
21 "Kaitonki, Korasin! Kaitonki, Betsaida! Gama da ayyukan ban
mamakin da aka yi a cikinku ne, aka yi a Taya da Sidon, da sun
tuba tun tuni, sun sa tsumma da toka a jikinsu. 22 Amma ina gaya
muku, a Ranar Shari'a za a fi jin tausayin mutanen Taya da Sidon
fiye da ku. 23 Ke kuma Kafarnahum, kina tsammani ɗaukaka ki
za a yi zuwa sama ne? A ina! Kasƙantar da ke za a yi har wurin
zaman matattu. Ayyukan ban mamakin da aka yi a cikinki, da
su ne aka yi a Sodom, da tana nan har wa yau. 24 Amma ina
gaya muku, a Ranar Shari'a za a fi jin tausayin mutanen Sodom
fiye da ke."

**Ku zo Wurina Don Ku Sami Hutu**
*(Luk 10.21-22)*

25 A wannan lokacin ne Yesu ya ce, "Na gode maka, Uba,
Ubangijin sama da ƙasa, domin ka ɓoye waɗannan abubuwa ga
masu hikima da masu ilimi, ka kuma bayyana wa 'yan yara.
26 Haka ne ya Uba, gama wannan shi ne abin da ya yi maka kyau.
27 "Ubana ya ba ni dukan abu, kuma ba wanda ya san Ɗan
sai Uban, kuma ba wanda ya san Uban sai Ɗan, da kuma wanda
Ɗan ya so yă bayyana masa.
28 "Ku zo gare ni, dukanku da kuka gaji, kuma kuna fama da
kaya masu nauyi a kanku, zan ba ku hutawa. 29 Ku karɓi
umarnaina, ku kuma koya daga wurina, domin ni mai tawali'u
ne, marar girmankai, kuma za ku sami hutu a zuciyarku. 30 Gama
umarnaina suna da sauƙi, kuma kayana ba nauyi."

---

11.21: Ish 23.1-18; Ez 26.1—28.26; Jow 4.4-8; Amos 1.9-10; Zak 9.2-4
11.23: Ish 14.13-15; Far 19.24-28 11.24: Mat 10.15; Luk 10.12
11.27: Yoh 3.35; 1.18; 10.15 11.29: Irm 6.16

**Tambaya a kan Kiyaye Ranar Hutun Yahudawa, wato, Asabar**
*(Mar 2.23-28; Luk 6.1-5)*

12 1 A lokacin nan a Ranar Hutun Yahudawa, wato, Asabar
Yesu ya bi ta gonakin alkama. Almajiransa kuwa suna jin
yunwa, sai suka fara cire tsabar alkamar suna ci. 2 Da Farisiyawa
suka ga haka, sai suka ce masa, "Ka gani, almajiranka suna yin
abin da Doka ta hana a yi a Ranar Hutu."

3 Sai ya ce musu, "Ashe, ba ku karanta abin da Dawuda ya
yi ba lokacin da shi da abokan tafiyarsa suke jin yunwa? 4 Yadda
ya shiga wurin da ake sujada ya ci burodin da aka keɓe, wanda
bai kamata ko shi ko abokan tafiyarsa su ci ba, sai dai firistoci
kawai. 5 Ko ba ku karanta a cikin Dokar Musa ba, yadda firistoci
suke karya dokar Ranar Hutu a haikali, kuma bai zama sun yi
laifi ba? 6 Ina gaya muku, ga wanda ya fi haikali a nan. 7 Amma
da kun san abin da wannan ayar take nufi wato, 'Jinƙai nake so,
ba hadaya ba,' da ba ku ga marasa laifi da laifi ba. 8 Gama Ɗan
Mutum Ubangiji ne har ma da na Ranar Hutu."

**Mai Shanyayyen Hannu**
*(Mar 3.1-6; Luk 6.6-11)*

9 Sai Yesu ya bar wurin ya shiga majami'arsu. 10 Akwai wani
mutum a wurin mai shanyayyen hannu. Sai suka tambayi Yesu
suka ce, "Doka ta yarda a yi warkarwa a Ranar Hutu?" Sun yi
wannan tambayar ne don su same shi da laifi.

11 Sai ya ce musu, "A ce waninku yana da tunkiya ɗaya tak,
sai ta fāɗi cikin rami a Ranar Hutu, mai tunkiyar ba zai fitar da
ita ba? 12 Ai, mutum ya fi tunkiya daraja sosai. Saboda haka ba
a hana yin aikin kirki a Ranar Hutu ba." 13 Sai ya ce wa mutumin,
"Miƙo hannunka."

Sai ya miƙo, nan da nan sai hannun ya warke ya zama kamar
ɗayan hannun. 14 Amma Farisiyawa suka fita suka yi shawara
yadda za su kashe Yesu.

**Cikawar Annabcin Ishaya**

15 Da Yesu ya gane haka, sai ya bar wurin, mutane da yawa
suka bi shi, ya kuwa warkar da su duka. 16 Ya kuma ja musu
kunne cewa kada su ba da labarinsa. 17 Wannan kuwa don a cika
abin da aka faɗa ne ta bakin annabi Ishaya cewa,

18 "Ga mai yin mini hidima, wanda na zaɓa,

---

**12.1:** M. Sh 23.26 **12.3-4:** 1 Sam 21.1-7 **12.4:** L. Fir 24.9
**12.5:** L. Kid 28.9-10 **12.7:** Mat 9.13; Hos 6.6 **12.11:** Luk 14.5

shi ne nake ƙauna, wanda nake jin daɗinsa sosai.
Zan cika shi da Ruhuna,
zai yi wa al'ummai hukunci.
19 Ba zai yi gardama, ko magana da ƙarfi ba,
ba za a ji muryarsa a titi ba.
20 Ba zai karya karan da ya yi kusan karyewa ba,
Fitilar da ta yi kusa mutuwa kuma, ba zai kashe ta ba
Sai ya sa gaskiya ta ci nasara.
21 Al'ummai kuma za su sa zuciya ga sunansa."

**Yesu da Ba'alzabul**
*(Mar 3.20-30; Luk 11.14-23)*

22 Sai aka kawo masa wani beben makaho mai aljani. Yesu
kuwa ya warkar da shi, har mutumin ya yi magana ya kuma iya
gani. 23 Mutanen duka suka yi mamaki suka ce, "Shin, ba wannan
shi ne Ɗan Dawuda ba?"
24 Amma da Farisiyawa suka ji haka sai suka ce, "Ai, da ikon
Ba'alzabul sarkin aljanu ne wannan mutumin yake fitar da
aljanu."
25 Da yake Yesu ya san abin da suke tunani sai ya ce musu,
"Duk mulkin da ya rabu kashi biyu suna gāba da junansu, mulkin
ba zai tsaya ba. Kuma gari ko gidan da mutanen ba sa shiri da
junansu ba zai tsaya ba. 26 Idan aljanu daga mulkin Shaiɗan suna
fitar da juna, Shaiɗan yana faɗa da kansa ke nan. To, yaya
mulkinsa zai tsaya? 27 Idan kuwa da ikon Ba'alzabul nake fitar
da aljanu, to almajiranku fa? Da ikon wa suke fitarwa?
Almajiranku ne za su yi muku shari'a a kan wannan. 28 Idan ni
kuwa da ikon Ruhun Allah nake fitar da aljanu, ashe, mulkin
Allah ya zo muku ke nan.
29 "Ba za a iya shiga gidan mutum mai ƙarfi a kwashe kayansa
ba, sai dai idan an ɗaure shi tukuna, sa'an nan za a iya kwashe
kayan gidansa.
30 "Wanda ba ya tare da ni, yana gāba da ni ke nan, wanda
bai taimake ni tarawa ba kuwa, yana watsarwa ne. 31 Don haka
ina gaya muku, za a yafe wa mutane kowane irin zunubi da
maganar reni ga Allah, amma wanda ya yi maganar reni game
da Ruhu Mai Tsarki, ba za a yafe masa ba. 32 Idan wani ya zagi
Ɗan Mutum, za a yafe masa, amma duk wanda ya zagi Ruhu Mai
Tsarki, ba za a taɓa yafe masa ba.

**12.18-21:** Ish 42.1-4 **12.24:** Mat 9.34; 10.25 **12.30:** Mar 9.40 **12.32:** Luk 12.10

**Itace da 'Ya'yansa**
*(Luk 6.43-45)*

33 "Itace mai kyau yakan ba da 'ya'ya masu kyau. Itace marar
kyau kuma yakan ba da 'ya'ya marasa kyau. Itace dai, da irin
'ya'yansa ne ake gane shi. [34] Ku mugayen macizai, yaya za ku
iya faɗa abu mai kyau bayan ku mugaye ne? Ai, abin da yake
cikin zuciya shi yake fitowa a baki. [35] Mutumin kirki yakan fitar
da abu mai kyau daga wurin da yake ajiya. Mugun mutum kuma
yakan fitar da mugun abu daga wurin da yake ajiya.

36 "Ina gaya muku, duk maganar banza da mutane suka yi,
za su ba da lissafinta a Ranar Shari'a. [37] A kan maganarka ne za
a yi maka shari'a, ko ta sa ka zama marar laifi ko mai laifi."

**Malaman Dokoki da Farisiyawa Suna Neman Alama**
*(Mar 8.11-12; Luk 11.29-32)*

38 Sai waɗansu daga cikin malaman dokoki da Farisiyawa
suka ce masa, "Malam, muna so ka aikata wani abin ban mamaki
da zai zama wata alama."

39 Sai ya amsa musu ya ce, "Mutanen zamanin nan mugaye
ne waɗanda ba sa tsoron Allah. Suna so su ga alama, amma ba
za a nuna musu wata alama ba, sai dai ta annabi Jona. [40] Gama
yadda Jona ya yi kwana uku, dare da rana a cikin ciki na babban
kifi, haka ma Ɗan Mutum zai yi kwana uku, dare da rana a cikin
ƙasa. [41] A Ranar Shari'a mutanen Nineba za su tashi tare da
mutanen zamanin nan, su nuna wa mutanen zamanin nan ba su
yi daidai ba, don su sun tuba saboda wa'azin Jona. Ga shi kuwa
wanda ya fi Jona a nan. [42] A Ranar Shari'a, sarauniyar Sheba za
ta tashi tare da mutanen zamanin nan, ta nuna musu ba su yi
daidai ba, don ta zo ne daga wuri mai nisa sosai, don ta ji
koyarwar hikima ta sarki Solomon. Ga shi kuwa wanda ya fi
Solomon a nan."

**Dawowar Baƙin Aljani**
*(Luk 11.24-26)*

43 "Idan baƙin aljani ya fita daga jikin mutum, yakan yi ta
yawo a wuraren da ba ruwa don yǎ sami wurin hutawa. Amma
idan bai samu ba, [44] sai yǎ ce, 'Zan koma gidana na dā inda na
fito.' Idan ya zo ya sami ba kowa ya kuma ga an share, an gyara

**12.33:** Mat 7.20; Luk 6.44 **12.34:** Mat 3.7; 23.33; 15.18; Luk 3.7; 6.45
**12.38:** Mat 16.1; Mar 8.11; Luk 11.16 **12.39:** Mat 16.4; Mar 8.12 **12.40:** Joh 1.17
**12.41:** Jon 3.5 **12.42:** 1 Sar 10.1-10; 2 Tar 9.1-12

gidan, 45 sai yă koma yă kwaso aljanu guda bakwai, waɗanda suka
fi shi mugunta, su zo su shiga su zauna a wurin. A ƙarshe, zaman
mutumin nan zai fi na farkon muni. Haka ma zai zama ga mutanen
wannan zamani.”

### Mamar Yesu da ’Yan’uwansa
*(Mar 3.31-35; Luk 8.19-21)*

46 Yana kan magana da jama’a ke nan, sai ga mamarsa da
’yan’uwansa suna tsaye a waje suna so su yi magana da shi. 47 Sai
aka ce masa, “Ga mamarka da ’yan’uwanka suna tsaye a waje
suna so su yi magana da kai.”[h]
48 Sai ya ce wa wannan da ya faɗa masa, “Wace ce mamata,
kuma su wane ne ’yan’uwana?” 49 Sai ya nuna almajiransa da
hannunsa ya ce, “Ga mamata da ’yan’uwana a nan. 50 Gama duk
wanda ya yi abin da Ubana da yake cikin sama yake so, shi ne
ɗan’uwana, da ’yar’uwata da kuma mamata.”

### Misali na Mai Shuka
*(Mar 4.1-9; Luk 8.4-8)*

13 1 A ranan nan Yesu ya fita daga gida, ya je ya zauna a
bakin teku. 2 Taron mutane da yawa sosai suka taru
kewaye da shi, har sai da ya shiga jirgin ruwa ya zauna, taron
mutanen kuma suka tsaya a gefen tekun.
3 Sai ya gaya musu abubuwa da yawa ta wurin misalai, ya ce,
“Wani manomi ya je gona don yă yi shuka. 4 Yana cikin yafa iri
ke nan, sai waɗansu iri suka fāɗi a kan hanya, sai tsuntsaye suka
zo suka cinye su. 5 Waɗansu kuma suka fāɗi a wuri mai duwatsu
inda ba ƙasa sosai. Suka tsiro da sauri don ƙasar wurin ba zurfi.
6 Da rana ta yi zafi sai ta ƙone su, har suka bushe, don ba su da
saiwa sosai. 7 Waɗansu kuma suka fāɗi a wurin da akwai ƙaya,
sai ƙayar ta tashi ta hana su girma. 8 Waɗansu kuma suka fāɗi a
wuri mai kyau, suka yi tsaba ɗari-ɗari, waɗansu sittin-sittin,
waɗansu kuma talatin-talatin.”
9 “Bari mai kunnen ji, yă ji.”

### Manufar Misali na Mai Shuka
*(Mar 4.10-12; Luk 8.9-10)*

10 Sai almajiran Yesu suka zo suka ce masa, “Don me kake
yi musu magana da misalai?”

---

**13.2:** Luk 5.1-3
[h] 12.47 Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da ayar 47.

11 Ya amsa musu ya ce, "Ku dai an yarda muku ku gane asirin
mulkin sama, amma su ba a ba su ba. 12 Gama wanda yake da
abu za a ƙara masa har yă ishe shi sosai, amma wanda ba shi da
kome, za a karɓe ɗan kaɗan ɗin da yake da shi. 13 Abin da ya sa
nake musu magana da misalai shi ne, don ko sun duba ba sa gani,
ko sun saurara ba sa ji. Ba sa kuma ganewa. 14 Lallai annabcin
Ishaya ya cika a kansu cewa,

'Za ku yi ta ji kam, amma ba za ku gane ba sam,
Za ku yi ta duba kuma, amma ba za ku gani ba sam,
15 Gama zuciyar mutanen nan ta yi tauri,
kunnuwansu kuma ba sa ji.
Sun kuma rufe idanunsu,
don kada su gani da idanunsu,
kada kuma su ji da kunnuwansu,
don kada su gane a zuciyarsu,
har su juyo wurina in warkar da su.'

16 "Idanunku masu albarka ne domin suna gani. Kunnuwanku
ma haka domin suna ji. 17 Gaskiya ina gaya muku, annabawa da
masu adalci da yawa sun so su ga abin da kuke gani, amma ba
su gani ba, su kuma ji abin da kuke ji, amma ba su ji ba.

**Yesu Ya Ba da Bayanin Misalin Mai Shuka**
*(Mar 4.13-20; Luk 8.11-15)*

18 "To, ga abin da misalin mai shuka yake nufi. 19 Idan mutum
ya ji maganar mulkin sa'an nan bai gane ba, Shaiɗan yakan zo
ya ƙwace abin da aka shuka a cikin zuciyar mutumin. Wannan
shi ne irin da ya fāɗi a kan hanya. 20 Wanda ya fāɗi a wuri mai
duwatsu kuwa, shi ne kwatancin wanda da jin maganar Allah sai
ya karɓa da murna. 21 Amma da yake ba shi da tushe, bai daɗe
sosai ba. Lokacin da wahala ko tsanani ya tashi domin wannan
maganar Allah, sai yă ja da baya. 22 Wanda aka shuka a wurin
da akwai ƙaya kuma, shi ne kwatancin wanda ya ji maganar Allah,
amma damuwar duniya da son arziki suka hana maganar girma,
har ta zama ba ta da amfani. 23 Wanda aka shuka a wuri mai kyau
kuma, shi ne kwatancin wanda yake jin maganar Allah ya kuma
gane ta, har ya ba da amfani, wani ɗari-ɗari, wani kuma
sittin-sittin, wani kuma talatin-talatin."

**13.12:** Mat 25.29; Mar 4.25; Luk 8.18; 19.26 **13.14-15:** Ish 6.9-10
**13.16-17:** Luk 10.23-24

### Ciyawa cikin Alkama

24 Yesu ya sāke ba su wani misali ya ce, "Za a iya kwatanta
mulkin sama da mutumin da ya shuka iri mai kyau a gonarsa,
25 amma lokacin da kowa yake barci, sai abokin gābansa ya je ya
shuka wata irin ciyawa a gonar alkamar, ya tafi abinsa. 26 Da
shukar ta tashi ta yi tsaba, sai ciyawar ma ta tashi. 27 Bayin
maigidan suka zo suka ce masa, 'Maigida, ashe, ba iri mai kyau
ka shuka a gonarka ba? To, yaya duk ciyawa ta fito a wurin?'
28 Ya ce musu, 'Abokin gābana ne ya yi wannan.' Bayin suka ce,
'Kana so mu je mu cire ciyawar?' 29 Amma ya ce, 'A'a, kada
garin cire ciyawar ku cire da alkamar. 30 Bari dukansu su yi girma
tare har lokacin girbi, a lokacin girbin zan gaya wa masu girbin,
su fara cire ciyawar su tara, su ɗaɗɗaure, a ƙone, amma a tara
alkamar a zuba a rumbuna.' "

### Misali na Kwayar Mastad
*(Mar 4.30-32; Luk 13.18-19)*

31 Yesu ya sāke ba su wani misali, ya ce, "Mulkin sama kamar
ƙwayar mastad ne wadda ta fi ƙanƙanta cikin iri duka da wani
mutum ya ɗauka ya shuka a gonarsa. 32 Shi ne ya fi ƙarami cikin
sauran iri, amma idan ya yi girma, sai yǎ fi duk sauran itatuwan,
yǎ zama babban itace, har ma tsuntsaye su yi gidansu a kan
rassansa."

### Misali na Yisti
*(Luk 13.20-21)*

33 Yesu ya sāke ba su wani misali, ya ce, "Mulkin sama kamar
yisti yake, wanda wata mace ta kwaɓa da mudu uku na garin
alkama, har duk garin ya game da yistin."[i]

### Yesu Ya Yi Amfani da Misalai
*(Mar 4.33-34)*

34 Yesu ya gaya wa taron mutanen duk waɗannan abubuwa
da misalai. Ba ya gaya musu wani abu sai tare da misali.
35 Wannan kuwa domin a cika abin da annabi Ishaya ya faɗa ne
cewa,

"Zan yi magana da misalai,
Abubuwan da dā mutane ba su sani ba tun farkon duniya
zan sa su sani."

---

[i] **13.33 Yisti:** Abu ne da ake sa a garin da ake yin burodi da shi domin burodin yǎ kumbura.

**Yesu Ya Ba da Bayanin Misalin Ciyawa cikin Alkama**

36 Sai Yesu ya bar taron mutanen ya shiga gida, almajiransa
kuma suka same shi suka ce masa, "Ka gaya mana abin da misalin
nan na ciyawa a gona yake nufi."

37 Sai ya amsa ya ce, "Wanda ya shuka iri mai kyau shi ne
Ɗan Mutum. 38 Gonar kuma ita ce duniya, iri mai kyau kuma shi
ne 'ya'yan mulkin, ciyawar kuma 'ya'yan Mugun ke nan. 39 Kuma
abokin gāban da ya shuka ciyawar, shi ne Shaiɗan. Lokacin girbin
kuwa, ƙarshen duniya ke nan. Masu girbin kuma su ne mala'iku.
40 Kamar yadda ake tara ciyawa a ƙone ta, haka zai zama a
ƙarshen duniya. 41 Ɗan Mutum zai aiko mala'ikunsa, za su tara
duk masu sa mutane su yi zunubi, da kuma duk masu yin mugayen
ayyuka, su fitar da su daga mulkinsa. 42 Su kuma jefa su a cikin
wuta mai zafi. A nan za su yi ta kuka suna cizon haƙoransu. 43 A
lokacin ne masu adalci za su yi haske kamar rana a cikin mulkin
Ubansu. Bari mai kunnen ji, yă ji.

**Dukiyar da Take a Ɓoye**

44 "Mulkin sama kamar dukiya ne da aka ɓoye a gona, da
wani ya samu, ya sāke ɓoyewa. Saboda yawan murna ya je ya
sayar da dukan abubuwan da yake da su, ya sayi gonar.

**Dutse mai Daraja wato Lu'ulu'u**

45 "Har yanzu dai, mulkin sama kamar ɗan kasuwa yake mai
neman duwatsu masu daraja wato, lu'ulu'ai. 46 Da ya sami dutse
mai daraja wato, lu'ulu'u ɗaya mai daraja sosai, sai ya je ya sayar
da dukan abubuwan da yake da su, ya saye shi.

**Abin Kamun Kifi**

47 "Har yanzu dai, mulkin sama yana kama da abin kamun
kifi da aka jefa a teku ya kamo kifi iri dabam-dabam. 48 Da ya
cika, aka jawo shi gefen tekun, aka zauna, aka zaɓa kifi masu
kyau, aka sa a kwando, aka zubar da waɗanda ba su da kyau.
49 Haka zai zama a ƙarshen duniya, mala'iku za su zo su raba, su
cire mugaye daga masu adalci. 50 Su kuma jefa mugayen cikin
wuta mai zafi, inda za su yi kuka da cizon haƙora.

**Sabuwa da Tsohuwar Dukiya**

51 "Kun gane wannan duka?" Suka amsa suka ce, "I"

13.35: Zab 78.2.

52 Sai ya ce musu, "Saboda haka duk malamin da ya zama
almajirin mulkin sama, kamar maigida yake wanda ya ɗebo
sabuwa da tsohuwar dukiya daga wurin ajiyarsa."

**An Ki Yesu a Nazarat**
*(Mar 6.1-6; Luk 4.16-30)*

53 Da Yesu ya gama faɗa waɗannan misalan, sai ya bar wurin.
54 Yesu ya zo garinsa ya fara koya wa mutane a majami'unsu.
Suka yi mamaki suka ce, "Ina wannan mutumin ya sami hikiman
nan haka, da kuma ikon yin waɗannan ayyukan ban mamaki?
55 Wannan ba shi ne ɗan kafintan nan ba? Ba mamarsa ba ce ake
ce da ita Maryamu? Ba 'yan'uwansa ba ne su Yakubu, da Yusufu,
da Siman, da Yahuda? 56 Ba 'yan'uwansa mata duk tare da mu
suke ba? To, daga ina ya samo duk waɗannan?" 57 Sai suka ji
haushinsa. Amma Yesu ya ce musu, "Ai, kowa yana ba annabi
girma amma ban da mutanen garinsa, da na gidansa." 58 Kuma
bai yi abubuwan ban mamaki da yawa a can ba, saboda rashin
bangaskiyarsu.

**Mutuwar Yohanna Maibaftisma**
*(Mar 6.14-29; Luk 9.7-9)*

14 1 A lokacin nan, sarki Hirudus ya ji labarin Yesu. 2 Sai ya
ce wa masu yin masa aiki, "Ai wannan Yohanna
Maibaftisma ne. An tashe shi daga matattu, shi ya sa yake da
ikon yin waɗannan abubuwan ban mamaki."

3 Don dā ma Hirudus ya kama Yohanna ya ɗaure shi, ya sa
shi a kurkuku saboda Hirudiya, matar ɗan'uwansa Filibus. 4 Don
dā ma Yohanna ya yi ta gaya wa Hirudus cewa bai kamata yǎ
zauna da ita Hirudiya ba. 5 Ko da yake Hirudus yana so yǎ kashe
Yohanna, amma yana jin tsoron mutane, domin sun ɗauka
Yohanna annabi ne.

6 To, da ranar da aka haifi Hirudus ta sāke zuwa, sai 'yar
Hirudiya ta yi rawa a gaban baƙin da suka zo bikin. Ta sa Hirudus
ya ji daɗi sosai 7 har ma ya yi mata alkawari tare da rantsuwa
cewa, zai ba ta duk abin da ta roƙa.

8 Mamarta kuwa ta ba ta shawara game da abin da za ta ce,
sai ta ce, "A ba ni kan Yohanna Maibaftisma yanzu a cikin
kwano."

9 Sarki kuwa ya damu, amma saboda alkawarin da ya yi, da
kuma baƙin, sai ya sa a ba ta. 10 Ya aika zuwa kurkuku aka yanke

---

**13.57:** Yoh 4.44 **14.3-4:** Luk 3.19-20 **14.4:** L. Fir 18.16; 20.21

wa Yohanna kai. [11] Aka kuwa kawo kan a cikin kwano, aka ba
yarinyar, sai ta kai wa mamarta. [12] Sai almajiran Yohanna suka
zo, suka ɗauki gawarsa suka binne. Sai suka je suka gaya wa Yesu.

### Yesu Ya Ciyar da Mutum Dubu Biyar
*(Mar 6.30-44; Luk 9.10-17; Yoh 6.1-14)*

13 Da Yesu ya ji haka, sai ya tashi ya shiga jirgin ruwa ya
haye zuwa wani wuri inda ba kowa don yă kasance shi kaɗai.
Amma da taron mutanen suka ji haka, sai suka fito daga garuruwa
suka bi shi da ƙafa. [14] Da ya fita daga jirgin kuwa, ya ga mutane
sun taru da yawa. Sai ya ji tausayinsu, ya kuma warkar da marasa
lafiya a cikinsu.

15 Da yamma ta yi, sai almajiransa suka zo wurinsa suka ce,
"Wurin nan fa ba kowa, ga shi kuma yamma ta yi. Ka sallami
mutanen nan don su je ƙauyuka su saya wa kansu abinci."

16 Yesu ya ce musu, "Ba lallai su tafi ba, ku ba su wani abu
su ci."

17 Suka amsa suka ce, "Ba mu da kome a nan sai burodi guda
biyar da kifi guda biyu."

18 Sai ya ce, "Ku kawo mini." [19] Sai ya umarci mutanen su
zauna a kan ciyawa. Ya ɗauki burodin guda biyar da kifin biyu,
sai ya ɗaga kansa sama, ya yi godiya ga Allah. Sai ya rarraba
burodin ya ba almajiransa, almajiran kuma suka ba wa jama'a.
[20] Kowa ya ci ya ƙoshi. Suka tattara duk abin da ya rage, har ya
cika kwanduna goma sha biyu. [21] Mutanen da suka ci kuwa sun
kai maza dubu biyar, ban da mata da yara.

### Yesu Ya Yi Tafiya a kan Ruwa
*(Mar 6.45-52; Yoh 6.15-21)*

22 Suna gamawa ke nan, sai Yesu ya sa almajiransa su shiga
jirgin ruwa don su koma can gefen. Shi kuwa ya tsaya a wurin
don yă sallami jama'ar. [23] Bayan ya sallami mutanen sai ya hau
kan dutse shi kaɗai don yă yi addu'a. Har yamma ta yi sosai yana
can shi kaɗai.

24 A wannan lokacin kuwa jirgin yana tsakiyar teku, raƙuman
ruwa suna buga shi, kuma iska tana gāba da su.

25 Wajen ƙarfe uku na dare sai ga Yesu yana takawa a kan
teku zuwa wurin almajiransa. [26] Amma da almajiran suka gan shi
yana tafiya a kan teku, sai suka ji tsoro, suka ce, "Fatalwa ce!"
Suka yi ihu don tsoro.

27 Nan da nan sai Yesu ya yi musu magana ya ce, "Kada ku
damu! Ni ne, kada ku ji tsoro!"
28 Sai Bitrus ya amsa masa ya ce, "Ubangiji, idan kai ne, ka
sa in zo wurinka a kan ruwa."
29 Yesu ya ce, "Zo mana." Sa'an nan Bitrus ya fita daga jirgin,
ya fara tafiya a kan ruwa zai je wurin Yesu. 30 Amma da ya ga
iskar tana da ƙarfi, sai ya ji tsoro ya fara nutsewa. Sai ya yi ihu,
ya ce, "Ubangiji, ka cece ni!"
31 Nan da nan sai Yesu ya miƙa hannunsa ya kamo shi, ya ce
masa, "Kai mai ƙaramar bangaskiya, don me ka yi shakka?"
32 Da suka shiga jirgin sai iskar ta daina hurawa. 33 Waɗanda
suke cikin jirgin suka yi wa Yesu sujada, suna cewa, "Gaskiya,
kai Ɗan Allah ne."

**Yesu Ya Warkar da Marasa Lafiya a Janisarat**
*(Mar 6.53-56)*

34 Da suka ƙetare tekun, suka sauka a ƙasar Janisarat.
35 Mutanen garin kuwa suka gane shi, sai suka aika a faɗa wa
kowa da yake a wannan sashen ƙasar, suka kawo masa dukan
marasa lafiya. 36 Suka roƙe shi su taɓa ko da gefen rigarsa. Dukan
waɗanda suka taɓa kuwa suka warke.

**Al'adar Shugabanni**
*(Mar 7.1-13)*

15 1 Ana nan sai Farisiyawa da malaman dokoki suka zo
wurin Yesu daga Urushalima suka ce, 2 "Don me
almajiranka suke karya al'adar shugabanni? Gama ba sa wanke
hannu kafin su ci abinci."
3 Yesu ya amsa musu ya ce, "Ku fa, don me kuke karya
dokokin Allah saboda al'adarku? 4 Ai, Allah ya ce, 'Ka ba wa
babanka da mamarka girma,' kuma 'Duk wanda ya zagi
babansa ko mamarsa lallai a kashe shi.' 5 Amma kukan koyar
cewa idan mutum yana da wani abu da zai taimaki babansa ko
mamarsa da shi, amma sai ya ce, 'Duk abin da dā za ku samu
a wurina, na keɓe wa Allah,' to, ba lallai ke nan yă ba wa
iyayensa girma ba. 6 Wato, saboda al'adarku, kun mai da
maganar Allah banza. 7 Ku munafukai! Daidai ne Ishaya ya yi
annabci a kanku da ya ce,
8 'Waɗannan mutane suna ba ni girma da bakinsu ne kawai,
amma zukatansu sun yi nesa da ni.

---

**15.4:** Fit 20.12; 21.17; M. Sh 5.16; L. Fir 20.9

9 A banza suke yi mini sujada;
suna koyar da dokokin mutane wai Maganar Allah ne.' "

**Abubuwan da Suke Sa Mutum yă zama Marar Tsarki a gaban Allah**
*(Mar 7.14-23)*

10 Yesu ya kira taron mutane ya ce musu, "Ku saurara ku
gane. 11 Ba abin da yake shiga bakin mutum ne yake sa shi yă
zama marar tsarki a gaban Allah ba, sai dai abin da yake fita daga
bakinsa."

12 Sai almajiran suka zo wurinsa suka ce masa, "Ka san
Farisiyawa sun ji haushi da suka ji maganan nan?"

13 Yesu ya amsa ya ce, "Duk shukin da ba Ubana na sama
ne ya shuka ba, za a tumɓuke shi. 14 Bar su kawai. Su makafi ne
masu yi wa makafi jagora. Idan kuwa makaho ya yi wa wani
makaho jagora, ai, dukansu za su faɗi cikin rami."

15 Amma Bitrus ya ce masa, "Ka bayyana mana wannan
misalin."

16 Sai Yesu ya ce, "Ashe, har yanzu ba ku gane ba? 17 Ina
nufin duk abin da mutum ya ci, da farko zai shiga bakinsa,
sa'an nan zai shiga cikinsa, kuma daga ƙarshe zai fita daga
jikinsa. 18 Amma abin da yake fitowa daga baki, daga zuciya
yake fitowa. Shi ne kuwa yake sa mutum yă zama marar tsarki
a gaban Allah da mutum. 19 Gama daga zuciya ne mugayen
tunani suke fitowa. Wato, su kisankai, zina, lalata, sata, shaidar
ƙarya, da ɓata sunan waɗansu. 20 Waɗannan suke sa mutum yă
zama marar tsarki a gaban Allah, amma cin abinci da hannun
da ba a wanke ba ba ya sa mutum yă zama marar tsarki a gaban
Allah ba."

**Bangaskiyar Wata Mace**
*(Mar 7.24-30)*

21 Yesu ya bar wurin ke nan ya tafi yankin ƙasar Taya da
Sidon, 22 sai ga wata 'yar Kan'ana mutuniyar ƙasar, ta zo ta ɗaga
murya ta ce, "Ka ji tausayina, Ubangiji, Ɗan Dawuda. Wani aljani
yana ba 'yata wahala."

23 Yesu bai ce mata kome ba. Sai almajiransa suka zo suka
roƙe shi, suka ce, "Ka kore ta! Domin tana binmu tana damunmu
da ihu!"

---

**15.8-9:** Ish 29.13 **15.14:** Luk 6.39 **15.18:** Mat 12.34

24 Ya amsa ya ce, “An aiko ni ne domin tumakin Isra’ila da suka ɓata ba don waɗansu ba.”

25 Amma ta zo ta durƙusa a gabansa, ta ce, “Ubangiji, ka taimake ni.”

26 Ya amsa ya ce, “Ba zai yi kyau a ɗauki abincin yara a ba karnuka ba.”

27 Ta ce, “I, Ubangiji, amma ko karnuka[j] ma sukan lashe sauran abinci da yake fāɗuwa daga teburin masu gidan.”

28 Sai Yesu ya amsa mata ya ce, “Uwargida, bangaskiyarki tana da yawa, bari bukatarki ta biya.” Nan take ’yarta ta warke.

## Yesu Ya Warkar da Mutane da Yawa

29 Daga wurin Yesu ya bi ta gefen Tekun Galili. Sa’an nan
ya hau dutse ya zauna. 30 Mutane da yawa suka zo wurinsa. Suka
zo da guragu, da makafi, da masu dungu, da bebaye, da waɗansu
da yawa, suka ajiye su a gabansa. Ya kuwa warkar da su. 31 Har
mutane suka yi mamaki da suka ga bebaye suna magana, masu
dungu kuma gaɓoɓinsu suna aiki, guragu suna tafiya, makafi
kuma suna gani. Sai duk suka yi wa Allah na Isra’ila yabo.

## Yesu Ya Ciyar da Mutum Dubu Huɗu

*(Mar 8.1-10)*

32 Ana nan sai Yesu ya kira almajiransa ya ce, “Ina jin tausayin jama’an nan, don yau kwana uku ke nan suna tare da ni, kuma ba su da abinci. Ba na so in sallame su da yunwa, don za su iya suma a hanya.”

33 Sai almajiran suka ce masa, “A wannan wurin da ba kowa, ina za mu sami burodi da zai isa mu ciyar da wannan jama’a?”

34 Yesu ya tambaye su ya ce, “Burodi nawa kuke da shi?” Suka ce, “Guda bakwai da ƙananan kifaye kaɗan.”

35 Sai ya sa taron mutanen su zauna a ƙasa, 36 ya ɗauki burodin
nan bakwai da kifayen. Da ya yi godiya ga Allah, sai ya rarraba
su, ya ba almajiran, almajiran suka ba wa taron mutanen. 37 Kowa
ya ci ya ƙoshi, almajiran kuwa suka tara ragowar abincin, cike
da kwanduna bakwai. 38 Mutanen da suka ci kuwa sun kai maza
dubu huɗu, ban da mata da yara. 39 Bayan ya sallami taron
mutanen sai ya shiga jirgin ruwa ya tafi ƙasar Magadan.

[j] 15.27 **karnuka:** Duk wanda ba Bayahude ba, Yahudawa sukan ɗauke shi kamar kare.

**Neman Alama**
*(Mar 8.11-13; Luk 12.54-56)*

16 1 Farisiyawa da Sadukiyawa suka zo wurin Yesu don su
gwada shi, suka roƙe shi yă nuna musu wani abin ban
mamaki da zai zama musu alama. 2 Ya amsa musu ya ce, “Idan
yamma ta yi, kuka ga sama ta yi ja, sai ku ce, ‘Yawwa, gari zai
yi kyau gobe.’ 3 Da safe kuma idan kuka ga sama ta yi ja, ta ɓata
fuska, sai ku ce, ‘Yau kam za a yi ruwan sama.’ Kuna iya gane
yanayin sararin sama, amma ba kwa iya gane alamun wannan
zamanin.[k] 4 Mutanen zamanin nan mugaye ne, waɗanda ba sa
tsoron Allah. Suna so su ga alama, amma ba za a nuna musu wata
alama ba, sai dai ta Jona.”
Sai ya bar su ya tafi.

**Yistin Farisiyawa da Sadukiyawa**
*(Mar 8.14-21)*

5 Da almajiran suka kai wancan gefen, ashe, sun manta ba su
kawo burodi ba. 6 Sai Yesu ya ce musu, “Ku kula fa, kuma ku
yi hankali da yistin Farisiyawa da Sadukiyawa.”
7 Sai suka fara magana da junansu suna cewa, “Ko saboda ba
mu kawo burodi ba ne?”
8 Da Yesu ya ga haka sai ya ce, “Ku masu ƙaramar
bangaskiya, don me kuke cewa ba ku da burodi? 9 Har yanzu ba
ku gane ba? Kun manta yadda na ciyar da mutum dubu biyar da
burodi biyar? Kuma kwanduna nawa kuka tara? 10 Ko kuma
lokacin da na ciyar da mutum dubu huɗu da burodi bakwai,
kwanduna nawa kuka tara? 11 Yaya kuka kāsa gane cewa ba
burodi nake magana a kai ba? Na ce ku yi hankali da yistin
Farisiyawa da Sadukiyawa.”
12 Sa’an nan ne almajiran suka gane cewa ba yana ce musu
su yi hankali da yistin da ake sa a cikin burodi ba ne, amma yana
nufin su yi hankali da koyarwar Farisiyawa da Sadukiyawa ne.

**Bitrus Ya Shaida Yesu Shi Ne Almasihu**
*(Mar 8.27-30; Luk 9.18-21)*

13 To, da Yesu ya zo ƙasar Kaisariya Filibi, sai ya tambayi
almajiransa ya ce, “Wa mutane suke cewa Ɗan Mutum yake?”

---

**16.1:** Mat 12.38; Luk 11.16 **16.4:** Mat 12.39; Luk 11.29 **16.6:** Luk 12.1
**16.9:** Mat 14.17-21 **16.10:** Mat 15.34-38

[k] **16.2-3** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da aya biyu da kuma aya uku gaba ɗaya.

14 Sai suka ce, "Waɗansu suna cewa Yohanna Maibaftisma,
waɗansu kuma Iliya, waɗansu kuma Irmiya, ko kuma ɗaya daga
cikin annabawa."
15 Ya ce musu, "Amma ku fa, wane ne ni a ganinku?"
16 Sai Siman Bitrus ya amsa ya ce, "Kai ne Almasihu, Ɗan
Allah mai rai."
17 Sai Yesu ya amsa masa ya ce, "Kai mai albarka ne Siman,
ɗan Jona! Gama ba mutum ba ne ya nuna maka wannan, sai dai
Ubana da yake cikin sama. 18 Ina kuma gaya maka, kai Bitrus ne,
a kan wannan dutsen kuma zan gina jama'ar masu bina, wacce
mutuwa ma ba ta da iko a kanta. 19 Zan ba ka mabuɗan mulkin
sama. Kuma kome ka ɗaure a duniya, za a ɗaure shi a sama,
kome ka kunce a duniya, za a kunce shi a sama." 20 Sai ya ja wa
almajiransa kunne sosai kada su gaya wa kowa cewa shi ne
Almasihu.

### Yesu Ya Faɗa Irin Mutuwar da Zai Yi

*(Mar 8.31—9.1; Luk 9.22-27)*

21 Tun daga wannan lokacin Yesu ya fara nuna wa almajiransa
cewa, dole ne yă je Urushalima, yă sha wuya iri-iri a hannun
shugabanni, da manyan firistoci, da malaman dokoki, a kuma
kashe shi, a rana ta uku kuma yă tashi.
22 Sai Bitrus ya ja shi gefe ɗaya ya fara tsawata masa yana
cewa, "Allah yă sawwaƙe, Ubangiji! Wannan ba zai taɓa faruwa
da kai ba."
23 Amma Yesu ya juya ya ce masa, "Ka rabu da ni, kai
Shaiɗan! Kai mai sa tuntuɓe ne a gare ni, gama kana tunani kamar
mutum ne, ba kamar Allah ba."
24 Sai Yesu ya ce wa almajiransa, "Duk mai so yă bi ni, sai
yă ƙi kansa, yă ɗauki gicciyensa yă bi ni. 25 Gama duk mai son
ajiyar ransa zai rasa shi. Amma duk wanda ya rasa ransa saboda
ni, zai same shi. 26 Wane amfani ne mutum zai samu, idan ya
sami duniya duka, amma ya rasa ransa? Ko kuwa me mutum zai
iya bayar a maimakon ransa? 27 Ɗan Mutum dai zai zo da
mala'ikunsa, cikin ɗaukakar Ubansa, sa'an nan ne zai biya
kowane mutum bisa ga aikinsa. 28 Gaskiya ina gaya muku, akwai
waɗansu a tsaye a nan da ba za su mutu ba, har sai sun ga zuwan
Ɗan Mutum cikin mulkinsa."

**16.14:** Mat 14.1-2; Mar 6.14-15; Luk 9.7-8 **16.16:** Yoh 6.68-69
**16.19:** Mat 18.18; Yoh 20.23 **16.24:** Mat 10.38; Luk 14.27
**16.25:** Mat 10.39; Luk 17.33; Yoh 12.25 **16.27:** Mat 25.31; Zab 62.13; Rom 2.6

**Sākewar Kamannin Yesu**
*(Mar 9.2-13; Luk 9.28-36)*

17 1 Bayan kwana shida Yesu ya ɗauki Bitrus, da Yakubu, da
ɗan'uwan Yakubu, wato Yohanna, ya kai su kan wani
dutse mai tsawo, inda suka kasance su kaɗai. 2 Sai kamanninsa
ya sāke a gabansu, fuskarsa ta yi haske kamar rana, sai rigunar
da ya sa suka yi fari fat. 3 Nan da nan sai annabi Musa da annabi
Iliya suka bayyana a gare su, suna magana da Yesu.
4 Sai Bitrus ya ce wa Yesu, "Ubangiji, ya yi kyau da muke
a nan wurin. Idan kana so zan kafa bukkoki guda uku a nan,
ɗaya dominka, ɗaya domin annabi Musa, ɗaya kuma domin
annabi Iliya."
5 Yana magana ke nan sai ga wani girgije mai haske ya rufe
su, aka kuma ji wata murya daga cikin girgijen ta ce, "Wannan
shi ne Ɗana, wanda nake ƙauna; ina jin daɗinsa ƙwarai. Ku
saurare shi!"
6 Da almajiran suka ji haka sai tsoro ya kama su sosai, har
suka fāɗi ƙasa. 7 Sai Yesu ya zo ya taɓa su ya ce, "Ku tashi,
kada ku ji tsoro." 8 Da suka ɗaga kai, ba su ga kowa ba sai
Yesu shi kaɗai.
9 Da suke saukowa daga dutsen, Yesu ya ja musu kunne ya
ce, "Kada ku gaya wa kowa abin da kuka gani, sai Ɗan Mutum
ya tashi daga matattu."
10 Almajiran suka tambaye shi suka ce, "To, don me malaman
dokoki suke cewa dole sai annabi Iliya ya fara zuwa?"
11 Ya amsa ya ce, "Lallai Iliya zai zo, zai kuma gyara kome.
12 Amma ina gaya muku, Iliya ya riga ya zo, ba su kuwa gane
shi ba, har ma suka yi masa abin da suka ga dama. Haka kuma
Ɗan Mutum zai sha wuya a hannunsu."
13 Sai almajiran suka gane cewa yana yi musu magana a kan
Yohanna Maibaftisma ne.

**Yesu Ya Warkar da Yaro mai Aljani**
*(Mar 9.14-29; Luk 9.37-43a)*

14 Da suka kai wajen taron jama'a, sai wani mutum ya zo
wurin Yesu ya durƙusa a gabansa ya ce, 15 "Ubangiji, ka ji
tausayin ɗana, yana farfaɗiya, kuma yana shan wuya sosai. Sau

---

**17.1-5:** 2 Bit 1.17-18
**17.5:** Far 22.2; M. Sh 18.15; Zab 2.7; Ish 42.1; Mat 3.17; 12.18; Mar 1.11; Luk 3.22
**17.10:** Mal 2.23 **17.12:** Mat 11.14

da yawa yakan fāɗi cikin wuta, da kuma cikin ruwa. 16 Na kuwa
kai shi wurin almajiranka, amma ba su iya warkar da shi ba."
17 Sai Yesu ya amsa ya ce, "Ku mutanen zamanin nan,
marasa bangaskiya, masu taurin kai, har zuwa yaushe zan zauna
tare da ku? Har zuwa yaushe zan jimre muku? Ku kawo mini
shi nan." 18 Sai Yesu ya tsawata wa aljanin, aljanin kuwa ya
bar yaron. Nan take yaron ya warke.
19 Sai almajiran suka zo wurin Yesu a lokacin da ba kowa
tare da shi, suka ce masa, "Don me mu muka kāsa fitar da
aljanin?"
20 Yesu ya ce musu, "Saboda bangaskiyarku ƙarama ce.
Gaskiya ina gaya muku, idan kuna da bangaskiya da ta kai ko da
misalin ƙwayar mastad, wadda ta fi ƙanƙanta cikin iri duka, za
ku iya ce wa dutsen nan ya tashi daga nan zuwa can, kuma zai
tashi ɗin. Ba kuwa abin da zai gagare ku."[l]

**Yesu Ya Sāke Yin Magana game da Mutuwarsa**
*(Mar 9.30-32; Luk 9.43b-45)*

22 Da almajiran suka sadu a ƙasar Galili, sai Yesu ya ce
musu, "Za a ba da Ɗan Mutum ga hannun mutane, 23 za su
kuma kashe shi. A rana ta uku kuma za a tashe shi." Sai
almajiran suka damu sosai.

**Biyan Harajin Haikali**

24 Da Yesu da almajiransa suka isa Kafarnahum, masu karɓar
haraji don haikali suka sami Bitrus suka ce masa, "Malaminku
ba ya biyan harajin haikali ne?"
25 Ya ce, "Yana biya mana." Da Bitrus ya ɗawo gida, sai
Yesu ya fara yi masa magana ya ce, "Me ka gani game da wannan
tambayar? Daga wurin wa sarakuna suke karɓar kuɗin haraji,
daga wurin 'ya'yansu, ko daga wurin waɗansu?"
26 Da Bitrus ya ce, "Daga wurin waɗansu," sai Yesu ya ce,
"Wato, 'ya'yansu ba sa biya ke nan. 27 Duk da haka, don kada
mutanen nan su ji haushinmu, ka je teku ka jefa ƙugiya, ka buɗe
bakin kifin da ka fara kamawa, za ka sami azurfa da zai isa, sai
ka ɗauki azurfa ɗin ka biya harajinka da nawa."

**17.20**: Mat 21.21; Mar 11.23; 1 Kor 13.2 **17.24**: Fit 30.13; 38.26

[l] **17.20** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya ta 21 haka: Ai, irin wannan baya fita sai da addu'a da azumi.

### Wa Ya Fi Girma?
*(Mar 9.33-37; Luk 9.46-48)*

18 [1] A lokacin nan almajiran suka zo wurin Yesu, suka tambaye
shi, suka ce, "Wa ya fi girma duka a cikin mulkin sama?"
2 Sai ya kira wani ƙaramin yaro, ya sa shi a tsakiyarsu, [3] ya
ce, "Gaskiya ina gaya muku, idan ba kun sāke, kun zama kamar
ƙananan yara ba, ba za ku taɓa shiga mulkin sama ba. [4] Duk
wanda ya ɗauki kansa ba a bakin kome ba kamar ƙaramin yaron
nan, shi ne ya fi girma a mulkin sama. [5] Duk wanda ya karɓi
ƙaramin yaro kamar wannan saboda ni, ni ya karɓa.

### Abubuwa Masu Sa Tuntuɓe
*(Mar 9.42-48; Luk 17.1-2)*

6 "Kuma duk wanda ya sa ɗaya daga cikin yaran nan da suka
gaskata da ni, ya yi zunubi, zai fi wa mutumin a rataya babban
dutsen niƙa a wuyansa, a kuma jefa shi a teku mai zurfi. [7] Kaiton
duniya saboda dalilan yin zunubi, dole ne dalilan yin zunubi su
zo, amma kaiton wanda shi ne dalilin.
8 "Idan kuwa hannunka, ko ƙafarka yana sa ka ka yi zunubi,
ka yanke shi ka yar. Zai fi maka ka shiga rai na har abada da
hannu ko ƙafa ɗaya, ko gurgu, da a jefa ka cikin wutar da ba ta
taɓa mutuwa, da hannaye biyu ko ƙafafu biyu. [9] Idan kuma idonka
yana sa ka ka yi zunubi, sai ka cire shi ka yar; zai fi maka ka
shiga rai na har abada da ido ɗaya, da a jefa ka cikin wutar da
ba ta taɓa mutuwa da idanu biyu.

### Misali na Tunkiyar da Ta Ɓace
*(Luk 15.3-7)*

10 "Ku kula, kada ku rena ko ɗaya daga cikin waɗannan yaran,
gama ina faɗa muku, mala'ikunsu a sama kullum suna duban
fuskar Ubana da yake cikin sama.[m]
12 "Me kuke tsammani, idan makiyayi yana da tumaki guda
ɗari, sai ɗaya daga cikinsu ta ɓata, ba zai bar sauran casa'in da
taran a gindin dutse suna kiwo yă je neman ɗayarsu da ta ɓata
ba? [13] Kuma idan ya same ta, gaskiya ina faɗa muku, murnar da
yake yi a kanta, ya fi na casa'in da taran da ba su ɓata ba. [14] Haka
ma, ba nufin Ubanku da yake cikin sama ba ne ɗaya daga cikin
yaran nan yă ɓata.

---

**18.1:** Luk 22.24 **18.3:** Mar 10.15; Luk 18.17 **18.8:** Mat 5.30 **18.9:** Mat 5.29

[m] **18.10** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya ta 11 haka: Gama ɗan Mutum ya zo ne yă ceci waɗanda suka ɓace (Luk 19.10).

## Idan Ɗan'uwa Ya Yi Laifi

*(Luk 17.3)*

15 "Idan ɗan'uwanka ya yi maka[n] laifi, ka je ka nuna masa
ya yi maka laifi, kai da shi kaɗai. Idan ɗan'uwan ya saurare ka,
ka sāke maido da ɗan'uwanka ke nan. 16 Amma idan bai saurare
ka ba, sai ka sāke zuwa wurinsa tare da mutum ɗaya ko biyu don
a tabbatar da kowace magana daga bakin shaidu biyu ko uku.
17 Idan ɗan'uwan ya ƙi sauraronsu, sai ka faɗa wa jama'ar masu
bi, idan kuma har ya ƙi saurari jama'ar masu bi, ka mai da shi
kamar wanda bai san Allah ba, ko mai zunubi wanda ya ƙi tuba.
18 "Gaskiya ina gaya muku, duk abin da kuka ɗaure a duniya,
za a ɗaure shi a cikin sama. Kome kuma kuka kunce a duniya za
a kunce shi a cikin sama.
19 "Ina sāke gaya muku, idan mutum biyu daga cikinku a
duniya suka yarda su roƙi wani abu, Ubana wanda yake cikin
sama zai yi musu. 20 Gama duk inda mutum biyu ko uku suka
taru cikin sunana, ina tare da su."

## Misali na Wakili wanda Ba Ya Yafewa

21 Ana nan sai Bitrus ya zo ya ce wa Yesu, "Ubangiji, sau
nawa ɗan'uwana zai yi mini laifi in yafe masa? Sau bakwai?"
22 Yesu ya ce masa, "Ba sau bakwai ba, amma dai bakwai
sau saba'in.[o] 23 Saboda haka, za a kwatanta mulkin sama da wani
sarkin da yake so ya ƙirga dukiyarsa da take hannun wakilansa.
24 Da sarkin ya fara ƙirgawa, sai aka kawo masa wani mutum
wanda yake bin bashin azurfa wanda mutumin ba zai iya biya a
duk rayuwarsa ba. 25 Da ya kāsa biya, sai sarkin ya sa a sayar da
shi da matarsa da 'ya'yansa da duk abin da yake da shi don a
biya kuɗin. 26 Sai wakilin ya durƙusa a gabansa yana roƙo ya ce,
'Ka yi haƙuri, zan biya ka kome.' 27 Sai sarkin ya ji tausayin
wakilin, ya sake shi, ya yafe masa bashin.
28 "Amma wannan wakilin daga fitarsa, sai ya tarar da wani
abokin aikinsa da yake bin bashin azurfa kaɗan kawai, ya shaƙe
masa wuya ya ce, 'Ka biya ni abin da nake binka.' 29 Sai abokin
aikinsa ya durƙusa ya roƙe shi ya ce, 'Ka yi mini haƙuri, zan biya
ka.' 30 Amma wakilin ya ƙi, ya kuma je ya sa shi a kurkuku, har

---

**18.15:** Luk 17.3 **18.16:** M. Sh 19.15 **18.18:** Mat 16.19; Yoh 20.23
**18.21-22:** Luk 17.3-4

[n] **18.15 maka:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da wannan kalmar.

[o] **18.22 bakwai sau saba'in:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne "Sau saba'in da bakwai," wato, ba iyaka ke nan.

sai ya biya bashin. 31 Da abokan aikinsa suka ji abin da ya faru,
sai ba su ji daɗi ba. Sai suka je suka faɗa wa sarkin duk abin da
ya faru. 32 Sai sarkin kuwa ya kira wakilin ya ce masa, 'Kai
mugun wakili ne. Na yafe maka duk bashin nan don ka roƙe ni.
33 Ashe, bai kamata ka ji tausayin abokin aikinka kamar yadda na
ji tausayinka ba?' 34 Sarkin ya ji haushi sosai, ya sa a ba shi wuya
har sai ya biya dukan bashin. 35 Haka kuwa Ubana da yake cikin
sama zai yi wa kowannenku da ya ƙi yafe wa ɗan'uwansa da
zuciya ɗaya."

**Koyarwar Yesu a kan Kashen Aure**
*(Mar 10.1-12)*

19 1 Da Yesu ya gama faɗin waɗannan abubuwa, ya bar ƙasar
Galili ya shiga yankin Yahudiya, wanda yake a ƙetaren
Kogin Urdun. 2 Mutane da yawa suka bi shi, ya kuwa warkar da
masu ciwo a can.

3 A nan, waɗansu Farisiyawa suka zo wurinsa don su gwada
shi, sai suka tambaye shi suka ce, "Bisa ga dokarmu daidai ne
mutum ya saki matarsa a kan kowane irin dalili?"

4 Ya amsa musu ya ce, "Ashe, ba ku karanta ba cewa, shi
Mahaliccin da ya yi su tun farko 'ya yi su ne namiji da ta
mace?' Ya kuma ce, 5 'Don haka fa, mutum zai bar babansa da
mamarsa ya manne wa matarsa, su biyun kuma su zama ɗaya.'
6 Har nan gaba ba za su zama mutum biyu ba, sai dai su zama
kamar mutum ɗaya. Saboda haka, abin da Allah ya haɗa, kada
wani yă raba."

7 Sai suka ce masa, "To, don me annabi Musa ya yi doka a
ba da takardar kashe aure, a kuma saki matar?"

8 Sai Yesu ya ce musu, "Don kuna da taurin zuciya shi ya sa
Musa ya yarda muku ku saki matanku, amma daga farko ba haka
ba ne. 9 Ina kuma gaya muku, duk wanda ya saki matarsa, idan
dai ba saboda an same ta da yin zina ba, ya kuma auri wata, ya
yi zina."

10 Sai almajiran suka ce masa, "Idan haka ne yake tsakanin
mutum da matarsa, ashe ma rashin aure ya fi."

11 Amma ya ce musu, "Ba kowa ne zai iya ɗauka maganan
nan ba sai dai waɗanda Allah ya yarda musu. 12 Akwai waɗanda
aka haifa da ba za su iya yin aure ba. Akwai waɗanda mutane ne
suka mai da su haka. Akwai kuma waɗanda suka yarda ba za su

---

**19.4:** Far 1.27; 5.2. **19.5:** Far 2.24 **19.7:** M. Sh 24.1-4; Mat 5.31
**19.9:** Mat 5.32; 1 Kor 7.10-11

yi aure ba domin ƙaunar mulkin sama. Duk mai iya ɗaukar
maganan nan yă ɗauka."

### Yesu Ya Sa wa 'yan Yara Albarka
*(Mar 10.13-16; Luk 18.15-17)*

13 Sa'an nan aka kawo wa Yesu yara ƙanana don yă sa musu
albarka, yă kuma yi musu addu'a, amma almajiransa suka tsawata
wa waɗanda suka kawo yaran. 14 Amma Yesu ya ce musu, "Ku
bar yara ƙanana su zo wurina. Kada ku hana su, gama mulkin
sama na irinsu ne."
15 Sai ya sa musu hannu albarka, sa'an nan ya tafi.

### Saurayi Mai Dukiya
*(Mar 10.17-31; Luk 18.18-30)*

16 Ana nan sai wani ya zo wurin Yesu ya ce, "Malam, wane
abu mai kyau ne zan yi domin in sami rai na har abada?"
17 Yesu ya ce masa, "Don me kake tambayata a kan abin da
yake da kyau? Ai, ba mai kyau sai Allah kaɗai. Idan kuwa kana
so ka sami rai na har abada, sai ka kiyaye waɗannan dokoki."
18 Sai ya ce wa Yesu, "Waɗanne dokoki?" Sai Yesu ya ce,
"Kada ka yi kisankai, kada ka yi zina, kada ka yi sata, kada ka
yi shaidar ƙarya, 19 ka ba da girma ga babanka da mamarka. Ka
kuma ƙaunaci abokin zamanka kamar yadda kake ƙaunar kanka."
20 Sai saurayin ya ce masa, "Ai, na kiyaye waɗannan duka,
me ya rage mini?"
21 Yesu ya ce masa, "Idan kana so ka zama cikakke, ka je ka
sayar da duk abin da kake da shi, ka ba talakawa kuɗin, za ka
sami lada a sama. Sa'an nan ka zo ka bi ni."
22 Da saurayin ya ji haka, sai ya tafi yana baƙin ciki, don yana
da arziki sosai.
23 Sai Yesu ya ce wa almajiransa, "Gaskiya ina gaya muku,
zai zama da wuya mai arziki ya shiga mulkin sama. 24 Ina sāke
gaya muku. Zai fi wa raƙumi sauƙi ya bi ta ramin allura, da mai
arziki yă shiga mulkin Allah."
25 Da almajiran suka ji haka sai suka yi mamaki sosai, suka
ce, "Idan haka ne, to, wa zai sami ceto?" 26 Amma Yesu ya dube
su ya ce, "Ga mutane kam, ba zai yiwu ba, amma ga Allah
kowane abu mai yiwuwa ne." 27 Sai Bitrus ya ce, "Ga shi mun
bar kome mun bi ka, to, me za mu samu?" 28 Yesu ya ce musu,

---

**19.18:** Fit 20.13-16; M. Sh 5.17-20 **19.19:** Fit 20.12; M. Sh 5.16; L. Fir 19.18
**19.18-19:** Fit 20.13-16; M. Sh 5.17-20; Fit 20.12; M. Sh 5.16; L. Fir 19.18

"Gaskiya ina gaya muku, a zamani mai zuwa, lokacin da Ɗan
Mutum zai zauna a mulkinsa mai girma, ku da kuka bi ni, ku ne
kuma za ku zauna a kujerun mulki goma sha biyu. Za ku yi
sarautar kabilu goma sha biyun nan na Isra'ila.
29 Kuma duk
wanda ya bar gidaje, ko 'yan'uwa maza, ko 'yan'uwa mata, ko
baba, ko mama, ko yara, ko gonaki, saboda sunana, zai sami fiye
da haka sau ɗari, yă kuma gāji rai na har abada.
30 Amma mutane
da yawa da suke na farko, za su zama na ƙarshe, na ƙarshe kuma
za su zama na farko.

**Ma'aikata a Gonar Inabi**

20
1 "Mulkin sama kamar wani maigida ne da ya fita da
sassafe don yă yi hayar wadanda za su yi masa aiki a
gonarsa ta itatuwan inabi.
2 Da suka shirya a kan kuɗin da ake
biyan ma'aikata a yini, sai ya aika su gonarsa.
3 Wajen ƙarfe tara
kuma da ya fita sai ya ga waɗansu suna zaman banza kawai a
bakin kasuwa,
4 sai ya ce musu, 'Ku ma ku je gonata, zan biya
ku abin da ya kamata.' Sai suka tafi.
5 Da ya sāke fita da rana,
da kuma wajen ƙarfe uku, ya ɗauki masu aiki.
6 Har yanzu wajen
ƙarfe biyar ya sāke fita ya ga waɗansu suna tsaye ba sa yin kome,
sai ya ce musu, 'Don me kuke zaman banza duk yini?'
7 Suka ce
masa, 'Don ba wanda ya ba mu aikin yi.' Sai ya ce musu, 'Ku
ma ku je gonata.'
8 Da yamma ta yi, sai mai gonar ya ce wa mai taimakonsa
lura da aikin gonar, 'Ka kira ma'aikatan ka biya su, ka fara daga
na ƙarshe zuwa na farko.'
9 Waɗanda suka je wajen ƙarfe biyar
suka zo, kowannensu ya karɓi abin da ya kamata a biya shi a
yini.
10 To, waɗanda suka fara zuwa sun yi tsammani za a biya
su fiye da sauran, amma su ma kowannensu ya karɓi abin da ya
kamata a biya shi a yini.
11 Da suka karɓa, suka yi wa maigidan
gunaguni,
12 suna cewa, 'Waɗanda suka zo daga ƙarshe, aikin awa
ɗaya kawai suka yi, ka mai da su daidai da mu, mu da muka yini
muna aiki, ga shan rana.'
13 "Sai ya amsa wa ɗaya daga cikinsu ya ce, 'Abokina, ai,
ban cuce ka ba. Ba mun shirya a kan cewa zan biya ka abin da
akan biya a yini ba?
14 Ka karɓi abin da yake naka ka tafi. Ni na
ga damar in biya waɗanda suka zo daga baya daidai da abin da
na biya ka.
15 Ba ni da iko in yi abin da na ga dama da abin da
yake nawa? Ko kana jin kishi ne don ina da kirki?'

---

**19.28:** Mat 25.31; Luk 22.30 **19.30:** Mat 20.16; Luk 13.30
**20.8:** L. Fir 19.13; M. Sh 24.15

16 "Haka na ƙarshe za su zama na farko, na farko kuma za su zama na ƙarshe."

**Yesu Ya Sāke Yin Magana game da Mutuwarsa**
*(Mar 10.32-34; Luk 18.31-34)*

17 Da Yesu da almajiransa suna haurawa zuwa Urushalima,
sai Yesu ya ja su gefen hanya ya ce musu, 18 "Ga shi za mu je
Urushalima. Za a ba da Ɗan Mutum a hannun manyan firistoci
da malaman dokoki, za su kuma yanke masa hukuncin kisa.
19 Sa'an nan su ba da shi ga waɗanda ba Yahudawa ba, su yi
masa ba'a, su yi masa bulala, su kuma gicciye shi, a rana ta uku
kuma zai tashi."

**Roƙon da Mamar Yakubu da Yohanna Ta Yi**
*(Mar 10.35-45)*

20 Sa'an nan sai mamar 'ya'yan Zabadi ta zo wurin Yesu da 'ya'yanta, ta durƙusa a gabansa ta roƙe shi wani abu.

21 Sai ya ce mata, "Me kike so?" Ta ce masa, "Ka sa waɗannan 'ya'yana biyu su zauna, ɗaya a damarka, ɗaya a hagunka, a cikin mulkinka."

22 Amma Yesu, ya ce wa 'ya'yan, "Ba ku san abin da kuke roƙo ba, za ku iya sha daga kwaf nan na wahala da zan sha?" Suka ce masa, "Za mu iya."

23 Ya ce musu, "Lallai za ku sha daga kwaf nawa, amma zama a damana ko haguna ba ni nake da ikon bayarwa ba. Ubana na sama ya shirya matsayin nan don waɗanda ya zaɓa."

24 Da sauran almajiran goma suka ji haka, sai suka ji haushin
'yan'uwan nan guda biyu. 25 Amma Yesu ya kira su duka ya ce,
"Kun san yadda sarakunan waɗanda ba Yahudawa ba sukan nuna
iko a kan mutanensu, manyansu ma suna nuna wa mutanensu iko.
26 Ba zai zama haka ba a cikinku, a maimakon haka duk wanda
yake so yǎ zama babba a cikinku dole ne yǎ bauta wa sauran.
27 Kuma wanda yake so yǎ zama shugaba a cikinku, dole ne yǎ
zama bawanku. 28 Haka kuma Ɗan Mutum bai zo domin a bauta
masa ba, sai dai domin yǎ yi bauta, yǎ kuma ba da ransa domin
ceton mutane da yawa."

**20.16:** Mat 19.30; Mar 10.31; Luk 13.30 **20.25-26:** Luk 22.25-26
**20.26-27:** Mat 23.11; Mar 9.35; Luk 22.26

**Makafi Biyu Sun Sami Ganin Gari**
*(Mar 10.46-52; Luk 18.35-43)*

29 Da Yesu da almajiransa za su bar Jeriko, mutane da yawa
suka bi shi. [30] Sai ga waɗansu makafi biyu suna zaune a gefen
hanya. Da suka ji Yesu yana wucewa, sai suka ɗaga murya suka
ce, "Mai girma,[s] Ɗan Dawuda! Ka ji tausayinmu!"
31 Mutane suka yi musu faɗa su yi shiru. Sai ma suka ƙara
ɗaga murya suka ce, "Mai girma, Ɗan Dawuda! Ka ji
tausayinmu!"
32 Sai Yesu ya tsaya ya ce musu, "Me kuke so in yi muku?"
33 Suka ce masa, "Mai girma, bari mu sami ganin gari."
34 Don tausayi, sai Yesu ya taɓa idanunsu. Nan da nan kuwa
suka fara gani, suka bi shi.

**Yesu Ya Shiga Urushalima**
*(Mar 11.1-11; Luk 19.28-40; Yoh 12.12-19)*

21 [1] Da Yesu da almajiransa suka kai ƙauyen Betafaji kusa
da Urushalima, wajen Dutsen Itatuwan Zaitun, sai ya aiki
almajirai biyu, [2] ya ce musu, "Ku shiga ƙauyen nan na gabanku.
Da shigarku za ku ga wata jaka a ɗaure, da ɗanta. Ku kunce su
ku kawo mini. [3] Idan wani ya yi muku magana ku ce, 'Ubangiji
ne yake bukatarsu.' Zai kuwa mai da su nan da nan."
4 Wannan ya faru ne don a cika abin da annabi ya faɗa cewa,
5 "Ku ce wa mutanen Urushalima,
'Ga sarkinku yana zuwa wurinku,
Mai tawali'u ne.
Yana kan ɗan aholaki, wato, ɗan jaki.' "
6 Sai almajiran suka je, suka yi yadda Yesu ya ce su yi. [7] Suka
kawo jakar da ɗanta, suka shimfiɗa musu rigunansu, shi kuwa ya
hau ya zauna. [8] Mutane da yawa suka shimfiɗa rigunansu a kan
hanya, waɗansu kuma suka karya ganye daga itatuwa suka
shimfiɗa a kan hanya. [9] Mutanen da suke gabansa da waɗanda
suke binsa a baya suka ɗaga murya suna cewa,
"Yabo ya tabbata ga Ɗan Dawuda!
Mai albarka ne shi da yake zuwa cikin sunan Ubangiji!
Yabo ya tabbata ga Allah!"
10 Da Yesu ya shiga Urushalima, duk birnin ya ruɗe, ana ta
tambaya ana cewa, "Wane ne wannan?"

---

**21.5**: Zak 9.9 **21.9**: Zab 118.25-26

[s] **20.30 Mai girma**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da wannan kalma.

11 Sai mutanen da suke bin Yesu suka ce, "Ai, wannan shi
ne annabi Yesu daga Nazarat na Galili."

## Yesu Ya Tsabtace Haikali
*(Mar 11.15-19; Luk 19.45-48; Yoh 2.13-22)*

12 Sai Yesu ya shiga haikali ya kori duk masu saye da sayarwa
a ciki, ya tutture teburori masu canjin kuɗi, da kujerun masu sayar
da tattabaru. 13 Ya ce musu, "A rubuce yake,
'Za a ce da gidana gidan addu'a,'
amma kun mai da shi wurin ɓuyan 'yan fashi. "
14 Sai makafi da guragu suka zo wurinsa a haikalin, ya kuwa
warkar da su. 15 Amma da manyan firistoci da malaman dokoki
suka ga abubuwan ban mamaki da ya yi, har yara suna ihu cikin
haikalin suna cewa, "Yabo ya tabbata ga Ɗan Dawuda," sai suka
ji fushi. 16 Suka ce masa, "Kana jin abin da waɗannan suke cewa
kuwa?" Yesu ya amsa ya ce, "I, ashe, ba ku taɓa karanta cikin
Maganar Allah ba cewa,
'Kai ne ka shirya 'yan yara
da jarirai su yi maka yabo?' "
17 Daga nan sai ya bar su, ya fita daga birnin, ya tafi Betani,
ya kwana a can.

## Yesu Ya La'anta Itacen Ɓaure
*(Mar 11.12-14, 20-24)*

18 Da gari ya waye yana dawowa, sai yunwa ta kama shi.
19 Da ya ga wani itacen ɓaure a gefen hanya, sai ya je wurin
itacen, amma bai sami kome ba sai ganye. Ya ce wa itacen, "Kada
ka ƙara yin 'ya'ya har abada." Nan take kuwa itacen ya bushe.
20 Da almajiran suka ga haka, suka yi mamaki sosai. Suka ce,
"Yaya itacen ya bushe haka nan take?"
21 Yesu ya amsa musu ya ce, "Gaskiya ina faɗa muku, idan
kuna da bangaskiya, kuma ba ku yi shakka ba ko kaɗan, za ku
iya yin fiye da abin da na yi wa wannan ɓauren, har ma idan
kuka ce wa dutsen nan, 'Tashi ka faɗa cikin teku,' zai faru. 22 Idan
kun ba da gaskiya kome kuka roƙi Allah cikin addu'a, za ku
samu."

---

**21.13:** Ish 56.7; Irm 7.11 **21.16:** Zab 8.2 **21.21:** Mat 17.20; 1 Kor 13.2

**Ana Shakkar Iznin Yesu**
*(Mar 11.27-33; Luk 20.1-8)*

23 Da Yesu ya shiga haikali, yana cikin koyarwa, sai manyan
firistoci da shugabannin jama'a suka zo wurinsa suka ce, "Da
wane izni kake yin abubuwan nan, kuma wa ya ba ka wannan
iznin?"
24 Sai Yesu ya amsa musu ya ce, "Ni ma zan yi muku wata
tambaya. Idan kun ba ni amsa zan faɗa muku ko da wane iko
nake yin abubuwan nan. 25 Ina Yohanna ya sami iznin baftismar
da ya yi, Allah ne ya ba shi ko mutum?"
Sai suka fara gardama a tsakaninsu suna cewa, "Idan muka
ce daga wurin Allah ne, zai ce mana, 'To, don me ba ku gaskata
shi ba?' 26 Amma idan muka ce, 'Daga wurin mutum ne', muna
jin tsoron abin da mutane za su yi mana, gama kowa ya ɗauki
Yohanna annabi ne." 27 Sai suka amsa wa Yesu suka ce, "Ba mu
sani ba."
Sai ya ce musu, "Ni ma ba zan faɗa muku ko da wane izni
nake yin abubuwan nan ba.

**Misali na Mai 'Ya'ya Biyu Maza**

28 "To, me kuka gani? Akwai wani mutum yana da yara biyu
maza, ya je wurin na farkon ya ce, 'Ɗana, yau ka je ka yi aiki a
gonar inabi.' 29 Sai ɗan ya ce, 'Ba zan je ba,' amma daga baya
ya sāke tunani ya je. 30 Sai baban ya je wurin na biyun, ya faɗa
masa abin da ya faɗa wa na farkon. Sai ɗan ya amsa ya ce, 'To,
zan je, baba,' amma bai je ba. 31 Cikinsu biyun nan, wane ne ya
yi abin da babansa yake so?"
Sai suka ce, "Na farkon."
Yesu kuwa ya ce musu, "Gaskiya ina gaya muku masu karɓar
haraji da karuwai suna riga ku shiga mulkin sama. 32 Gama
Yohanna ya zo ya nuna muku hanyar gaskiya, ba ku ba da gaskiya
ba. Amma masu karɓar haraji da karuwai sun ba da gaskiya gare
shi. Duk da ganin haka ma, daga baya ba ku tuba kun gaskata
shi ba.

**Misali a kan Masu Noma da Suka Karɓi Hayar Gonar Inabi**
*(Mar 12.1-12; Luk 20.9-19)*

33 "To, ga wani misali kuma. Akwai wani mutum da ya yi
gonar inabi, ya kewaye ta da katanga, ya haƙa ramin matsin

**21.32:** Luk 3.12; 7.29-30



*Hoton gonar inabi da rumfar gadi da kuma ramin matsin 'ya'yan inabi (21.33)*

'ya'yan inabi a ciki, ya kuma gina rumfa mai tsayi don yin gadi.
Ya ba wadansu manoma hayar gonar, sa'an nan ya tafi wata ƙasa.
34 Da lokacin girbi ya yi, sai ya aiki bayinsa su je wurin
wadanda suka karɓi hayar gonar su karɓo masa nasa rabon
amfanin gonar. 35 Amma masu hayar suka kama bayin, suka yi
wa ɗaya dūka, suka kashe ɗaya, suka kuma jejjefẹ ɗaya. 36 Sai
ya sāke aika wadansu bayi fiye da na farko. Masu hayar gonar
suka yi musu yadda suka yi wa na farkon. 37 Daga ƙarshe sai mai
gonar ya aiki ɗansa zuwa wurinsu yana cewa, 'Ba shakka za su
ba ɗana girma.' 38 Amma da masu hayar suka ga ɗan sai suka ce
wa junansu, 'Yawwa! Ai, wannan shi ne zai gāji gonar. Mu kashe
shi, gādonsa yă zama namu!' 39 Sai suka kama shi, suka jefa shi
bayan katangar gonar, suka kashe shi.
40 "To, idan mai gonan nan ya zo, me zai yi wa masu hayan
nan?" 41 Sai suka ce masa, "Ai, lallai zai kakkashe mugayen nan,
ya ba wadansu hayar gonar, wadanda za su riƙa ba shi nasa rabon
amfanin gonar."
42 Yesu ya ce musu, "Ashe, ba ku taɓa karantawa a
Rubutattun Maganar Allah ba?

'Dutsen da masu gini suka ƙi,
shi ne ya zama dutsen da ya fi amfani duka cikin ginin.
Wannan yin Ubangiji ne,
abin mamaki ne kuwa a idanunmu.'

**21.33:** Ish 5.1-2 **21.42:** Zab 118.22-23

43 "Saboda haka ina gaya muku, za a karɓe mulkin Allah daga
wurinku, a ba wa masu ba da amfani mai kyau."[t]
45 Da manyan firistoci da Farisiyawa suka ji misalan nan da
ya bayar, sai suka gane cewa yana magana a kansu ne. 46 Sun
so su kama shi, amma suna tsoron jama'a, don jama'a sun ɗauka
shi annabi ne.

### Misali na Bikin Aure
*(Luk 14.15-24)*

22 1 Sai Yesu ya sāke yi musu magana da misali ya ce, 2 "Za
a iya kwatanta mulkin sama da wani sarki da ya yi wa ɗansa
bikin aure. 3 Ya aiki bayinsa su kira mutanen da aka gayyace su
bikin, amma mutanen da aka gayyato ba su zo ba. 4 Ya sāke aiken
waɗansu bayin ya ce, 'Ku faɗa wa mutanen da aka gayyata cewa,
"Ga shi na shirya abinci, an yanka shanu masu ƙiba da aka ciyar
da su musamman. Duk an gama shirya kome. Ku zo bikin mana!" '
5 Amma ba su kula ba. Suka tafi abinsu, wani ya tafi gonarsa, wani
ya tafi kasuwancinsa, 6 Waɗansu kuma suka kama bayin suka yi
musu dūka, har suka kashe su. 7 Sarkin kuwa ya yi fushi sosai. Ya
aika sojojinsa suka kakkashe masu kisankan nan, har suka ƙone
garinsu tas. 8 Sa'an nan ya ce wa bayinsa, 'An gama shirin bikin,
amma waɗanda aka gayyata ba su dace ba. 9 Saboda haka ku bi
titi-titi ku ce wa duk waɗanda kuka samu, su zo bikin.' 10 Bayin nan
kuwa suka bi titi-titi suka tattaro duk waɗanda suka samu, na kirki
da waɗanda ba na kirki ba, har wurin bikin ya cika da baƙi.
11 "Amma da sarkin ya shigo don yă ga baƙin, sai ya ga wani
mutum bai sa rigar biki ba. 12 Sai ya ce wa mutumin, 'Aboki, yaya
aka yi ka shigo nan ba tare da ka sa rigar biki ba?' Amma mutumin
ya rasa abin da zai faɗa. 13 Sai sarkin ya ce wa masu yin masa
hidima, 'Ku ɗaure hannayensa da ƙafafunsa, ku jefa shi cikin mugun
duhu, inda za a yi kuka da cizon haƙora.'
14 "Ai, an kira mutane da yawa, amma kaɗan ne aka zaɓa."

### Tambaya game da Biyan Haraji ga Kaisar
*(Mar 12.13-17; Luk 20.20-26)*

15 Ana nan sai Farisiyawa suka je suka yi shawara yadda za su
yi masa tarko cikin abin da zai faɗa. 16 Sai suka aiko da almajiransu
tare da waɗansu mutanen Hirudus suka ce, "Malam, mun san kai

**22.13**: Mat 8.12; 25.30; Luk 13.28

[t] **21.43** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā sun ƙara aya 44: "Wanda ya fāɗi a kan wannan ɗutsen zai yi kucu-kucu, kuma wanda ɗutsen nan ya fāɗi masa, zai niƙa shi kamar gari" (ɗubi Luk 20.18).

mai gaskiya ne, kana kuma koyar da maganar Allah cikin gaskiya,
don mutane duk ɗaya ne a gare ka, gama ba ka kula da darajar
wani fiye da wani. 17 To, ka gaya mana, kana gani daidai ne mu
biya Kaisar wato babban sarkin Roma haraji, ko a'a?"

18 Amma don Yesu ya gane mugun nufinsu sai ya ce, "Don
me kuke gwada ni, ku munafukai? 19 Ku nuna mini kuɗin da ake
biyan harajin da shi."

Sai suka kawo masa dinari. 20 Sai ya ce musu, "Hoton nan da
sunan nan na wane ne?"

21 Suka amsa suka ce, "Na Kaisar ne." Sai Yesu ya ce musu,
"To, sai ku ba Kaisar abin da yake na Kaisar, ku kuma ba Allah
abin da yake na Allah."

22 Da suka ji haka, sai suka kama baki suna mamaki, suka
bar shi, suka tafi.

**Tambaya a kan Tashin Matattu**
*(Mar 12.18-27; Luk 20.27-40)*

23 A ranan nan kuwa, waɗansu Sadukiyawa suka zo wurin Yesu.
Su ne suke cewa wai ba tashin matattu. Suka tambaye shi, 24 suka
ce, "Malam, Musa ya ce, 'Idan mutum ya mutu ba shi da ɗa,
ɗan'uwansa yă auri matar don yă haifa wa ɗan'uwansa 'ya'ya.'
25 To, akwai waɗansu 'yan'uwa guda bakwai a cikinmu. Na farkon
ya yi aure, ya mutu bai haihu ba, ya bar wa ɗan'uwansa matarsa.
26 Haka ya faru da na biyun, da na ukun, har ya kai kan na bakwai
ɗin. 27 Daga ƙarshe, sai matar ta mutu. 28 To, a tashin matattu, matar
wa za ta zama a cikinsu? Don dukansu sun aure ta."

29 Yesu ya amsa musu ya ce, "Tunaninku ba daidai ba ne,
don ba ku san Rubutattun Maganar Allah ba, kuma ba ku san
ikon Allah ba. 30 Ai, a tashin matattu, maza ba za su yi aure ba,
mata kuma ba za a ba da su ga aure ba, sai dai za su zama kamar
mala'ikun Allah. 31 Kuma game da tashin matattu, ba ku karanta
abin da Allah ya faɗa muku ba? An rubuta cewa, 32 'Ni ne Allah
na Ibrahim, Allah na Ishaku da kuma Allah na Yakubu.' Shi
Allahn masu rai ne, ba na matattu ba."

33 Da mutane suka ji haka, sai suka yi mamakin koyarwarsa.

**Doka Mafi Girma**
*(Mar 12.28-34; Luk 10.25-28)*

34 Da Farisiyawa suka ji ya ƙure Sadukiyawa, sai suka taru.
35 Wani malamin dokoki a cikinsu ya yi wa Yesu tambaya don ya

---

**22.23**: A. M. 23.8 **22.24**: M. Sh 25.5 **22.32**: Fit 3.6

gwada shi.
36 Ya ce, "Malam, wace doka ce ta fi girma a cikin dokoki?"
37 Yesu ya amsa masa ya ce, " 'Ka ƙaunaci Ubangiji Allahnka da dukan zuciyarka, da dukan ranka, da dukan hankalinka.'
38 Wannan ita ce doka ta farko, kuma mafi girma.
39 Ta biyun ma kamar ta farkon take, 'Ka ƙaunaci abokin zamanka kamar yadda kake ƙaunar kanka.'
40 Duk sauran dokokin da koyarwar annabawa sun rataya a kan waɗannan dokokin biyu."

**Tambaya a kan Almasihu**
*(Mar 12.35-37; Luk 20.41-44)*

41 Da Farisiyawa suka taru wuri ɗaya, sai Yesu ya tambaye su
42 ya ce, "Mene ne tunaninku game da Almasihu? Dan wane ne shi?"
Sai suka ce masa, "Dan Dawuda."
43 Sai Yesu ya ce musu, "To, yaya Dawuda ta ikon Ruhu yake ce da shi 'Ubangiji'? Dawuda ya ce,
44 'Ubangiji ya ce wa Ubangijina,
"Zauna a damana sai na sa ka a kan abokan gābanka." '
45 Idan Dawuda yana ce da Almasihu 'Ubangiji', to, yaya Almasihu ya zama ɗansa?"
46 Ba wanda ya iya ba shi amsa. Daga ranan nan kuwa ba wanda ya sāke yi masa tambaya.

**Yesu Ya Tona Asirin Malaman Dokoki da Farisiyawa**
*(Mar 12.38-39; Luk 11.43,46, 20.45-47)*

23
1 Da mutane suka taru da yawa tare da almajiransa, sai Yesu ya ce musu,
2 "Malaman dokoki da Farisiyawa su ne aka ba su ikon koyar da Dokar Musa.
3 Saboda haka ku yi duk abin da suke koya muku, ku kuma bi, amma kada ku yi yadda suke yi, don ba sa yin abin da suke koyarwa.
4 Sukan ɗaura kaya masu nauyi, masu wuyar ɗauka, su sa wa mutane a baya, amma su kansu ba sa taimaka musu ko da ɗan yatsa.
5 Suna yin ayyukansu don mutane su gani ne, suna ɗaura manya-manyan layu na ayoyin maganar Allah a goshinsu, bakin rigunansu kuma suna kai har ƙasa.[a]

---

**22.37:** M. Sh 6.5 **22.39:** L. Fir 19.18 **22.35-40:** Luk 10.25-28 **22.44:** Zab 110.1
**23.5:** Mat 6.1; Num 15.38; M. Sh 6.8

[a] **23.5 bakin rigunansu kuma suna kai har ƙasa:** Isra'ilawa sukan ƙara tsawon rigunansu daga bakin rigar don yǎ zama alamar keɓe kansu ga Allah (Dubi L. Kiɗ 15.37-41).



*Hoton Bafarisiye da laya a goshi (23.5)*

6 "Sun cika so a ba su wurin zaman manya a wurin biki, da
kuma wuraren zama masu daraja a majami'u, 7 a kuma riƙa gaishe
su a kasuwa, a kuma riƙa ce musu, 'Malam'. 8 Amma ku dai,
kada a ce muku 'Malam', don malaminku ɗaya ne, dukanku kuwa
'yan'uwa ne. 9 Kada ku ce da kowa 'Uba' a duniya, domin Uba
ɗaya gare ku shi ne wanda yake cikin sama. 10 Kada kuma a ce
da ku 'Shugaba', domin Shugaba ɗaya gare ku, wato, Almasihu.
11 Wanda yake babba a cikinku sai yă bauta muku. 12 Duk wanda
yake ɗaga kai, za a mai da shi ba kome ba. Amma duk wanda
ya mai da kansa ba kome ba, za a ba shi girma.

13 "Amma kaitonku, ku malaman dokoki da Farisiyawa,
munafukai! Kun rufe wa mutane ƙofar shiga mulkin sama. Ku
kanku ba ku shiga ba, kuma kuna hana masu so su shiga, damar
shiga.[w]

15 "Kaitonku malaman dokoki da Farisiyawa, munafukai!
Gama kukan ƙetare teku, kukan kai ƙasashe masu nesa don samun

---

**23.11:** Mat 20.26-27; Mar 9.35; 10.43-44; Luk 22.26 **23.12:** Luk 14.11; 18.14

[w] **23.13** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya ta 14 haka: Kaitonku malaman dokoki da Farisiyawa, munafukai! Kukan ci kayan matan da mazansu suka mutu, sa'an nan kukan yi doguwar addu'a don a ganku. Saboda haka za a yi muku hukuncin da ya fi tsanani.

mai tuba ɗaya. Idan kuwa kuka samu, sai ku mai da shi yă fi ku
muni.

16 "Kaitonku, makafin jagora! Kukan ce, 'Duk wanda ya
rantse da haikali, ba damuwa, amma duk wanda ya rantse da
zinariyar haikalin, dole yă yi abin da ya rantse zai yi.' [17] Ku
wawayen makafi! Wanne ya fi girma, zinariyar, ko haikalin da
ya tsarkake zinariyar? [18] Kukan kuma ce, 'Duk wanda ya rantse
da bagade, ba damuwa, amma duk wanda ya rantse da baikon da
aka sa a kan bagaden, dole sai yă yi abin da ya rantse zai yi.'
[19] Ku makafi! Wanne ya fi girma, baikon, ko bagaden hadaya da
yake tsarkake baikon? [20] Saboda haka duk wanda ya rantse da
bagaden hadaya, ya rantse da shi da duk abin da yake kansa ke
nan. [21] Duk kuma wanda ya rantse da haikalin, ya rantse da shi,
da kuma wanda yake zaune a cikinsa. [22] Duk wanda kuma ya
rantse da sama, ya rantse da kursiyin Allah da kuma wanda yake
zaune a kan kursiyin.

23 "Kaitonku, malaman dokoki da Farisiyawa, munafukai!
Kukan ba da zakkar kayan yaji na ganye amma kun ƙyale
abubuwan da suka fi muhimminci a cikin dokoki, wato, gaskiya,
jinƙai, da bangaskiya. Waɗannan ne ya kamata ku yi ba tare da
ƙyale sauran ba. [24] Ku makafin jagora, kukan tace ɗan ƙarami
ƙwaro, amma kukan haɗiye raƙumi!

25 "Kaitonku, malaman dokoki da Farisiyawa, munafukai!
Kukan wanke bayan kwaf da kwano, amma a ciki suna cike da
ayyuka marasa kyau na cuce-cuce da sonkai. [26] Kai makahon
Bafarisiye! Sai ka fara wanke cikin kwaf da kwano, don bayansu
ma yă zama da tsabta.

27 "Kaitonku, malaman dokoki da Farisiyawa, munafukai!
Kuna kamar kaburburan da aka shafa musu farin fenti, masu kyan
gani daga waje, amma daga ciki sai ƙasusuwan matattu, da datti
iri-iri. [28] Haka ku kuma kuke, a waje mutane sukan ga kamar ku
masu adalci ne, amma daga ciki, cike kuke da munafunci da
mugayen ayyuka.

29 "Kaitonku, malaman dokoki da Farisiyawa, munafukai!
Gama kukan gina kaburbura masu kyau don annabawa, ku kuma
yi wa kaburburan masu adalci ado. [30] Kukan ce, 'Da muna nan
lokacin kakanninmu, da ba mu taimake su kashe annabawa ba.'
[31] Ta haka kuka nuna cewa ku ne 'ya'yan waɗanda suka kashe
annabawa. [32] To, sai ku ƙarasa mugayen ayyukan da kakanninku

**23.22:** Ish 66.1; Mat 5.34 **23.23:** L. Fir 27.30 **23.27:** A. M. 23.3

suka fara! 33 Ku macizai, ku 'ya'yan mugayen macizai! Yaya za
ku iya guje wa hukuncin gidan wuta? 34 Saboda haka ina aika
muku da annabawa, da masu hikima, da malaman dokoki. Za ku
kashe waɗansu, ku gicciye waɗansu, ku kuma yi wa waɗansu
bulala a majami'unku, kuna binsu gari-gari kuna ba su wahala.
35 Zan aiko da waɗannan mutane don alhakin jinin masu adalci
da aka kashe a duniya yǎ koma kanku, tun daga jinin Habila mai
adalci, har zuwa na Zakariya ɗan Berikiya, wanda kuka kashe
tsakanin Wurin Mai Tsarki da bagaden hadaya. 36 Gaskiya ina
gaya muku, duk wannan zai faru da mutanen wannan zamanin.

**Yesu Ya Damu sosai a kan Urushalima**
*(Luk 13.34-35)*

37 "Ayya Urushalima, Urushalima! Masu kashe annabawa,
masu jifar waɗanda aka aiko gare ku! Sau nawa na so in tattara
ku kamar yadda kaza take tattara 'ya'yanta a cikin fukafukanta,
amma kun ƙi. 38 Ga shi yanzu, an bar muku gidanku ba kowa!
39 Gama ina gaya muku, ba za ku sāke ganina ba, sai ran da kuka
ce, 'Mai albarka ne wanda yake zuwa cikin sunan Ubangiji.' "

**Yesu Ya Faɗa Irin Rushewar da Za ta Sami Haikalin**
*(Mar 13.1-2; Luk 21.5-6)*

24 1 Da Yesu ya fita daga cikin haikali yana tafiya, sai
almajiransa suka nuna masa gine-ginen haikalin. 2 Sai ya
tambaye su ya ce, "Kun ga duk waɗannan gine-ginen? Gaskiya
ina gaya muku, ba dutse ko ɗaya da za a bari a kan wani. Duka
za a rushe."

**Farkon Wahala**
*(Mar 13.3-13; Luk 21.7-19)*

3 Yesu yana zaune a kan Dutsen Itatuwan Zaitun sai
almajiransa suka zo wurinsa su kaɗai suka ce, "Faɗa mana,
yaushe ne wannan zai faru? Kuma mene ne alamar dawowarka,
da kuma ta ƙarshen zamani?"

4 Yesu ya amsa musu ya ce, "Ku lura fa, kada kowa yǎ ruɗe
ku. 5 Gama mutane da yawa za su zo a cikin sunana, za su ce,
'Ni ne Almasihu', har su ruɗi mutane da yawa. 6 Za ku kuma ji
labarin yaƙe-yaƙe, da jita-jitarsu. Kada ku ji tsoro, don dole ne
haka yǎ faru, amma ƙarshen bai zo ba tukuna. 7 Al'umma za ta

---

**23.33:** Mat 3.7; 12.34; Luk 3.7 **23.35:** Fit 4.8; 2 Tar 24.20-21 **23.38:** Irm 22.5
**23.39:** Zab 118.26

tasar wa al'umma, mulki yă tasar wa mulki. Za a kuma yi yunwa
da girgizar ƙasa a wurare dabam-dabam. 8 Amma wannan duka
masomin azaba ne kawai.

9 "Sa'an nan za su ba da ku, a ba ku wuya, su kuma kashe
ku. Duniya duk za ta ƙi ku saboda sunana. 10 Sa'an nan mutane
da yawa za su yi sanyi a cikin bangaskiyarsu, su ci amanar juna,
su kuma ƙi juna. 11 Annabawan ƙarya kuma za su taso da yawa,
su ruɗi mutane da yawa. 12 Saboda yawan mugunta, ƙaunar da
yawancin mutane suke yi wa juna zai ragu. 13 Amma wanda ya
jimre har zuwa ƙarshe, zai tsira. 14 Kuma za a ba da wannan
Labari Mai Daɗi na mulkin sama yă zama shaida ga dukan
mutane, sa'an nan ƙarshen yă zo.

**Muguwar Wahala**
*(Mar 13.14-23; Luk 21.20-24)*

15 "Za ku ga mummunan aikin mai ban ƙyama, wanda annabi
Daniyel ya faɗa, yana tsaye a Wuri Mai Tsarki (Bari mai karatu
yă gane.) 16 To, sai waɗanda suke cikin Yahudiya su gudu zuwa
cikin duwatsu. 17 Wanda yake kan rufin ɗaki kada ya sauko wai
zai ɗauki abin da yake cikin gida. 18 Wanda yake gona kuma kada
yă koma wai zai ɗauki mayafinsa. 19 Kaiton mata masu ciki, da
masu goyo a wannan lokaci! 20 Ku yi addu'a kada gudun nan yă
zo muku a lokacin sanyi ko Ranar Hutun Yahudawa, wato,
Asabar. 21 Don a lokacin za a yi wata muguwar wahala irin wadda
ba a taɓa yi ba tun farkon duniya har zuwa yanzu, ba kuwa za a
sāke irinta ba. 22 Da ba don an rage kwanakin nan ba, da ba ɗan
Adam da zai tsira. Amma domin waɗansu da aka zaɓa za a rage
kwanakin.

23 "A lokacin nan, ko wani ya ce muku, 'Duba, ga Almasihu
nan!' ko, 'Ga shi can!' Kada ku yarda. 24 Gama almasihan ƙarya,
da annabawan ƙarya za su fiffito, su yi manyan alamu da
abubuwan ban mamaki, don su ruɗe mutane, har da waɗanda aka
zaɓa in zai yiwu. 25 To, na dai gaya muku tun da wuri.

26 "Don haka idan aka ce muku, 'Ga shi can a daji,' kada ku
fito. Idan aka ce muku, 'Yana can cikin ɗaki a ɓoye,' kada ku
yarda. 27 Gama kamar yadda walƙiya take haskakawa daga gabas
zuwa yamma, haka dawowar Ɗan Mutum za ta zama.

28 "Inda gawa take, ai, a nan ungulaye suke taruwa.

**24.9:** Mat 10.22 **24.13:** Mat 10.22 **24.15:** Dan 9.27; 11.31; 12.11
**24.17-18:** Luk 17.31 **24.21:** Dan 12.1; R. Yoh 7.14 **24.26-27:** Luk 17.23-24
**24.28:** Luk 17.37

**Dawowar Ɗan Mutum**
*(Mar 13.24-27; Luk 21.25-28)*

29 "Bayan tsananin wahalan nan, sai nan da nan rana ta yi
duhu, wata kuma ba zai yi haske ba. Taurari za su faffāɗi daga
sama, za a kuma girgiza manya-manyan abubuwan da suke
sararin sama. 30 Sa'an nan ne alamar Ɗan Mutum za ta bayyana
a sararin sama. Duk mutanen duniya kuma za su yi kuka don
tsoro. Za su ga Ɗan Mutum yana zuwa a cikin girgije da iko da
ɗaukaka mai yawa. 31 Zai kuwa aiko mala'ikunsa su busa ƙaho
mai ƙara sosai, su kuma tattaro waɗanda aka zaɓa daga gabas da
yamma da kudu da arewa, wato, daga wannan bangon duniya
zuwa wancan.

**Koyarwa a kan Itacen Ɓaure**
*(Mar 13.28-31; Luk 21.29-33)*

32 "Ku koyi wani abu daga itacen ɓaure. Idan rassansa sun
fara sākewa, suna fitar da sabon ganye, kun san damina ta yi kusa
ke nan. 33 Haka kuma idan kuka ga duk abubuwan nan da na gaya
muku, ku san cewa lokaci ya yi kusa, yana dab da bakin ƙofa.
34 Gaskiya ina gaya muku, mutanen zamanin nan ba za su mutu
ba, sai duk abubuwan nan sun faru. 35 Sama da ƙasa za su ƙare
amma maganata ba za ta ƙare ba ko kaɗan.

**Ba Wanda Ya San Ranar zuwan Almasihu**
*(Mar 13.32-37; Luk 17.26-30, 34-36)*

36 "Amma ba wanda ya san ranar, ko a ƙarfe nawa ne da
wannan zai faru, ko mala'ikun da suke sama, ko Ɗan,[y] sai dai
Uban kaɗai. 37 Kamar yadda aka yi a zamanin Nuhu, haka
dawowar Ɗan Mutum za ta zama. 38 Kamar a lokacin nan kafin
ruwan tsufana, ana ci, ana sha, maza suna aure, ana ba da mata
ga aure, har zuwa ranar da Nuhu ya shiga jirgin. 39 Kafin su san
abin da ake ciki, ruwan tsufana ya zo ya kwashe su duka. Haka
kuwa dawowar Ɗan Mutum za ta zama. 40 A lokacin nan, mutum
biyu za su kasance a gona; za a ɗauki ɗaya, a bar ɗaya. 41 Mata
biyu za su kasance suna niƙa tare; za a ɗauki ɗaya, a bar ɗaya.
42 "Don haka sai ku zauna da shiri, don ba ku san ranar da
Ubangijinku zai dawo ba. 43 Amma ku dai sani, da maigida zai

**24.29**: Ish 13.10; 34.4; Ez 32.7; Jow 2.10; 3.4; 4.15; R. Yoh 6.12-13
**24.30**: Dan 7.13; Zak 12.10-14; R. Yoh 1.7 **24.37**: Far 6.5-8 **24.38**: Far 6.14
**24.39**: Far 7.6-24

[y] **23.36 ko Ɗan**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da waɗannan kalmomin.

san ko a wane lokaci ne ɓarawo zai zo da dare, da ba zai yi barci
ba, kuma ba zai bari a shigar masa gida ba. 44 Don haka ku ma
sai ku zauna da shiri, don a lokacin da ba ku yi tsammani ba, shi
ne Ɗan Mutum zai zo.

### Bawa mai Aminci ko marar Aminci
*(Luk 12.41-48)*

45 "Wane ne bawan nan mai aminci, da hikima, wanda
maigidansa ya sa shi yǎ lura da gidansa, yake kuma ba sauran
bayi abincinsu a kan lokaci? 46 Mai albarka ne bawan da
maigidansa zai zo yǎ same shi yana yin aikinsa. 47 Gaskiya ina
gaya muku, zai sa wannan bawan yǎ lura masa da kayansa duka.
48 Amma idan bawan mugu ne, zai kuma ce wa kansa,
'Maigidana ba zai dawo da wuri ba.' 49 Sa'an nan kuwa yǎ fara
dūkan abokan aikinsa, yana ci, yana sha tare da masu
shaye-shaye. 50 Idan ya yi haka maigidansa zai zo a ranar da bai
yi tsammani ba, a kuma lokacin da bai sani ba. 51 Maigidan zai
yi masa mugun dūka, yǎ kuma hukunta shi tare da munafukai.
Nan za a yi kuka da cizon haƙora.

### Misali na 'Yan Mata Goma

25 1 "Sa'an nan za a kwatanta mulkin sama kamar 'yan mata
goma da suka ɗauki fitilunsu suka tafi su karɓi ango.
2 Biyar daga cikinsu wawaye ne, biyar kuma masu hikima ne.
3 Lokacin da wawayen nan suka ɗauki fitilunsu ba su riƙe mai
don ƙari ba. 4 Masu hikimar kuwa sun riƙe mai don ƙari. 5 Angon
kuwa bai zo da wuri ba, sai dukansu suka yi ta jin barci har barci
ya kwashe su.

6 "Can da dare sosai, sai aka ji kira ana cewa, 'Ga ango!
Ku fito ku karɓe shi.' 7 Sai 'yan matan nan goma suka tashi
suka gyaggyara fitilunsu. 8 Sai wawayen nan suka ce wa masu
hikimar, 'Ku ɗan ba mu manku kaɗan mana. Fitilunmu suna
mutuwa.' 9 Amma masu hikimar suka ce musu, 'A'a, ba zai
ishe mu da ku ba. Gara ku je wurin masu sayarwa ku sayo
naku.' 10 Da suka tafi don su sayo man, kafin su dawo sai angon
ya iso. Waɗanda suke a shirye kuwa suka shiga wurin biki da
shi, aka kuma rufe ƙofa.

11 "Daga baya sai sauran 'yan matan suka zo, suka ce, 'Mai
girma, Mai girma, ka buɗe mana!' 12 Amma angon ya amsa musu
ya ce, 'Gaskiya ina gaya muku, ban san ku ba.' "

---

**24.43-44:** Luk 12.39-40 **25.1:** Luk 12.35 **25.11-12:** Luk 13.25

13 Don haka sai ku zauna da shiri, don ba ku san ranar, ko
awar ba.

**Koyarwa a kan Riƙon Amana**
*(Luk 19.11-27)*

14 "Mulkin Allah zai zama kamar mutum ne da zai yi tafiya,
sai ya kira ma'aikatansa, ya raba musu dukiyarsa. 15 Ya ba ɗaya
jaka[z] biyar, ɗaya kuma jaka biyu, ya ba wani kuma jaka guda,
kowa daidai da ƙarfinsa. Sa'an nan ya tafi. 16 Wanda ya karɓi
jaka biyar ɗin nan, nan da nan ya je ya yi kasuwanci da kuɗin,
har ya yi ribar jaka biyar. 17 Haka ma wanda ya karɓi jaka biyu
ɗin nan, ya yi ribar jaka biyu. 18 Amma wanda ya karɓi jaka guda
ɗin nan ya je ya tona rami ya ɓoye kuɗin maigidansa.

19 "Da aka daɗe, sai maigidan ma'aikatan nan ya dawo don
su ba da lissafin abin da suka yi da kuɗin. 20 Sai wanda ya karɓi
jaka biyar ɗin ya zo gaba ya kawo waɗansu jaka biyar ya ce,
'Maigida, ka ba ni jaka biyar. Ga shi kuma na yi ribar jaka biyar.'
21 Sai maigidansa ya ce masa, 'Madalla, ma'aikacin kirki, mai
aminci! Ka yi aminci a kan ƙaramin abu. Zan ba ka aikin da ya
fi wannan. Ka zo ka yi murna tare da ni.'

22 "Sai wanda ya karɓi jaka biyun nan kuma ya zo gaba, ya
ce, 'Maigida, ka ba ni jaka biyu. Ga shi kuma na yi ribar jaka
biyu.' 23 Sai maigidansa ya ce masa, 'Madalla, ma'aikacin kirki,
mai aminci! Ka yi aminci a kan ƙaramin abu. Zan ba ka aikin da
ya fi wannan. Ka zo ka yi murna tare da ni.'

24 "Sa'an nan wanda ya karɓi jaka guda shi ma ya zo gaba
ya ce, 'Maigida, na san kai kana da wuyar sha'ani, kana girbi a
inda ba ka yi shuki ba. Kai kuma mai son na banza ne. 25 Shi ya
sa na ji tsoro na je na tona rami na ɓoye jakarka. Karɓi abinka.'
26 Sai maigidansa ya amsa masa ya ce, 'Kai mugun ma'aikaci,
mai ƙyuya! Ashe, ka sani ina girbi inda ban shuka ba, ni kuma
mai son na banza ne? 27 Ai, da ka sa mini kuɗina a banki da na
dawo in karɓi abina har da riba! 28 Don haka sai ku karɓi jaka
gudan nan daga wurinsa ku ba wa mai jaka goman nan. 29 Gama
duk wanda yake da abu, za a ƙara masa, har yǎ samu da yawa.
Wanda ba shi da abu kuwa, ko ɗan kaɗan ɗin da yake da shi ma,
sai an karɓe masa. 30 Ku kuma jefa banzan nan a baƙin duhu. Nan
za a yi kuka da cizon haƙora.'

[z] **25.15 jaka:** Da Helenanci an rubuta "Talanti" ne a nan. Talanti ɗaya ya fi albashin lebura ɗaya a shekara goma sha biyar.

**Shari'a ta Karshe**

31 "Lokacin da Ɗan Mutum zai zo cikin ɗaukakarsa tare da
mala'iku duka, sa'an nan ne zai zauna a maɗaukakin kujerar
mulkinsa. 32 Za a tara duk mutanen duniya a gabansa, zai
rarraba su dabam-dabam, kamar yadda mai kiwo yake raba
tumaki da awaki. 33 Zai sa tumaki a hannun damansa, awaki
kuwa a hagunsa. 34 Sa'an nan ne Sarki zai ce wa waɗanda suke
damarsa, 'Ku zo, ku da Ubana ya yi muku albarka! Ku karɓi
mulkin da Allah ya shirya muku tun farkon duniya. 35 Don da
nake jin yunwa kun ba ni abinci. Da nake jin ƙishin ruwa, kun
ba ni ruwa na sha. Ina baƙo, kuka karɓe ni. 36 Ba ni da riga,
kuka ba ni riga. Ba ni da lafiya, kuka lura da ni. Ina kurkuku,
kuka ziyarce ni.'

37 "Sa'an nan ne waɗanda suka yi abin da Allah yake so za
su amsa masa su ce, 'Ubangiji, yaushe ne muka gan ka kana jin
yunwa muka ba ka abinci? Ko kuwa kana jin ƙishin ruwa muka
ba ka ruwa ka sha? 38 Kuma yaushe ne muka gan ka baƙo muka
karɓe ka? Ko kuwa ba ka da riga muka ba ka riga? 39 Kuma
yaushe ne muka ga ba ka da lafiya ko kana kurkuku muka ziyarce
ka?' 40 Sarkin zai amsa musu yă ce, 'Gaskiya ina gaya muku, tun
da yake kun yi wa ɗaya daga cikin waɗannan 'yan'uwana mafi
ƙanƙanta, ai, kun yi mini ke nan.'

41 "Sa'an nan zai ce wa na hagunsa, 'Ku rabu da ni, ku
la'antattu, ku shiga wutar da ba za ta taɓa mutuwa ba har abada,
wadda aka shirya wa Shaiɗan da mala'ikunsa. 42 Don da nake
jin yunwa, ba ku ba ni abinci ba. Ina jin ƙishin ruwa, ba ku ba
ni ruwa na sha ba. 43 Ina baƙo, ba ku karɓe ni ba. Ba ni da riga,
ba ku ba ni riga ba. Na yi rashin lafiya, kuma ina kurkuku ba
ku ziyarce ni ba.'

44 "Sa'an nan su ma za su amsa su ce, 'Ubangiji, yaushe
muka gan ka kana jin yunwa, ko ƙishin ruwa, ko kana baƙunci,
ko ba ka da riga, ko kana rashin lafiya, ko kana kurkuku, ba
mu kula da kai ba?' 45 Sa'an nan zai amsa musu yă ce, 'Gaskiya
ina gaya muku, tun da yake ba ku yi wa ɗaya daga cikin
waɗannan mafi ƙanƙanta ba, ai, ba ku yi mini ba ke nan.'
46 Waɗannan za su shiga azaba marar ƙarewa, masu adalci kuwa
su shiga rai na har abada."

---

**25.29:** Mat 13.12; Mar 4.25; Luk 8.18 **25.30:** Mat 8.12; 22.13; Luk 13.28
**25.14-30:** Luk 19.11-27 **25.31:** Mat 16.27; 19.28 **25.46:** Dan 12.2

**Shugabanni Sun Yi Shawara Su Kashe Yesu**
*(Mar 14.1-2; Luk 22.1-2; Yoh 11.45-53)*

26 [1] Da Yesu ya gama faɗin waɗannan abubuwa duka, sai
ya ce wa almajiransa, [2] "Kun san Bikin Ketarewa ya rage
sauran kwana biyu, za a kuma ba da Ɗan Mutum a gicciye shi."
3 Sai manyan firistoci da shugabannin mutane suka taru a
gidan babban firist, mai suna Kayafa. [4] Suka yi shawara su kama
shi a ɓoye su kashe shi. [5] Amma suka ce, "Ba dai a lokacin bikin
ba, don kada mutane su ta da rikici."

**An Shafa wa Yesu Man Kamshi a Betani**
*(Mar 14.3-9; Luk 7.37-38; Yoh 12.1-8)*

6 To, da Yesu yana Betani a gidan Siman, wanda dā kuturu
ne, [7] sai wata mace ta zo wurin Yesu da 'yar kwalaba na man
ƙamshi mai tsada sosai. A lokacin da yake cin abinci, sai ta
juye masa man a kai. [8] Amma da almajiran suka ga haka, sai
suka ji haushi suka ce wa junansu, "Ai, wannan ɓarna ce.
[9] Gama da an sayar da man nan da an sami kuɗi mai yawa an
ba talakawa."
10 Amma don Yesu ya san abin da suke faɗa sai ya ce musu,
"Don me kuke damun macen nan? Ai, abu mai kyau ne ta yi
mini. [11] Talakawa suna tare da ku kullum, amma ba kullum ne
nake tare da ku ba. [12] Zuba mini man nan da ta yi kuwa tana
shirya ni ne domin binnewa. [13] Gaskiya ina gaya muku, duk inda
za a yi bisharan nan, a duniya duka, za a riƙa faɗin abin da macen
nan ta yi don tunawa da ita."

**Yahuda Ya Yarda Ya Ba da Yesu**
*(Mar 14.10-11; Luk 22.3-6)*

14 Sai ɗaya daga cikin sha biyun, mai suna Yahuda Iskariyoti,
ya je wurin manyan firistoci, [15] ya ce, "Me za ku ba ni, idan na
ba ku shi?" Suka ba shi kuɗin azurfa talatin. [16] Tun daga lokacin
nan ya fara neman hanyar da zai ba da Yesu.

**Yesu Ya Ci Abincin Bikin Ketarewa tare da Almajiransa**
*(Mar 14.12-21; Luk 22.7-13, 21-23; Yoh 13.21-30)*

17 To, a ranar farko ta Bikin Burodi Marar Yisti, sai almajiran
suka zo wurin Yesu suka ce masa, "Ina kake so mu shirya maka
ka ci Bikin Ketarewa?"[a]

---

**26.2:** Fit 12.1-27 **26.7:** Luk 7.37-38 **26.11:** M. Sh 15.11 **26.15:** Zak 11.12
[a] **26.17 Bikin Ketarewa:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

18 Ya ce, "Ku je cikin gari wurin wani mutum, ku ce masa, 'Malam ya ce, lokacinsa ya yi kusa, zai ci Bikin Ketarewa a gidanka tare da almajiransa.' "
19 Almajiran kuwa suka yi yadda Yesu ya ce su yi, suka kuma shirya abincin Bikin Ketarewa.
20 Da yamma ta yi, sai ya zauna domin yă ci abinci tare da
almajiransa sha biyu. 21 Suna cikin cin abincin ke nan sai Yesu
ya ce musu, "Gaskiya ina gaya muku, ɗaya daga cikinku zai bashe ni."
22 Sai suka damu sosai, suka fara tambayarsa da ɗaya-ɗaya suna cewa, "Anya, ni ne, Ubangiji?"
23 Sai ya amsa ya ce, "Wanda yake cin abinci a kwano ɗaya
tare da ni, shi ne zai ba da ni. 24 Ɗan Mutum zai mutu kamar
yadda aka rubuta game da shi. Amma kaiton wanda zai ba da Ɗan Mutum! Zai fiye wa mutumin nan da ma ba a haife shi ba."
25 Sai Yahuda wanda ya bashe shi ya ce, "Malam, ko ni ne?"
Yesu ya ce masa, "Kai ma ka faɗa."

**Jibin Ubangiji**
*(Mar 14.22-26; Luk 22.14-20; 1 Kor 11.23-25)*

26 Suna cikin cin abinci, sai Yesu ya ɗauki burodi, ya yi godiya ga Allah, ya kakkarya burodin ya ba almajiransa ya ce, "Ku karɓa ku ci, wannan jikina ne."
27 Sai ya ɗauki kwaf ɗin na ruwan inabi. Bayan ya yi godiya
ga Allah, sai ya ba su ya ce, "Dukanku ku sha. 28 Gama wannan
jinina ne na cikar alkawari, wanda za a zubar saboda mutane da
yawa, don gafarar zunubansu. 29 Ina gaya muku, ba zan ƙara shan
ruwan inabin nan ba, sai dai a ranan nan da zan sha wani sabo tare da ku a mulkin Ubana."
30 Da Yesu da almajiransa suka rera waƙa, sai suka fita, suka tafi Dutsen Itatuwan Zaitun.

**Bitrus Zai Yi Mūsun Sanin Yesu**
*(Mar 14.27-31; Luk 22.31-34; Yoh 13.36-38)*

31 Sai Yesu ya ce musu, "Dukanku za ku gudu ku bar ni a daren nan, don abin da zai faru da ni, gama a rubuce yake cewa,

'Zan bugi makiyayin,
tumakin garken kuma za su watse.'

32 Amma fa bayan an tashe ni daga matattu, zan riga ku zuwa Galili."

---

**26.23**: Zab 41.10 **26.28**: Fit 24.8; Irm 31.31-34 **26.31**: Zak 13.7

33 Sai Bitrus ya ce masa, "Ko dukansu sun gudu domin abin da zai faru da kai, ni ba zan gudu ba sam."

34 Sai Yesu ya ce masa, "Gaskiya ina gaya maka, a daren nan, kafin zakara ya yi cara, za ka yi mūsun sanina har sau uku."

35 Bitrus ya ce masa, "Ko za a kashe ni, ba zan yi mūsun saninka ba."

Haka ma dukan almajiran suka ce.

**Yesu Ya Yi Addu'a a Getsemani**
*(Mar 14.32-42; Luk 22.39-46)*

36 Sa'an nan Yesu da almajiransa suka je wani wuri da ake
ce da shi Getsemani, wato, wurin matsen 'ya'yan zaitun. Ya ce
wa almajiran, "Ku zauna a nan, zan je can in yi addu'a." 37 Sai
ya tafi da Bitrus da 'ya'yan nan na Zabadi guda biyu wato,
Yakubu da Yohanna, sai ya fara baƙin ciki da damuwa sosai,
38 ya kuma ce musu, "Baƙin cikin da yake a raina zai iya kashe
ni. Ku zauna a nan, ku yi tsaro tare da ni."

39 Da ya je gaba kaɗan sai ya fāɗi da fuskarsa a ƙasa ya yi addu'a ya ce, "Ubana, idan zai yiwu, ka ɗauke mini kwaf ɗin wahalan nan. Duk da haka dai, ba abin da nake so za a yi ba, sai dai abin da kake so."

40 Ya dawo wurin almajiran ya same su suna barci, sai ya ce
wa Bitrus, "Ashe, ba za ku iya yin tsaro tare da ni ba ko na awa
guda? 41 Ku yi tsaro, ku kuma yi addu'a don kada ku fāɗi cikin
jaraba. Lallai ruhu ya ɗauka, amma jikin ba ƙarfi."

42 Sai ya sāke komawa sau na biyu, ya je ya yi addu'a ya ce,
"Ubana, idan wannan wahalar ba za ta wuce ba sai na sha ta,
bari a aikata nufinka." 43 Ya sāke dawowa ya same su suna barci,
don idanunsu sun cika da barci.

44 Sai ya sāke barinsu, ya je ya yi addu'a sau na uku, ya sāke
faɗa maganar da ya yi a dā. 45 Sai ya dawo wurin almajiran ya
ce musu, "Har yanzu barci kuke yi kuna hutawa? To, ga shi lokaci
ya yi da za a ba da Ɗan Mutum ga hannun masu zunubi. 46 Ku
tashi mu tafi. Ga mai bashe ni nan, ya iso."

**An Kama Yesu**
*(Mar 14.43-50; Luk 22.47-53; Yoh 18.3-12)*

47 Kafin ya rufe baki sai ga Yahuda ɗaya daga cikin sha biyun
nan, tare da taron mutane da yawa, suna riƙe da takuba, da
sanduna. Manyan firistoci da shugabanni ne suka aiko su. 48 To,

**26.32:** Mat 28.16

dā ma shi mai bashe shi ɗin ya riga ya ba su alama cewa, "Wanda
zan rungume shi, shi ne mutumin. Ku kama shi."
49 Da zuwansa sai ya miƙe zuwa wurin Yesu ya ce masa,
"Sallama dai, malam!" Sai Yahuda ya rungume shi.
50 Yesu ya ce masa, "Abokina, yi abin da ya kawo ka."
Sai mutanen suka zo suka kama Yesu suka riƙe shi. 51 Da ganin
haka sai ɗaya daga cikin waɗanda suke tare da Yesu, ya zare
takobinsa, ya sari bawan babban firist, ya yanke kunnensa. 52 Sai
Yesu ya ce masa, "Mai da takobinka, gama duk wanda ya ɗauki
takobi, takobi ne zai kashe shi. 53 Kuna tsammani ba ni da iko in
nemi taimako daga wurin Ubana, kuma nan da nan yǎ aiko mini
da mala'iku fiye da ƙungiyar sojoji goma sha biyu? 54 To, ta yaya
ke nan za a cika abin da Rubutattun Maganar Allah sun faɗa cewa
lallai wannan abu yǎ faru?"
55 A lokacin nan Yesu ya ce wa mutanen, "Kun fito ne da
takuba, da sanduna ku kama ni sai ka ce ɗan fashi? Kowace rana
ina zama a haikali ina yin koyarwa ba ku kama ni ba. 56 Amma
duk wannan ya faru ne don a cika abin da yake cikin Littattafan
annabawa."
Da jin haka dukan almajiransa suka bar shi, suka gudu.

### Yesu a gaban 'Yan Majalisa

*(Mar 14.53-65; Luk 22.54-55, 63-71; Yoh 18.13-14, 19-24)*

57 Sai waɗanda suka kama Yesu suka kai shi wurin Kayafa,
babban firist, inda malaman dokoki da shugabanni sun riga sun
haɗu. 58 Amma Bitrus ya bi su daga nesa-nesa, har zuwa filin
gidan babban firist. Ya shiga ya zauna da dogarawan haikalin
don yǎ ga yadda za a gama. 59 To, manyan firistoci da 'yan
majalisa, duk suka nemi shaidar ƙarya da za a yi wa Yesu don
su sami damar kashe shi. 60 Amma ba su samu ba, ko da yake
waɗansu da yawa sun ba da shaidar ƙarya. Daga ƙarshe
waɗansu mutum biyu suka fito 61 suka ce, "Wannan mutumin
ya ce wai zai iya rushe haikalin Allah, yǎ kuma sāke gina shi
cikin kwana uku."
62 Sai babban firist ya tashi ya ce, "Ba ka da wata amsa?
Shaidar da suke bayar a kanka fa?" 63 Amma Yesu ya yi shiru.
Sai babban firist ya ce masa, "Na haɗa ka da Allah mai rai, ka
gaya mana ko kai ne Almasihu, Ɗan Allah."

**26.55:** Luk 19.47; 21.37 **26.61:** Yoh 2.19

64 Yesu ya ce masa, "Yadda ka faɗa. Amma ina gaya muku, daga yanzu za ku ga Ɗan Mutum zaune a hannun damar Mai Iko, yana kuma zuwa cikin girgije na sararin sama."

65 Sai babban firist ya yage rigunansa saboda ɓacin rai ya ce,
"Wace shaida ce kuma muke nema? Kun ji ya yi wa Allah reni.
66 Me kuka gani?"
Suka amsa suka ce, "Ya isa a kashe shi!"

67 Sai suka tottofa masa miyau a fuska, suka dudduke shi,
waɗansu kuma suka mare shi, 68 suna cewa, "Yi mana annabci,
in kai Almasihu ne! Faɗa wanda ya mare ka!"

**Bitrus Ya Yi Mūsun Sanin Yesu**
*(Mar 14.66-72; Luk 22.56-62; Yoh 18.15-18, 25-27)*

69 A lokacin nan Bitrus yana zaune a cikin filin gidan, sai wata yarinya mai aiki a gidan ta zo wurinsa ta ce masa, "Kai ma, ai, tare kake da Yesu mutumin Galilin nan!"

70 Amma Bitrus ya yi mūsu a gabansu duka ya ce, "Ni ban
san abin da kike magana a kai ba!" 71 Da ya fito zaure, sai wata
yarinya mai aiki a gidan kuma ta gan shi, ta ce wa waɗanda suke tsaye a wurin, "Wannan mutumin yana tare da Yesu Banazare!"

72 Bitrus ya sāke yin mūsu har da rantsuwa yana cewa, "Ban ma san mutumin ba."

73 An jima kaɗan sai waɗanda suke tsaye a wurin suka zo suka ce wa Bitrus, "Ba shakka kai ma ɗayansu ne. Yadda kake magana ya tone ka."

74 Sai ya fara la'anta kansa, yana rantsuwa, yana cewa, "Ban ma san mutumin ba!"
Nan take zakara ya yi cara. 75 Sai Bitrus ya tuna da maganar
da Yesu ya yi masa cewa, "Kafin zakara yă yi cara, za ka yi mūsun sanina sau uku." Sai Bitrus ya fita waje ya yi kuka mai zafi.

**Yesu a gaban Gwamna Bilatus**
*(Mar 15.1; Luk 23.1-2; Yoh 18.28-32)*

27 1 Da gari ya waye, sai dukan manyan firistoci da
shugabannin jama'a suka yi shawara su kashe Yesu. 2 Sai
suka ɗaure shi, suka tafi da shi, suka ba da shi ga gwamna Bilatus.

---

**26.64:** Dan 7.13 **26.65-66:** L. Fir 24.16 **26.67:** Ish 50.6

**Mutuwar Yahuda**
*(A. M. 1.18-19)*

3 Sa'ad da Yahuda wanda ya bashe shi ya ga an yanke wa
Yesu hukuncin mutuwa, sai ya yi baƙin ciki, ya dawo wurin
manyan firistoci, da shugabanni, ya mayar musu da kuɗin azurfa
talatin ɗin nan. 4 Ya ce, "Na yi zunubi da na ba da marar laifi a
kashe shi."
Amma suka ce, "Ina ruwanmu? Wannan ruwanka ne."
5 Sai ya zubar da kuɗin azurfan nan a haikali, ya fita, ya je
ya rataye kansa.
6 Amma manyan firistoci suka kwashe kuɗin suka ce, "Bai
kamata a sa kuɗin nan a wurin ajiyar kuɗin haikali ba, don kuɗin
ladan kisankai ne." 7 Sai suka yi shawara, suka sayi wani fili da
kuɗin. Ana ce da filin, Fili Mai Yin Tukwane, don wurin yǎ zama
wurin binne baƙi in sun mutu. 8 Don haka har wa yau ana ce da
filin, Filin Jini.
9 Ta haka aka cika abin da annabi Irmiya ya faɗa cewa, "Aka
ɗauki kuɗin azurfa talatin, kuɗin da mutanen Isra'ila suka yarda
a biya a kansa ke nan. 10 Suka sayi filin mai yin tukwane da su,
yadda Ubangiji ya umarce ni."

**Bilatus Ya Yi wa Yesu Tambayoyi**
*(Mar 15.2-5; Luk 23.3-5; Yoh 18.33-38)*

11 To, Yesu yana nan tsaye a gaban gwamna ke nan, sai
gwamnan ya tambaye shi ya ce, "Kai ne sarkin Yahudawa?" Yesu
ya ce masa,
"Kai ne ka faɗa haka." 12 Amma da manyan firistoci da
shugabanni suka zarge shi, bai ce kome ba.
13 Sai Bilatus ya ce masa, "Ba ka ji abubuwan nan da suka
zarge ka a kai ba?"
14 Amma Yesu bai amsa masa ko tambaya ɗaya ba, har
gwamna ya yi mamaki sosai.

**An Yanke wa Yesu Hukuncin Mutuwa**
*(Mar 15.6-15; Luk 23.13-25; Yoh 18.39—19.16)*

15 To, a lokacin Bikin Ketarewa kuwa, gwamna ya saba sake
wa mutane mai laifi guda ɗaya da suke so. 16 A lokacin akwai
wani sananne mai laifi, mai suna Barabbas a kurkuku. 17 Da
Yahudawa suka taru sai Bilatus ya ce musu, "Wa kuke so in sake

**27.3-8:** A. M. 1.18-19 **27.9-10:** Zak 11.12-13

muku? Barabbas ko kuwa Yesu da ake ce da shi Almasihu?”
18 Gama Bilatus ya sani saboda kishi ne suka ba da Yesu.
19 Da Bilatus ya zauna wurin da yake shari’a, sai matarsa ta
aiko a ce masa, “Ka fita sha’anin marar laifin nan, domin yau na
sha wahala sosai a mafarki a kansa.”
20 To, sai manyan firistoci suka zuga jama’a su ce a saki
Barabbas, a kashe Yesu. 21 Gwamnan kuwa ya sāke ce musu,
“Wane ne a cikin biyun nan kuke so in sake muku?”
Sai suka ce, “Barabbas.”
22 Sai Bilatus ya ce musu, “To, me zan yi da Yesu da ake ce
da shi Almasihu?” Duk sai suka ce, “A gicciye shi!”
23 Bilatus ya ce, “Saboda me? Wane mugun abu ne ya yi?”
Amma mutanen sun ƙara ta da murya suna cewa, “A gicciye shi!”
24 Da Bilatus ya ga ba abin da zai iya yi, kuma mutanen suna
shirin ta da hankali, sai ya ɗibi ruwa ya wanke hannayensa a
gaban mutane, ya ce, “Ni dai, ba ruwana da alhakin jinin[b] marar
laifin nan. Wannan ruwanku ne.”
25 Sai mutanen ɗuka suka amsa suka ce, “Alhakin jininsa yă
zauna a wuyanmu, mu da ’ya’yanmu!”
26 Sa’an nan ya sake musu Barabbas. Bayan ya sa aka yi wa
Yesu bulala, sai ya ba da shi a gicciye shi.

### Sojoji Sun Yi wa Yesu Ba’a
*(Mar 15.16-20; Yoh 19.2-3)*

27 Daga nan sojojin gwamna suka kai Yesu cikin fadar gwamna,
suka tara sauran sojojin a kansa, 28 suka tuɓe masa kaya, suka yafa
masa wata jar riga irin ta sarakuna. 29 Suka yi wani rawani na ƙaya,
suka sa masa a kai, suka sa ya riƙe sanda a hannunsa na dama,
sa’an nan suka durƙusa a gabansa suna yi masa ba’a suna cewa,
“Ranka yă daɗe, Sarkin Yahudawa!” 30 Suka tottofa masa miyau,
suka karɓi sandan suka bubbuge shi da ita a kai. 31 Da suka gama
yi masa ba’a, sai suka cire masa jar rigar, suka sa masa rigunansa,
suka tafi da shi don su gicciye shi.

### An Gicciye Yesu
*(Mar 15.21-32; Luk 23.26-43; Yoh 19.17-27)*

32 Suna tafiya ke nan, sai suka gamu da wani mutumin
Sayirin, mai suna Siman, suka sa shi dole yă ɗauki gicciyen Yesu.

**27.24**: M. Sh 21.6-9
[b] **27.24 alhakin jinin**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da “jini mai adalci” ko kuwa “jinin mutumin nan mai adalci”.

33 Suka kai wurin da ake ce da shi Golgota, wato, wurin ƙoƙon
kai. 34 Suka ba shi ruwan inabi haɗe da wani abu mai ɗaci don
yă sha, amma da ya ɗanɗana sai ya ƙi sha.
35 Da suka gicciye shi, sai suka jefa kuri'a suka raba rigunansa.
36 Bayan haka sai suka zauna a nan suna gadinsa. 37 Daidai kansa
aka kafa sanarwar laifinsa cewa, "Wannan Shi Ne Yesu, Sarkin
Yahudawa." 38 Aka kuma gicciye waɗansu 'yan fashi guda biyu
tare da shi, ɗaya a damarsa, ɗaya a hagunsa.
39 Mutane da suke wucewa suka riƙa zaginsa suna kaɗa kai,
40 suna cewa, "Kai da za ka rushe haikali, ka kuma gina shi cikin
kwana uku, ka ceci kanka mana! Idan kai Ɗan Allah ne, ka sauko
daga gicciyen mana!"
41 Haka kuma manyan firistoci, da malaman dokoki, da
shugabanni suka riƙa yi masa ba'a, suna cewa, 42 "Ya ceci
waɗansu, ya kāsa ceton kansa. Idan shi Sarkin Isra'ila ne, bari yă
sauko daga gicciyen mana, sa'an nan za mu gaskata shi. 43 Ya
dogara ga Allah. Bari Allah yă cece shi yanzu, idan yana so, don
ya ce wai shi Ɗan Allah ne."
44 Haka ma 'yan fashin da aka gicciye su tare, su ma suka yi
masa baƙar magana.

**Mutuwar Yesu**

*(Mar 15.33-41; Luk 23.44-49; Yoh 19.28-30)*

45 Tun daga tsakar rana, duhu ya rufe ƙasar duka, har zuwa
wajen ƙarfe uku na yamma. 46 Wajen ƙarfe uku kuma Yesu ya
ɗaga murya da ƙarfi ya ce, "Eloi, Eloi, lama sabaktani?" wato,
"Ya Allahna, ya Allahna, don me ka yashe ni?"
47 Da waɗansu da suke tsaye a wurin suka ji haka, sai suka
ce, "Mutumin nan yana kiran Iliya ne." 48 Sai nan da nan wani
ya yi gudu, ya je ya ɗauki soso, ya jiƙa shi a cikin ruwan tsami,
ya soka a sanda, ya miƙa masa yă sha.
49 Amma sauran suka ce, "Ku bari mu gani, ko Iliya zai zo
yă cece shi."
50 Sai Yesu ya sāke ɗaga murya da ƙarfi, sa'an nan ya saki
ransa.
51 Sai labulen da yake cikin haikali[б] ya yage kashi biyu,
daga sama zuwa ƙasa. Aka yi girgizar ƙasa, duwatsu suka

**27.34:** Zab 69.22 **27.35:** Zab 22.18 **27.39:** Zab 22.8; 109.25
**27.40:** Mat 26.61; Yoh 2.19 **27.43:** Zab 22.9 **27.46:** Zab 22.1 **27.48:** Zab 69.22

[б] **27.51 labulen haikali:** Wato, yadin da aka rufe ƙofar Wuri Mafi Tsarki a cikin haikali.

faffashe. 52 Aka bubbuɗe kaburbura, tsarkaka da yawa da suka
mutu suka tashi da rai 53 suka fiffito daga kaburburansu. Bayan
Yesu ya tashi daga matattu, sai suka shiga birni mai tsarki,
mutane da yawa suka gansu.

54 A lokacin da babban sojan Roma da sauran waɗanda suke
gadin Yesu suka ga girgizar ƙasa da kuma duk abin da ya faru, sai
suka ji tsoro sosai, suka ce, "Lallai, wannan Ɗan Allah ne!"

55 Akwai kuma waɗansu mata da yawa da suka bi Yesu tun
daga Galili suna yi masa hidima. Suka tsaya daga nesa suna kallon
abin da yake faruwa. 56 Cikinsu akwai Maryamu daga Magadala,
da Maryamu mamar Yakubu da Yusufu, da kuma mamar 'ya'yan
Zabadi.

### Jana'izar Yesu

*(Mar 15.42-47; Luk 23.50-56; Yoh 19.38-42)*

57 Da yamma ta yi, sai wani mai arziki, mutumin Arimatiya,
mai suna Yusufu ya zo; shi ma almajirin Yesu ne. 58 Ya je wurin
Bilatus ya roƙa a ba shi gawar Yesu. Bilatus kuwa ya ba da umarni
a ba shi. 59 Sai Yusufu ya ɗauki gawar Yesu ya naɗe a zanen lilin
mai tsabta. 60 Ya sa shi a cikin sabon kabari nasa, wanda ya haƙa
a jikin dutse. Sai ya tura babban dutse a baƙin kabarin, ya tafi.
61 Maryamu daga Magadala, da ɗaya Maryamun suna nan zaune a
gaban kabarin.

### Masu Gadin Kabarin

62 Washegari, wato, bayan Ranar Shiri,[c] sai manyan firistoci da
Farisiyawa suka taru a gaban Bilatus, 63 suka ce, "Ranka yă daɗe!
Mun tuna abin da mai ruɗin mutanen nan ya ce tun yana da rai,
wai bayan kwana uku zai tashi daga matattu. 64 Saboda haka ka sa
a yi gadin kabarin nan sosai har zuwa rana ta uku, don kada
almajiransa su je su sace gawarsa, sa'an nan su ce wa mutane ya
tashi daga matattu. Ruɗin ƙarshe fa zai fi na farkon muni."

65 Bilatus ya ce musu, "Ku ɗebi sojoji, ku je ku yi gadin shi
duk yadda za ku iya."

66 Sai suka je suka tsare kabarin, suka buga hatimin sarki a
dutsen kabarin, suka kuma sa sojoji su yi gadin wurin.

---

**27.51:** Fit 26.31-33 **27.55-56:** Luk 8.2-3
**27.63:** Mat 16.21; 17.23; 20.19; Mar 8.31; 9.31; 10.33-34; Luk 9.22; 18.31-33
[c] **27.62 Ranar Sbiri:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

**Tashin Yesu daga Matattu**
*(Mar 16.1-8; Luk 24.1-12; Yoh 20.1-10)*

28 1 Ranar Hutu ta Yahudawa ta wuce ke nan, a ranar Lahadi
da sassafe sai Maryamu daga Magadala da ɗaya Maryamu
suka je su duba kabarin. 2 Ba labari sai aka yi wata babbar girgizar
ƙasa, don wani mala'ikan Allah ya sauko daga sama, ya ture
dutsen da aka rufe kabarin, ya zauna a kai. 3 Yana haske kamar
walƙiya, rigunansa kuma farare fat kamar auduga. 4 Da masu
gadin suka gan shi, tsoro ya kama su sosai, suna rawar jiki, suka
fāɗi a ƙasa kamar matattu.
5 Amma mala'ikan ya ce wa matan, "Kada ku ji tsoro, na sani
kuna neman Yesu ne wanda aka gicciye. 6 Ba ya nan. Ya tashi
yadda ya faɗa. Ku zo ku ga inda aka sa shi. 7 Ku je da sauri ku
gaya wa almajiransa cewa, 'Ya tashi daga matattu. Ga shi kuma
zai riga ku zuwa Galili, a can ne za ku gan shi.' Abin da na zo
in gaya muku ke nan."
8 Sai suka bar kabarin da sauri cike da tsoro, tare da farin ciki
mai yawa. Suna gudu don su je su faɗa wa almajiran Yesu ke
nan, 9 sai Yesu da kansa ya gamu da su, ya ce musu, "Sallamarku
dai!" Suka matso kusa suka rungume ƙafafunsa, suka yi masa
sujada. 10 Sai Yesu ya ce musu, "Kada ku ji tsoro. Ku je ku faɗa
wa 'yan'uwana su tafi Galili, a can ne za su gan ni."

**Rahoton Masu Gadin Kabarin**

11 Da matan suna cikin tafiya, sai waɗansu daga cikin masu
gadin kabarin nan suka shiga gari, suka ba manyan firistoci
labarin dukan abin da ya faru. 12 Sai firistocin da shugabannin
mutane suka taru suka yi shawara, suka ba sojojin kuɗi mai
yawa. 13 Suka ce, "Ku ce wa mutane, 'Almajiransa ne suka je
da dare suka sace shi lokacin da kuke barci.' 14 Idan kuwa
labarin ya kai kunnen gwamna, za mu yi masa magana, ba za
ku shiga wahala ba."
15 Sai sojojin suka karɓi kuɗin suka yi yadda aka ce su yi.
Wannan labarin kuwa har wa yau Yahudawa suna ba da shi.

**Aikin da Yesu Ya Ba Almajiransa**
*(Mar 16.14-18; Luk 24.36-49; Yoh 20.19-23; A. M. 1.6-8)*

16 To, almajirai goma sha ɗayan nan suka tafi Galili, suka je
dutsen da Yesu ya ce su je. 17 Da suka gan shi sai suka yi masa
sujada, amma waɗansunsu suka yi shakka. 18 Sai Yesu ya zo kusa

---

**28.16:** Mat 26.32; Mar 14.28

ya ce, "An ba ni dukan iko a sama da ƙasa. 19 Don haka ku je
ku faɗa wa dukkan al'umman duniya su bi ni, kuna yi musu
baftisma cikin sunan Uba, da na Ɗa, da na Ruhu Mai Tsarki.
20 Ku kuma koya musu su yi biyayya da dukan abubuwan da na
umarce ku. Ku sani fa, ina tare da ku kullum har ƙarshen zamani."

---

**28.19:** A. M. 1.8

# BISHARA TA HANNUN
# MARKUS

## Gabatarwa

Marubucin wannan bishara shi ne Markus wanda cikakken sunansa shi ne Yohanna Markus. Shi abokin manzo Bitrus ne na musamman (Dubi 1 Bit 5.13). Tarihi ya nuna cewa an rubuta *Bishara ta Hannun Markus* kafin rushewar Urushalima a shekara ta A.D. 70, a can yankin Roma, kuma an rubutata kafin sauran Littattafan Bisharar Yesu nan uku.

*Bishara ta Hannun Markus* ta yi ƙoƙari ta nuna mana cewa saƙon nan na Yesu na mulkin Allah ta zo wurin mutane (1.14,15). Yesu da kansa kuma shi ne bisharan nan na Allah (1.1, 8.35, 10.25). Fiye da waɗannan duka, *Bishara ta Hannun Markus* ta nuna cewa Yesu shi ne Ɗan Allah wanda aka aike shi yă ceci mutane ta wurin ba da ransa da ya yi a kan gicciye (10.45).

Ko da yake *Bishara ta Hannun Markus* ita ce gajeriya cikin dukan Littattafan Bisharar Yesu nan guda huɗu, duk da haka ta ƙunshi dukan abin da yake a *Bishara ta Hannun Matiyu.* Amma *Bishara ta Hannun Markus* ta nanata ayyukan ban mamaki na Yesu.

## Abubuwan da Suke Ciki



---

## Wa'azin Yohanna Maibaftisma
*(Mat 3.1-12; Luk 3.1-9,15-17; Yoh 1.19-28)*

1 1 Wannan shi ne Labari Mai Daɗi game da Yesu Almasihu,[a]
Ɗan Allah.[b] 2 Ta fara kamar yadda aka rubuta a littafin annabi
Ishaya cewa:

"Ga shi, na aiko manzona yă riga ka gaba,
wanda zai shirya maka hanya."

---

1.2: Mal 3.1

[a] **1.1 Almasihu:** Da Ibraniyanci, Masiha; da Helenanci, Kiristi. Ma'anar Almasihu ita ce wanda aka shafe aka kuma keɓe.

[b] **1.1 Ɗan Allah:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da waɗannan kalmomi.

3 Muryar mai kira a daji tana cewa,
"Ku shirya wa Ubangiji inda zai bi,
Ku miƙe hanyoyinsa."

4 Yohanna Maibaftisma ya kuwa bayyana a daji yana wa'azi
cewa mutane su tuba a yi musu baftisma[б] domin a yafe musu
zunubansu. 5 Dukan mutanen yankin Yahudiya, da dukan mutanen
Urushalima suka yi ta zuwa wurinsa suna faɗin zunubansu suna
tuba. Ya kuwa yi musu baftisma a Kogin Urdun.

6 Rigar Yohanna kuwa an yi ta da gashin raƙumi ne. Yana
kuwa ɗaure da bel na fata. Abincinsa kuwa fara ce da ruwan
zuma. 7 Ya yi wa'azi, ya ce, "Wani yana zuwa a bayana wanda
ya fi ni girma, wanda ban isa ko in sunkuya in kunce igiyar
takalmansa ba. 8 Na yi muku baftisma da ruwa, amma shi dai, da
Ruhu Mai Tsarki zai yi muku."

**An Yi wa Yesu Baftisma**
*(Mat 3.13-17; Luk 3.21-22)*

9 Ana nan a cikin wannan lokacin, sai Yesu ya zo daga Nazarat
na yankin Galili, sai Yohanna ya yi masa baftisma a Kogin Urdun.
10 Da Yesu yana fitowa daga ruwa, sai ya ga sama ya buɗe, Ruhun
Allah yana saukowa a kansa da kamannin kurciya. 11 Sai aka ji
wata murya daga sama ta ce, "Kai ne Ɗana wanda nake ƙauna.
Ina jin daɗinka ƙwarai."

**Shaiɗan Ya Gwada Yesu**
*(Mat 4.1-11; Luk 4.1-13)*

12 Nan da nan sai Ruhu ya kai Yesu cikin daji, 13 inda ya
zauna har kwana arba'in. Shaiɗan yana gwada shi. Yesu yana tare
da namomin daji, amma mala'iku suka yi masa hidima.

**Yesu Ya Fara Hidimarsa a Galili**
*(Mat 4.12-17; Luk 4.14-15)*

14 Bayan da aka sa Yohanna a kurkuku, Yesu ya shiga Galili
yana shelar Labari Mai Daɗi da ya fito daga wurin Allah. 15 Yana
cewa, "Lokaci ya yi! Mulkin Allah ya yi kusa! Ku tuba, ku
gaskata da Labari Mai Daɗi."

---

1.3: Ish 40.3 1.6: 2 Sar 1.8
1.11: Far 22.2; Zab 2.7; Ish 42.1; Mat 3.17; 12.18; Mar 9.7; Luk 3.22
1.15: Mat 3.2
[б] 1.4 **Baftisma:** Ita ce wankan da take nuna tuba.

**Yesu Ya Kira Masu Kamun Kifi guda Huɗu**
*(Mat 4.18-22; Luk 5.1-11)*

16 Da Yesu yana wucewa a gefen Tekun Galili, sai ya ga
Siman da ɗan'uwansa Andarawus, suna jefa abin kamun kifi a
teku don su masu kamun kifi ne. 17 Sai Yesu ya ce musu, "Ku
biyo ni, zan mai da ku masu jawo mutane zuwa wurina." 18 Nan
da nan sai suka bar kayansu na kama kifi, suka bi shi.
19 Da ya je gaba kaɗan, sai ya ga Yakubu ɗan Zabadi, da
ɗan'uwansa Yohanna, suna cikin jirgin ruwansu suna gyaran
abin kamun kifi. 20 Nan da nan ya kira su, suka kuwa bar
babansu Zabadi cikin jirgin tare da leburorin da suka ɗauka,
suka bi shi.

**Mai Aljani**
*(Luk 4.31-37)*

21 Yesu da masu binsa suka shiga Kafarnahum. Da Ranar Hutun
Yahudawa wato, Asabar ta yi sai ya shiga majami'a yana koyarwa.
22 Suka yi ta mamaki yadda yake koyarwa, domin ya koya musu
kamar mutumin da yake da iko, ba kamar malaman dokokinsu ba.
23 Ba labari sai ga wani mutum mai aljani a cikin majami'arsu,
24 yana ihu, yana cewa, "Ina ruwanka da mu, Yesu Banazare? Ko
ka zo ne ka halaka mu? Na san wane ne kai, kai ne Mai Tsarkin
nan na Allah!"
25 Sai Yesu ya tsawata wa aljanin, ya ce, "Ka yi shiru! Ka
fita daga cikin mutumin nan!"
26 Sai aljanin ya jijjiga mutumin. Ya yi ihu, ya fita daga
cikinsa. 27 Duk mutane suka yi mamaki, har suka yi ta tambayar
juna suna cewa, "Kai, mene ne haka? Tabɗi! Yau ga sabuwar
koyarwa! Wannan mutum yana da iko yǎ ba aljanu umarni, suna
kuwa yi masa biyayya!"
28 Nan da nan sai labarinsa ya bazu ko'ina a kewayen yankin
Galili.

**Yesu Ya Warkar da Mamar Matar Bitrus**
*(Mat 8.14-15; Luk 4.38-39)*

29 Da fitarsu daga majami'ar, sai suka shiga gidan su Bitrus
da Andarawus, tare da Yakubu da Yohanna. 30 Mamar matar
Bitrus kuwa tana kwance tana zazzaɓi. Da shigar Yesu, suka
ba shi labarinta. 31 Sai ya tafi wurinta, ya kama hannunta ya
ɗaga ta. Zazzaɓin kuwa ya bar ta, har ta tashi ta yi musu hidima.

1.22: Mat 7.28-29

**Yesu Ya Warkar da Mutane da Yawa**
*(Mat 8.16-17; Luk 4.40-41)*

32 Da yamma, bayan fāɗuwar rana, aka kawo wa Yesu dukan
marasa lafiya, da masu aljanu. 33 Sai dukan mutanen garin suka
taru a ƙofar gidan. 34 Ya warkar da marasa lafiya da yawa, masu
ciwo iri-iri, ya kuma fitar wa mutane aljanu da yawa. Bai ko
yarda aljanun su yi magana ba, domin sun san shi.

**Yesu Ya Tafi Yin Addu'a Inda ba Kowa**
*(Luk 4.42-44)*

35 Da sassafe, tun da sauran duhu, Yesu ya tashi ya fita, ya
tafi wani wuri inda ba kowa, yă yi addu'a a can. 36 Sai Siman da
waɗanda suke tare da shi suka je nemansa. 37 Da suka same shi,
suka ce masa, "Ai, dukan mutane suna nemanka."

38 Yesu ya amsa ya ce, "Mu je garuruwan da suke gaba, in
yi wa'azi a can kuma. Dalilin zuwana ke nan."

39 Ya zazzaga dukan Galili yana wa'azi a majami'unsu, yana
kuma fitar wa mutane aljanu.

**Yesu Ya Warkar da Kuturu**
*(Mat 8.1-4; Luk 5.12-16)*

40 Wani kuturu wato, mai ciwon fatar jiki ya zo wurin Yesu,
ya durƙusa[c] yana roƙo yana cewa, "Idan ka yarda, kana iya ka
tsarkake ni."

41 Sai tausayi ya kama Yesu, ya miƙa hannunsa ya taɓa shi,
ya ce masa, "Na yarda, ka warke!" 42 Nan da nan sai kuturtar ta
bar shi, ya kuwa warke.

43 Sa'an nan Yesu ya sallame shi da gargaɗi mai ƙarfi cewa,
44 "Ka lura fa kada ka gaya wa kowa. Amma ka je ka nuna kanka
a wurin firist, ka kuma yi hadaya kamar yadda Musa ya ce a yi
don tsarkakewa. Ka yi haka don ka tabbatar wa jama'a cewa ka
warke."

45 A maimakon haka, sai mutumin ya fita yana ta baza labarin ko'ina. Wannan ya sa Yesu bai iya shiga wani gari a fili ba, sai ya riƙa zama a waje a wuraren da ba kowa. Duk da haka, mutane suka yi ta zuwa wurinsa daga ko'ina.

---

**1.39:** Mat 4.23; 9.35 **1.44:** L. Fir 14.1-32

[c] **1.40 ya durƙusa:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da waɗannan kalmomi.

**Yesu Ya Warkar da Shanyayye**
*(Mat 9.1-8; Luk 5.17-26)*

2 1 Bayan 'yan kwanaki, Yesu ya sāke komawa Kafarnahum,
sai mutane suka ji labari yana gida. 2 Mutane da yawa suka
taru, har ba sauran wuri, ko a bakin ƙofa ma. Yesu yana yi musu
wa'azin bishara. 3 Sai ga mutum huɗu suka zo, suna kuwa ɗauke
da wani shanyayye. 4 Da suka kāsa shigar da shi zuwa wurin Yesu
saboda yawan mutane, sai suka buɗe rufin gidan daidai inda Yesu
yake. Da suka huda rufin, sai suka saukar da mutumin, duk da
tabarmarsa.



*Hoton rufin ɗaki da aka buɗe (2.4)*

5 Da Yesu ya ga bangaskiyarsu sai ya ce wa shanyayyen,
"Ɗana, an yafe maka zunubanka."
6 To, waɗansu malaman dokoki suna zaune a wurin, suna ta
tunani a cikin zuciyarsu, 7 suna cewa, "Don me mutumin nan yake
magana haka? Ai, yana wa Allah reni ne! Wa yake da ikon
yafewar zunubi in ba Allah kaɗai ba?"
8 Nan da nan Yesu ya gane abin da suke tunani a zuciyarsu,
sai ya ce musu, "Me ya sa kuke yin irin waɗannan tunani?
9 Wanne ya fi sauƙi, a ce wa mai ciwon nan, 'An yafe maka
zunubanka,' ko kuwa a ce, 'Tashi ka ɗauki tabarmarka ka yi
tafiya?' 10 Amma ina so ku sani cewa Ɗan Mutum yana da iko

yă gafarta zunubai a duniya.” Sai ya ce wa mai ciwon, 11 “Na ce
maka, tashi, ka ɗauki tabarmarka ka tafi gida.”
12 Nan da nan ya tashi, ya ɗauki tabarmarsa, ya fita. Dukan
mutane kuma suna kallonsa, suna mamaki, suna ɗaukaka Allah
suna cewa, “Ba mu taɓa ganin wani abu kamar haka ba.”

**Yesu Ya Kira Lawi**
*(Mat 9.9-13; Luk 5.27-32)*

13 Yesu ya sāke fita ya je bakin Tekun Galili. Mutane da yawa
suka taru kewaye da shi, ya kuwa koya musu. 14 Yana wucewa,
sai ya ga Lawi ɗan Halfa yana zaune a wurin karɓar haraji. Sai
Yesu ya ce masa, “Bi ni.” Sai ya tashi ya bi shi.
15 Wata rana, Yesu da almajiransa suna cin abinci a gidan
Lawi. Waɗansu masu karɓar haraji da waɗansu masu zunubi da
yawa suna ci tare da shi da almajiransa, don mutane da yawa
daga cikinsu ne suka bi shi. 16 Waɗansu malaman dokoki waɗanda
su Farisiyawa ne, suka ga yana cin abinci tare da masu zunubin
nan da masu karɓar haraji. Sai suka tambayi almajiransa suka ce,
“Me ya sa yake ci tare da masu karɓar haraji da ‘Masu zunubi?’ ”
17 Da jin haka, Yesu ya ce musu, “Masu lafiya ba sa bukatar
likita, sai dai marasa lafiya. Ban zo don in kira masu adalci ba,
sai dai masu zunubi.”

**Tambaya a kan Yin Azumi**
*(Mat 9.14-17; Luk 5.33-39)*

18 To, almajiran Yohanna Maibaftisma da na Farisiyawa suna
yin azumi, sai waɗansu mutane suka zo suka tambayi Yesu suka
ce, “Me ya sa almajiran Yohanna da na Farisiyawa sukan yi
azumi, amma naka ba sa yi?”
19 Sai Yesu ya amsa musu ya ce, “Abokan ango sukan yi
azumi a lokacin da ango yake tare da su ne? Ai, sa’ad da ango
yake tare da su ba za su yi azumi ba. 20 Lokaci yana zuwa da za
a ɗauki angon a bar su. To, a lokacin ne za su yi azumi.
21 “Ba mai facin tsohuwar riga da sabon yadi. Idan kuwa ya
yi, sai sabon yadin ya yage tsohuwar rigar, har yagewar ta fi ta
dā muni. 22 Kuma ba wanda zai zuba sabon ruwan inabi[d] a cikin
tsofaffin salkuna. Idan ya yi haka, sai ruwan inabin yă faffashe
salkunan, a kuma yi hasarar salkunan duk da ruwan inabin. Ai,
sabon ruwan inabi, sai sababbin salkuna.”

---

[d] **2.22 ruwan inabi:** A kan samu wannan daga ’ya’yan inabin da aka matse. An cika yin amfani da ruwan inabi kamar ruwan sha a ƙasar Isra’ila.

**Tambaya a Kan Kiyaye Ranar Hutu**
*(Mat 12.1-8; Luk 6.1-5)*

23 Ana nan a Ranar Hutun Yahudawa Yesu da almajiransa
suna wucewa ta gonakin alkama. Suna cikin tafiya sai almajiransa
suka fara karya waɗansu kan alkama. 24 Sai Farisiyawa suka ce
masa, "Duba abin da almajiranka suke yi. Don me suke yin abin
da Doka ta hana yi a Ranar Hutu?"
25 Yesu ya amsa ya ce, "Ashe, ba ku taɓa karanta abin da
Dawuda ya yi ba, a lokacin da yunwa ta dame shi kuma yana
cikin rashi, shi da abokan tafiyarsa? 26 A zamanin da Abiyata yake
babban firist ne, Dawuda ya shiga wurin sujada, ya ci burodin da
aka keɓe, wanda bai kamata kowa yǎ ci ba, sai dai firistoci kaɗai.
Har ma ya ba abokan tafiyarsa!"
27 Sai Yesu ya ce musu, "Ai, an yi Ranar Hutu domin mutum
ne, ba a yi mutum domin Ranar Hutu ba. 28 Saboda haka Ɗan
Mutum Ubangiji ne har ma da na Ranar Hutu."

**Mai Shanyayyen Hannu a Kafarnahum**
*(Mat 12.9-14; Luk 6.6-11)*

3 1 Da Yesu ya sāke shiga cikin majami'a, sai ga wani mutum
mai shanyayyen hannu a cikin majami'ar. 2 Waɗansu
mutane kuwa suna neman hanya su sami Yesu da laifi, saboda
haka sai suka zuba ido su ga ko Yesu zai warkar da mutumin
a Ranar Hutu.
3 Sai Yesu ya ce wa mai shanyayyen hannun, "Fito ka tsaya
nan gaba." 4 Sa'an nan Yesu ya tambaye su ya ce, "Mene ne ya
dace a yi a Ranar Hutu? A yi alheri ko a yi mugunta? A ceci rai,
ko a kashe shi?"
Amma mutanen suka yi shiru. 5 Yesu ya duddube su cikin
fushi, yana kuma baƙin ciki domin taurin zuciyarsu. Sai ya ce wa
mai shanyayyen hannun, "Ka miƙe hannunka." Sai ya miƙe,
hannunsa kuwa ya warke nan da nan. 6 Da ganin haka kuwa
Farisiyawa suka fita daga haikalin. Nan da nan suka yi shawara
da mutanen Hirudus a kan yadda za su kashe Yesu.

**Babban Taro a Bakin Teku**

7 Sai Yesu ya tashi tare da almajiransa, suka bar garin suka
je bakin Tekun Galili. Sai mutane da yawan gaske daga Galili
suka bi shi, har da mutanen Yahudiya, 8 da na Urushalima, da na
yankin Idumiya, da na hayin Kogin Urdun, da kuma mutanen

**2.23:** M. Sh 23.26 **2.25-26:** 1 Sam 21.2-7 **2.26:** L. Fir 24.9

wajen Taya da kuma Sidon. Da yawansu suka zo saboda sun ji
dukan abin da yake yi. 9 Don gudun kada mutane su matse shi,
sai Yesu ya faɗa wa almajiransa su kawo masa ƙaramin jirgin
ruwa ɗaya. 10 Ya yi haka domin ya riga ya warkar da mutane da
yawa, har ya kai ga duk masu ciwo suna ta zuwa kusa da shi don
su taɓa shi. 11 Duk lokacin da aljanu suka gan shi, sai su fāɗi a
gabansa suna ihu suna cewa, "Kai Ɗan Allah ne."
12 Amma ya kwaɓe su kada su gaya wa kowa wane ne shi.

### Yesu Ya Zaɓi Almajirai Sha Biyu
*(Mat 10.1-4; Luk 6.12-16)*

13 Ana nan, sai Yesu ya hau dutse, ya kira waɗanda yake so,
suka je wurinsa. 14 Sa'an nan ya zaɓi mutum sha biyu[d] daga
cikinsu su kasance da shi. Yana so ya riƙa aikensu su yi wa'azi,
15 su kuma sami ikon fitar da aljanu. 16 Ga sha biyun da ya zaɓa:
Siman, wanda Yesu ya sa masa suna Bitrus, 17 da Yakubu ɗan
Zabadi, da ɗan'uwansa Yohanna, waɗanda ya sa musu suna
Buwarnajis, wato 'ya'yan tsawa, 18 da kuma Andarawus, da
Filibus, da Batilomi, da Matiyu, da Toma, da Yakubu ɗan Halfa,
da Taddiyus, da Siman mutumin Kan'ana, 19 da Yahuda Iskariyoti
wanda ya bashe shi.

### Yesu da Ba'alzabul
*(Mat 12.22-32; Luk 11.14-23; 12.10)*

20 Sa'an nan Yesu ya shiga wani gida, mutane kuma suka sāke
haɗuwa har shi da almajiransa ba su iya cin abinci ba. 21 Da
'yan'uwansa suka ji haka, sai suka je domin su kama shi, domin
mutane suna cewa, "Ai, ya haukace!"
22 Malaman dokoki kuwa da suka zo daga Urushalima suka
ce, "Ai, Ba'alzabul sarkin aljanu ne ya shiga cikinsa! Da ikonsa
kuma yake fitar da aljanu."
23 Sai Yesu ya kira mutanen, ya yi musu misalai cewa:
"Shaiɗan zai fitar da Shaiɗan kuma?" 24 Ai, idan mulki ya rabu,
ɗaya gefen yana gāba da ɗayan, wannan mulki ba zai tsaya ba.
25 Haka kuma idan gida ya rabu biyu, ɗaya gefen yana gāba da
ɗayan, wannan gidan ba zai tsaya ba. 26 Idan Shaiɗan kuma ya
tayar wa kansa ya kuma rabu, ba zai tsaya ba. Karshensa ya zo
ke nan.

---

**3.9-10:** Mar 4.1; Luk 5.1-3 **3.22:** Mat 9.34; 10.25

[d] **3.14 ya zaɓi mutum sha biyu:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā sun ƙara, "ya ce da su manzanni" ne a nan.

27 "Ba wanda zai iya shiga gidan mutum mai ƙarfi ya kwashe
kayansa, sai dai ya fara kama mutumin, ya ɗaure. Sa'an nan zai
iya kwashe kayan gidansa.
28 "Ina faɗa muku gaskiya, za a yafe wa mutane kowane
irin zunubi, da maganar reni ga Allah da suka yi. 29 Amma fa,
duk wanda ya yi maganar reni game da Ruhu Mai Tsarki ba za
a taɓa yafe masa ba har abada. Ya yi zunubi na har abada ke
nan." 30 Yesu ya faɗa wannan ne kuwa don sun ce, "Yana da
aljanu ne."

**Mamar Yesu da 'Yan'uwansa**
*(Mat 12.46-50; Luk 8.19-21)*

31 Sai mamar Yesu da 'yan'uwansa suka zo. Suka tsaya a
waje suka aika wani yă kira shi. 32 Mutane kuwa suna zaune
kewaye da shi, sai suka ce masa, "Ga mamarka da 'yan'uwanka
suna nemanka a waje."
33 Sai ya tambaye su ya ce, "Su wane ne mamata da
'yan'uwana?" 34 Ya duddubi waɗanda suke zaune kewaye da shi,
sai ya ce, "Ga mamata da 'yan'uwana! 35 Ai, duk wanda ya yi
abin da Allah yake so, shi ne ɗan'uwana, ita ce 'yar'uwata, ita
ce kuma mamata."

**Misali na Mai Shuka**
*(Mat 13.1-9; Luk 8.4-8)*

4 1 Yesu ya kuma fara koyarwa a bakin Tekun Galili. Taron
mutane da yawa sosai suka taru kewaye da shi, har sai da ya
shiga jirgin ruwa ya zauna a cikin tekun. Taron mutanen kuwa
suna a tudun bakin tekun. 2 Sai ya koya musu abubuwa da yawa
ta wurin misalai. Ya ce musu: 3 "Ku kasa kunne! Wani manomi
ya tafi gonarsa don yă yi shuka. 4 Yana cikin yafa irin ke nan, sai
waɗansu iri suka fāɗi a kan hanya, sai tsuntsaye suka zo suka
cinye su. 5 Waɗansu iri kuma suka fāɗi a wuri mai duwatsu inda
ba ƙasa sosai. Sai suka tsiro da sauri don ƙasar wurin ba ta da
zurfi. 6 Da rana ta yi zafi, sai ta ƙone su har suka bushe, don ba
su da saiwa sosai. 7 Waɗansu kuma suka fāɗi a cikin ƙaya, sai
ƙayar ta tashi ta hana su girma har ba su yi tsaba ba. 8 Waɗansu
kuwa suka fāɗi a ƙasa mai kyau. Suka tsira suka yi girma, suka
yi kai, waɗansu tsaba talatin-talatin, waɗansu sittin-sittin,
waɗansu har ma ɗari-ɗari."
9 Sa'an nan ya ce, "Duk mai kunnen ji, bari yă ji."

---

**3.29:** Luk 12.10 **4.1:** Luk 5.1-3

### Manufar Misali na Mai Shuka
*(Mat 13.10-17; Luk 8.9-10)*

10 Lokacin da Yesu yake zaune shi kaɗai, sai almajiransa sha
biyu da waɗansu masu binsa suka roƙe shi ya gaya musu abin da
misalin nan yake nufi. 11 Sai ya ce musu,
"Ku kam, an yarda muku ku san asirin mulkin Allah. Amma
waɗanda ba sa cikinku, kome sai cikin misalai. 12 Shi ya sa,
'Za su yi ta dubawa, amma ba za su taɓa gani ba,
Su yi ta ji kuma, amma ba za su gane ba.
Idan suka gane, za su tuba a kuma yafe musu.' "

### Yesu Ya Ba da Bayanin Misali na Mai Shuka
*(Mat 13.18-23; Luk 8.11-15)*

13 Sai Yesu ya ce musu, "Ashe, ba ku gane misalin nan ba?
To, yaya za ku gane sauran? 14 Mai yafa irin nan fa maganar
Allah yake yafawa. 15 Irin da suka fāɗi a hanya, su ne kwatancin
mutanen da suka ji maganar Allah. Amma da zarar suka ji, nan
da nan sai Shaiɗan ya zo ya ɗauke maganar da aka shuka a
zuciyarsu. 16 Haka kuma irin da suka fāɗi a wurare masu duwatsu,
su ne kwatancin waɗanda da zarar suka ji maganar sai suka karɓa
da farin ciki. 17 Amma tun da ba su da tushe, ba su daɗe sosai
ba. Lokacin da wahala ko tsanani ya tashi domin wannan maganar
Allah, nan da nan sai su ja da baya. 18 Irin da suka fāɗi cikin
ƙaya, su ne kwatancin mutanen da suke jin maganar, 19 amma
damuwar duniya, da son arziki, da kuma kwaɗayin waɗansu
abubuwa, suka shiga suka hana maganar girma, har ta zama ba
ta da amfani. 20 Irin da suka fāɗi a ƙasa mai kyau kuwa, su ne
kwatancin waɗanda suke jin maganar Allah, suka karɓa, suka
kuma yi amfani da ita, har suka yi riba waɗansu talatin-talatin,
waɗansu sittin-sittin, waɗansu ma har ɗari-ɗari."

### Misali a Kan Fitila
*(Luk 8.16-18)*

21 Yesu ya ci gaba da cewa, "Ko kukan kawo fitila ku rufe
ta da kwano ne? Ko kuma kukan ajiye ta a ƙarƙashin gado ne?
Ba kukan ajiye fitila a bisan tebur ba? 22 Abin da yake ɓoye yanzu,
za a tone shi; abin da ya zama asiri kuma, za a buɗe shi. 23 Duk
mai kunnen ji, bari yă ji."

24 Ya kuma ce musu, "Ku ji da kyau fa! Da mudun da ka
auna, da shi za a auna maka, har ma a ƙara. 25 Duk wanda yake

**4.12:** Ish 6.9-10 **4.21:** Mat 5.15 ; Luk 11.33 **4.22:** Mat 10.26; Luk 12.2

da abu, za a ƙara masa, wanda ba shi da abu kuma, ko ɗan abin
da yake da shi ma za a karɓa a bar shi."

## Misalin Irin da Ya Tsiro

26 Yesu ya kuma ce, "Ga yadda mulkin Allah yake. Mutum
ya yafa iri a gonarsa. 27 A kwana a tashi har irin ya tsira ya yi
girma, mutumin bai ma san yadda aka yi ba. 28 Kasa tana ba da
amfani da kanta, da farko takan fitar da kara, sa'an nan kai, sai
kuma kan ya fitar da ƙwaya. 29 Sa'ad da amfani ya nuna, sai yǎ
sa lauje yǎ yanke, domin lokacin girbi ya zo."

## Misali na Kwayar Mastad
*(Mat 13.31-32,34; Luk 13.18-19)*

30 Yesu ya kuma ce, "Da me za mu kwatanta mulkin Allah?
Ko kuwa da wane misali ne za mu nuna yadda yake? 31 Yana
kama da ƙwaya iri na mastad wadda irinta ta fi ƙanƙanta a dukan
irin da ake shukawa a ƙasa. 32 Duk da haka, in an shuka ta, takan
yi girma ta fi duk sauran kayan lambu, takan yi manyan rassa,
har tsuntsaye su iya sauka a inuwarta."

33 Da irin waɗannan misalai da yawa Yesu ya faɗa musu
maganar Allah, daidai iyakar ganewarsu. 34 Bai faɗa musu kome
ba, sai tare da misali. Amma lokacin da yake tare da almajiransa
su kaɗai, yakan faɗa musu kome da kome a fili.

## Yesu Ya Tsawata wa Hadari
*(Mat 8.23-27; Luk 8.22-25)*

35 A ranan nan, da rana ta kusan fāɗuwa, Yesu ya ce wa
almajiransa, "Mu haye zuwa wancan ƙetare." 36 Suka bar taron
mutane, suka ɗauke shi tare da su, cikin jirgin da yake zaune a
ciki. Akwai waɗansu jirage kuma tare da su. 37 Sai babban hadari
mai iska ya taso, har yana ta da ruwan tekun sama yana bubbuga
jirgin. Ruwa kuwa yana shiga cikin jirgin har jirgin ya kusan cika
da ruwa. 38 Yesu kuwa yana can bayan jirgin yana barci da kai a
matashi. Almajiransa suka tashe shi, suka ce, "Malam, za mu
halaka, ba ka kula ba ko?"

39 Sai Yesu ya farka, ya tsawata wa iskar, ya kuma ce wa
ruwan tekun, "Natsu! Ka yi shiru!" Sai iskar ta daina, wuri duk
ya yi tsit. 40 Ya ce wa almajiransa, "Me ya sa kuka ji tsoro haka?
Har yanzu ba ku da bangaskiya ne?"

**4.24:** Mat 7.2; Luk 6.38 **4.25:** Mat 13.12; 25.29; Luk 19.26 **4.29:** Jow 3.13

41 Sai suka ji tsoro sosai, suka ce wa juna, "Wane ne wannan?
Har iska da ruwan teku ma suna jinsa!"

**Yesu Ya Warkar da Mai Aljanu**
*(Mat 8.28-34; Luk 8.36-39)*

5 [1] Yesu da almajiransa suka kai hayin teku da yake a ƙasar
Gadara.[e] [2] Da saukar Yesu daga jirgin ruwan, nan da nan sai
ga wani mai aljani, ya fito daga inda ake binne mutane, ya tarye
shi. [3] Mutumin kuwa, a wurin binne mutane ne yake kwana. Ba
mai iya ɗaure shi kuma, ko da sarƙa ma. [4] Don dā an sha ɗaure
hannayensa da ƙafafunsa da sarƙa, amma yakan tsintsinke su. Har
ba wanda yake da ƙarfi yă bi da shi. [5] Kullum kuwa dare da rana
yana yawo cikin inda ake binne mutane, da kan duwatsu, yana
ihu, yana tsatsage jikinsa da duwatsu.
6 Da ya ga Yesu daga nesa, sai ya tashi da gudu ya durƙusa
a gabansa. [7] Ya yi ihu da ƙarfi ya ce, "Ina ruwanka da ni, Yesu
Ɗan Allah Maɗaukaki? Na roƙe ka da sunan Allah, kada ka ba
ni wahala." [8] Ya faɗa haka ne don Yesu ya ce masa, "Rabu da
mutumin nan, kai aljani!"
9 Yesu ya tambaye shi ya ce, "Mene ne sunanka?"
Sai ya amsa ya ce, "Sunana Dubu Shida,[f] don muna da yawa."
[10] Sai ya roƙi Yesu sosai kada yă kore su daga ungwar.
11 Kusa da wurin nan kuwa akwai wani babban garken aladu
da yake kiwo a gangaren dutsen. [12] Aljanun nan suka roƙi Yesu
suka ce, "Ka sa mu je wurin aladun nan, mu shiga cikinsu."
[13] Yesu kuwa ya yarda. Sai aljanun suka fita suka shiga cikin
aladun. Wannan garken kuwa yana da aladu wajen dubu biyu,
suka kuwa tashi a guje, suka gangara suka fāɗi cikin tekun, suka
halaka a ruwa.
14 Da ganin haka, masu kiwon aladun suka gudu suka ba da
labarin a garinsu da karkararsu. Mutane suka fito don su ga abin
da ya faru. [15] Da suka zo wurin Yesu suka ga mutumin da dā
yake cike da aljanu, yana zaune da riguna a jikinsa, yana cikin
hankalinsa kuma, sai suka ji tsoro. [16] Waɗanda aka yi abin a
idonsu kuwa, suka yi ta ba da labarin abin da ya faru da mai
aljanun da kuma aladun.
17 Sai mutanen suka fara roƙi Yesu yă bar ƙasarsu.

---

[e] **5.1 Gadara:** A waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Garasinawa" ko kuwa "Gergesena" ne a nan.

[f] **5.9 Sunana dubu shida:** Da Helenanci, "Lijiyon", wato, ƙungiyar sojoji wadda ta kai mutum dubu huɗu zuwa dubu shida.

18 Yesu yana shiga cikin jirgin ruwa ke nan, sai wanda a dā
yake da aljanun nan ya roƙe shi yǎ yarda masa yǎ tafi tare da shi.
19 Amma Yesu bai yarda masa ba. Ya ce masa, "Tafi gida
wurin 'yan'uwanka, ka faɗa musu irin manyan abubuwan da
Ubangiji ya yi maka, da kuma yadda ya ji tausayinka."
20 Sai mutumin ya tafi, ya fara baza labari a yankin Mai
Garuruwa Goma a kan irin manyan abubuwan da Yesu ya yi
masa. Dukan mutane kuwa suka yi ta mamaki.

**'Yar Jayirus da Mace Mai Zub da Jini**
*(Mat 9.18-26; Luk 8.40-56)*

21 Da Yesu ya sāke hayewa zuwa wancan ƙetare cikin jirgin
ruwa, sai mutane da yawa suka taru wurinsa. Tun yana nan a
bakin tekun, 22 sai ɗaya daga cikin shugabannin majami'a mai
suna Jayirus, ya zo wurin. Da ganin Yesu kuwa, ya fāɗī a gabansa,
23 ya yi ta roƙonsa, yana cewa, "'Yata ƙarama tana bakin mutuwa.
Ina roƙonka ka zo ka taɓa ta don ta warke ta rayu."
24 Sai Yesu ya tafi tare da shi. Mutane da yawa suka bi shi
har suna matsa shi.
25 Akwai wata mace a wurin wadda ta yi shekara goma sha
biyu tana zub da jini. 26 Ta kuma sha wahala sosai a hannun masu
magani da yawa har ta kashe dukan kuɗinta. Amma maimakon ta
sami sauƙi, sai ciwon ya yi ta ƙaruwa. 27 Dā ma, ta ji labarin Yesu,
don haka, ta shiga cikin mutane ta bayansa, ta taɓa rigarsa, 28 tana
tunani a ranta cewa, "Ko da rigarsa ma na taɓa kawai, zan warke."
29 Nan da nan zubar da jininta ya tsaya, ta kuma ji a jikinta an
warkar da ita. 30 Nan da nan Yesu ya ji wani iko ya fita daga gare
shi, sai ya juye a cikin taron, ya ce, "Wa ya taɓa rigata?"
31 Sai almajiransa suka ce masa, "Haba! Kana ganin mutane
suna matsarka haka, ka ce, 'Wa ya taɓa ni?' "
32 Amma Yesu ya dudduba domin ya ga wanda ya yi wannan
abin. 33 Matar kuwa da ta san abin da aka yi mata, ta zo cikin
tsoro da rawar jiki, ta fāɗī a gabansa, ta faɗa masa dukan gaskiya.
34 Sai ya ce mata, "'Yata, bangaskiyarki ta warkar da ke. Ki sauka
lafiya, kin warke daga ciwonki."
35 Yana cikin magana, sai ga waɗansu mutane daga gidan
Jayirus suka ce, "Ai, 'yarka ta mutu, kada ka sa malam ya yi
wani wahala."
36 Amma Yesu bai kula da abin da suka faɗa ba, ya ce wa
shugaban majami'a, "Kada ka ji tsoro, ka dai ba da gaskiya."
37 Bai bar kowa yǎ bi shi ba sai Bitrus, da Yakubu, da kuma

Yohanna ɗan'uwan Yakubu. 38 Da suka kai gidan Jayirus, Yesu
ya ga mutane sun rikice suna ta kuka suna ihu. 39 Ya shiga ciki,
ya ce musu, "Don me kuke kuka kuna ihu haka? Ai, yarinyar ba
ta mutu ba, barci take yi." 40 Sai suka yi masa dariyar reni. Amma
ya fitar da dukan mutane waje, ya ɗauki baban yarinyar da
mamarta, da kuma almajiransa waɗanda suke tare da shi, ya shiga
inda yarinyar take. 41 Ya kama hannunta, ya ce mata, "Talita
kumi," wato "Yarinya, ki tashi."

42 Nan da nan yarinyar ta tashi ta yi tafiya (Shekarunta goma
sha biyu ne). Wannan kuwa ya sa suka yi mamaki sosai. 43 Amma
Yesu ya ja musu kunne sosai cewa kada kowa yǎ ji wannan labari.
Ya kuma ce musu su ba ta abinci.

**An Ki Yesu a Nazarat**
*(Mat 13.53-58; Luk 4.16-30)*

6 1 Yesu ya bar wurin ya koma garinsa, almajiransa kuwa suka
tafi tare da shi. 2 Da Ranar Hutun Yahudawa ta yi, sai ya fara
koyarwa a majami'a. Mutane da yawa da suka saurare shi, suka
yi mamaki suna cewa, "Ina mutumin nan ya sami waɗannan
abubuwa? Wace hikima ce aka ba shi haka har yana yi abubuwan
ban mamaki?



*Hoton mai karatu a majami'a (6.2)*

3 Wannan ba shi ne kafintan nan ba, ɗan Maryamu, ɗan'uwan
su Yakubu, da Yusufu, da Yahuda, da kuma Siman? 'Yan'uwansa
mata kuma ba ga su tare da mu ba?" Sai suka ji haushinsa.

4 Sai Yesu ya ce musu, "Ai, kowa yana ba annabi girma,
amma ban da mutanen garinsa, da 'yan'uwansa, da kuma mutanen
gidansa."

5 Yesu bai iya yin wani abin ban mamaki a can ba, sai dai ya
warkar da waɗansu marasa lafiya kaɗan, ta wurin taɓa su. 6 Ya
yi mamaki a kan ba su ba da gaskiya ba.

**Yesu Ya Aiki Almajiransa**
*(Mat 10.5-15; Luk 9.1-6)*

Sai Yesu ya zazzaga ƙauyuka yana koyarwa. 7 Sai ya kira sha
biyun nan, ya aike su biyu-biyu, ya kuma ba su iko a kan aljanu.
8 Ya umarce su cewa, "Kada ku ɗauki wani abu don tafiyar, ko
abinci, ko jaka, ko kuɗi ma a aljihunku; sanda kawai za ku riƙe.
9 Amma ku sa takalmi, kada kuma ku riƙe wata riga ban da wadda
take jikinku. 10 Duk gidan da kuka sauka, ku zauna a wurin har
lokacin da za ku bar wannan garin. 11 Duk inda ba a karɓe ku ba,
aka kuma ƙi jinku, in za ku tashi, sai ku kakkaɓe ƙurar ƙafafunku
don yǎ zama shaida a kansu."

12 Haka fa suka tashi, suna wa'azi cewa mutane su tuba.
13 Suka fitar da aljanu da yawa, suka kuma shafa wa marasa lafiya
da yawa mai, suka kuma warkar da su.

**Mutuwar Yohanna Maibaftisma**
*(Mat 14.1-12; Luk 9.7-9)*

14 Sai sarki Hirudus ya ji labarin, saboda sunan Yesu ya bazu
ko'ina. Har waɗansu suka ce, "Yohanna Maibaftisma ne aka ta
da shi daga matattu, shi ya sa yake da ikon yin waɗannan
abubuwan ban mamaki."

15 Amma waɗansu suka ce, "Annabi Iliya ne." Waɗansu kuwa
suka ce, "A'a, wani annabi ne dabam, daga cikin annabawan dā."

16 Da Hirudus ya ji maganar, sai ya ce, "Ai, Yohanna ne,
wanda na yanke masa kai, aka ta da shi daga matattu!" 17 Gama
dā Hirudus da kansa ya ba da umarni aka kamo Yohanna, ya
ɗaure shi a kurkuku. Hirudus ya yi haka saboda Hirudiya, matar
ɗan'uwansa Filibus, wadda shi Hirudus ya aura. 18 Don dā

**6.4**: Yoh 4.44 **6.8-11**: Luk 10.4-11 **6.11**: A. M. 13.51 **6.13**: Yak 5.14
**6.14-15**: Mat 16.14; Mar 8.28; Luk 9.19

Yohanna ya yi ta gaya wa Hirudus cewa, "Bai kamata ka auri
matar ɗan'uwanka ba."
19 Ashe, ita Hirudiya kuwa tana jin fushin Yohanna a
zuciyarta, har ta so ta kashe shi, amma ba ta sami dama ba, [20] don
Hirudus yana tsoron Yohanna. Ya sani shi mutum mai adalci ne,
mai tsarki kuma, shi ya sa Hirudus ya riƙe Yohanna da kyau.
Yakan damu da yawa duk lokacin da Yohanna yake magana da
shi, amma duk da haka yakan ji daɗin jin maganarsa.
21 A ƙarshe dai ta sami zarafi. A ranar haihuwar Hirudus, ya
yi biki don hàkimansa, da sarakunan yaƙinsa, da kuma manyan
Galili. [22] Da 'yar Hirudiya[g] ta shigo ta yi rawa a gaban Hirudus
da baƙinsa, suka ji daɗi ƙwarai. Sai ya ce, "Me kike so? Kome
da kika roƙa, sai in ba ki". [23] Har da rantsuwa, sarki ya ce wa
yarinyar, "Duk dai abin da kika roƙa zan ba ki, ko da rabin
mulƙina ne."
24 Sai ta fita ta ce wa mamarta, "Me zan roƙa?"
Mamar ta ce, "Kan Yohanna Maibaftisma."
25 Nan da nan ta gudu ta koma wurin sarki ta ce, "Ina so
yanzu-yanzu ka ba ni kan Yohanna Maibaftisma a cikin kwano."
26 Da jin wannan, sarki ya damu ƙwarai, amma saboda
rantsuwar da ya riga ya yi, da kuma baƙinsa, bai so yǎ hana mata
ba. [27] Sai ya aiki dogarinsa da umarni yǎ kawo kan Yohanna.
Mutumin kuwa ya tafi ya yanke kan Yohanna a kurkuku. [28] Ya
kawo a cikin kwano, ya ba yarinyar, ita kuwa ta ba mamarta.
[29] Da almajiran Yohanna suka ji labarin, sai suka zo suka ɗauki
gawarsa, suka binne.

### Yesu Ya Ciyar da Mutum Dubu Biyar
*(Mat 14.13-21; Luk 9.10-17; Yoh 6.1-14)*

30 Manzannin da Yesu ya aika a dā suka komo wurinsa, suka
faɗa masa dukan abubuwan da suka yi, da abin da suka koyar.
[31] Ga shi kuwa mutane da yawa suna ta kai da kawowa, har
manzannin ba su sami damar cin abinci ba, sai ya ce musu, "Ku
zo mu tafi wurin da ba kowa, don ku ɗan huta." [32] Sai suka shiga
jirgin ruwa suka tafi wurin da ba kowa, sai su kaɗai.
33 Amma da suke barin wurin, waɗansu mutane da yawa suka
gan su, suka kuma gane su. Sai suka bi tudu suna ta gudu da ƙafa
daga garuruwa duka, suka riga su zuwa. [34] Da saukar Yesu sai

**6.17-18:** Luk 3.19-20
[g] **6.22 'Yar Hirudiya:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "'yar Hirudus" ne a nan.

ya ga taro mai yawa, ya kuma ji tausayinsu, domin suna kamar
tumakin da ba su da mai kiwo. Sai ya fara koya musu abubuwa
da yawa. 35 Kusan fāɗuwar rana sai almajiransa suka zo wurinsa,
suka ce masa, "Wannan wuri fa ba kowa. Ga shi kuwa rana ta
kusan fāɗuwa. 36 Ka sallami mutanen su shiga karkara da ƙauyuka
na kurkusa, su saya wa kansu abin da za su ci."

37 Amma Yesu ya amsa musu ya ce, "Ku dai, ku ba su wani
abu su ci mana."

Sai suka ce masa, "Wato mu je mu sayo abinci na kuɗin da
ake biyan lebura yini ɗari biyu, mu ciyar da su?"

38 Ya ce musu, "Burodi nawa kuke da su? Ku je ku duba."

Da suka bincika suka ce, "Burodi biyar ne, da kifi biyu."

39 Sa'an nan Yesu ya sa almajiransa su sa mutanen su zauna
ƙungiya-ƙungiya a ɗanyar ciyawa. 40 Sai suka zauna jeri-jeri,
waɗansu ɗari-ɗari, waɗansu kuma hamsin-hamsin. 41 Da ya ɗauki
burodi biyar ɗin da kifi biyun, sai ya ɗaga kai sama, ya yi godiya
ga Allah, ya rarraba, ya yi ta ba almajiran, suna kai wa mutanen.
Ya kuma raba wa dukan mutanen kifin nan biyu. 42 Duka kuwa
suka ci suka ƙoshi, 43 har suka tattara gutsattsarin burodin da kifin,
aka sami kwando goma sha biyu cike. 44 Yawan mutanen da suka
ci wannan abinci kuwa maza dubu biyar ne.

### Yesu Ya Yi Tafiya a kan Ruwa

*(Mat 14.22-33; Yoh 6.16-21)*

45 Nan da nan Yesu ya sa almajiransa su shiga jirgin ruwa su
riga shi hayewa zuwa Betsaida, shi kuma yă sallami taron.
46 Bayan da ya sallame su, sai ya hau wani tudu domin yă yi
addu'a. 47 Da rana ta fāɗi, jirgin yana tsakiyar teku, Yesu kuwa
yana nan a kan tudu shi kaɗai. 48 Da ya ga suna fama da tuƙi,
domin iska tana gāba da su, misalin ƙarfe uku na dare, sai ga shi
yana zuwa wurinsu, yana takawa a kan ruwan teku. Ya yi kamar
zai wuce su. 49 Amma da suka gan shi yana takawa a kan ruwan,
sai suka yi tsammani fatalwa ce, suka yi ihu, 50 domin duk sun
gan shi, suka firgita.

Sai nan da nan ya yi musu magana ya ce, "Kada ku damu!
Ni ne, kada ku ji tsoro!" 51 Sa'an nan ya shiga cikin jirgin da su,
iska kuma ta kwanta. Sai mamaki ya kama su ƙwarai, 52 don ba
su san mene ne ma'anar ciyar da mutane dubu biyar nan ba,
saboda zuciyarsu ba ta fahimci ma'anar ba.

6.34: Num 27.17; 1 Sar 22.17; 2 Tar 18.16; Ez 34.5; Mat 9.36

**Yesu Ya Warkar da Marasa Lafiya a Janisarat**
*(Mat 14.34-36)*

53 Da Yesu da almajiransa suka ƙetare tekun, suka sauka a
ƙasar Janisarat, suka ɗaure jirgin a bakin tekun. 54 Da fitarsu daga
jirgin ruwan, sai nan da nan mutane suka ga, ashe, Yesu ne.
55 Suka yi ta gudu daga ko'ina a cikin ƙasar, suka yi ta kawo
marasa lafiya a kan abin kwanciyarsu zuwa duk inda suka ji Yesu
yake. 56 Duk inda ya tafi kuma, birni ko ƙauye ko karkara, sukan
kwantar da marasa lafiya a bakin kasuwa, su roƙe shi don marasa
lafiyar su taɓa ko da gefen rigarsa ma. Dukan waɗanda suka taɓa
shi kuwa suka warke.

**Al'adar Shugabanni**
*(Mat 15.1-9)*

7 1 Farisiyawa da waɗansu malaman dokoki daga Urushalima
suka zo suka taru wurin Yesu. 2 Sai suka lura waɗansu
almajiransa suna cin abinci da hannaye "marasa tsabta", wato, ba
su wanke hannu bisa ga al'ada ba.
3 Ga shi Farisiyawa har da sauran Yahudawa ba sa cin abinci
sai sun wanke hannu sarai tukuna, bisa ga al'adun dattibai. 4 In suka
komo daga kasuwa kuwa, ba sa cin abinci sai sun yi wanka tukuna.
Akwai kuma waɗansu al'adu da yawa da suka gāda, suke kiyayewa,
kamar wanke-wanken ƙwarya, da tukwane, da tulunan ƙarfe.[h]
5 Sai Farisiyawa da malaman dokoki suka tambayi Yesu,
"Don me almajiranka ba sa bin al'adun dattibai amma suna cin
abinci da hannu marar tsabta?"
6 Sai ya amsa ya ce, "Daidai ne Ishaya ya yi annabci a kanku
munafukai! Kamar yadda yake a rubuce cewa,

Allah ya ce, 'Waɗannan mutane suna girmama ni da
bakinsu ne kawai,
amma zukatansu sun yi nesa da ni.
7 A banza suke yi mini sujada;
Suna koyar da dokokin mutane,
wai maganar Allah ne.'

8 "Kun yar da abin da Allah ya ce a yi, kuna bin al'adun
mutane."
9 Sai ya ce musu, "Lallai kam kun iya yar da umarnin Allah
don ku bi al'adunku! 10 Gama Musa ya ce, 'Ka girmama babanka

---

7.6-7: Ish 29.13
[h] 7.4 **tulunan ƙarfe:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā sun ƙara "har da tabarma".

da mamarka,' kuma, 'Wanda ya zagi babansa ko mamarsa dole
ne a kashe shi.' 11 Amma kukan bar mutum yă ƙyale iyayensa a
lokacin da suke da bukata, yă ce, 'Duk abin da dā za ku samu a
wurina na riga na keɓe wa Allah ko.' 12 Ta haka ku hana shi yă
taimaki babansa ko mamarsa. 13 Ta haka kuna mai da maganar
Allah wofi saboda al'adun da kuke koya wa yaranku. Haka kuma
kuke yin abubuwa da yawa."

### Abubuwan da Suke Sa Mutum yă zama Marar Tsarki a gaban Allah
*(Mat 15.10-20)*

14 Sai Yesu ya sāke kiran jama'a, ya ce musu, "Ku saurare
ni dukanku, ku kuma gane da kyau. 15 Abin da yake shiga cikin
mutum daga waje ba shi ne yake sa mutum yă zama marar tsarki
a gaban Allah ba, abin da yake fitowa daga cikin mutum ne yake
sa mutum yă zama marar tsarki a gaban Allah."[i]
17 Sa'ad da ya rabu da taron ya shiga gida, almajiransa suka
tambaye shi ma'anar wannan koyarwa. 18 Ya amsa ya ce,
"Ashe, ku ma ba ku gane ba? Ba ku gane cewa duk abin da ya
shiga cikin mutum daga waje ba ya iya sa mutum yă zama
marar tsarki a gaban Allah, 19 domin ba cikin zuciyarsa yake
shiga ba, amma cikin cikinsa ne, sa'an nan yă kuma fita daga
jikinsa?" (A wannan maganar Yesu ya nuna cewa ana iya cin
kowane irin abinci.)
20 Ya ci gaba da cewa, "Abin da yake fitowa daga cikin
mutum, shi ne yake sa mutum yă zama marar tsarki a gaban Allah.
21 Don daga cikin zuciyar mutum ne mugayen tunani suke fitowa,
kamar su lalata, da sata, da kisankai, da zina, 22 da kwaɗayi, da
mugunta, da ruɗi, da muguwar sha'awa, da kishi, da ɓata suna,
da girmankai, da kuma rashin tunani. 23 Duk waɗannan mugayen
abubuwa daga cikin zuciya suke fitowa, suna kuwa ƙazantar da
mutum."

### Bangaskiyar Wata Mace
*(Mat 15.21-28)*

24 Daga nan Yesu ya tashi ya tafi wajajen Taya da Sidon. Ya
shiga wani gida, bai kuwa so kowa yă sani ba. Amma duk da
haka ɓoyewansa bai yiwu ba. 25 Nan da nan sai wata mace wadda

---

7.10: Fit 20.12; 21.17; L. Fir 20.9; M. Sh 5.16

[i]7.15 Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya 16 kamar haka "Duk mai kunnen ji, bari yă ji."

'yarta ƙarama take da aljani ta ji labarinsa. Ta zo ta fāɗi a gabansa.
26 Matar kuwa Baheleniya ce. A yankin Finikiya aka haife ta, a
cikin ƙasar Suriya. Sai ta roƙi Yesu yă fitar wa 'yarta aljanin.
27 Yesu ya ce mata, "Bari 'ya'ya su ci su ƙoshi tukuna, ba daidai
ba ne a kwashe abincinsu a ba karnuka."[j]

28 Amma matar ta amsa ta ce, "I, haka ne, malam, amma ai,
karnuka sukan ci abin da yake fāɗuwa daga teburin yara."

29 Sai ya ce mata, "Saboda wannan amsa da kika bayar, ki
tafi gida, aljanin ya rabu da 'yarki."

30 Sai ta koma gida ta ga 'yarta a kwance a gado, aljanin kuwa
ya rabu da ita.

**Yesu Ya Warkar da Bebe**

31 Sai Yesu ya fita daga yankin Taya, ya bi ta Sidon ya je
Tekun Galili. A hanya, ya zo yankin ƙasar Mai Garuruwa Goma.
32 A can aka kawo masa wani kurma, wanda da kyar yakan yi
magana. Suka roƙe shi yă taɓa mutumin don yă warkar da shi.
33 Yesu ya ja kurman gefe inda ba kowa, sai ya sa yatsotsinsa a
kunnuwansa, ya tofa miyau, ya kuma taɓa harshensa da miyaun.
34 Sa'an nan ya ɗaga kai sama ya yi numfashi mai zurfi, ya ce
masa, "Iffata!" Wato "Buɗe!"

35 Da faɗin haka sai kunnuwan mutumin suka buɗu, abin da
ya ɗaure harshensa kuma ya kunce, sai ya fara magana da kyau.
36 Yesu ya ja musu kunne kada su faɗa wa kowa, amma da yana
hana su, su kuma suna ƙara watsar da labarin. 37 Mutane suka
cika da mamaki, suka ce, "Kai, ya yi kome da kyau! Har ma ya
sa waɗanda dā suke kurma suna jin magana, waɗanda dā suke
bebe kuma suna yin magana."

**Yesu Ya Ciyar da Mutum Dubu Huɗu**
*(Mat 15.32-39)*

8 1 Ba a daɗe ba sai taro mai yawan gaske ya sāke haɗuwa.
Tun da ba su da abin da za su ci, Yesu ya kira almajiransa
wurinsa ya ce musu, 2 "Ina jin tausayin jama'an nan, don yau
kwana uku ke nan suna tare da ni, kuma ba su da abinci. 3 In
kuwa na sallame su su tafi gida da yunwa haka, ai, za su kāsa a
hanya. Ga shi kuwa, waɗansunsu sun zo daga nesa."

4 Almajiransa suka amsa, suka ce, "Ina za a sami abinci a
wannan daji da zai iya ciyar da mutanen nan?"

---

[j] 7.27 **karnuka:** Duk wanda ba Bayahude ba Yahudawa sukan ɗauke shi kamar kare.

5 Yesu ya tambaye su cewa, "Burodi nawa ne kuke da su?"
Suka ce, "Bakwai."

6 Sai ya sa taron mutane su zauna a ƙasa. Da ya ɗauki burodin
nan bakwai, ya yi godiya ga Allah, ya rarraba, ya yi ta ba
almajiransa don su ba mutanen, suka kuwa rarraba musu. 7 Suna
kuma da ƙananan kifaye kaɗan. Ya yi godiya dominsu kuma, ya ce
su ma a raba wa taron. 8 Mutanen suka ci, suka ƙoshi, har suka
ɗauki raguwar cike da kwanduna bakwai. 9 Yawan waɗanda suka
ci kuwa sun kai wajen dubu huɗu. Sai ya sallame su. 10 Nan da nan
kuwa ya shiga jirgin ruwa da almajiransa, ya tafi ƙasar Dalmanuta.

**Neman Alama**

*(Mat 12.38-42; 16.1-4; Luk 12.54-56)*

11 Farisiyawa suka zo suka fara gardama da shi. Sun so su
gwada Yesu, sai suka roƙe shi yǎ nuna musu abin ban mamakin
da zai zama musu alama. 12 Sai ya yi numfashi mai zurfi, ya ce,
"Don me ku mutanen zamanin nan kuke neman ganin alama?
Gaskiya ina faɗa muku, ba wata alamar da za a nuna wa mutanen
wannan zamani." 13 Sa'an nan ya bar su, ya shiga jirgin ruwa, ya
ƙetare zuwa wancan hayen.

**Yistin Farisiyawa da Hirudus**

*(Mat 16.5-12)*

14 Almajiran Yesu sun manta ba su kawo burodi ba, sai guda
ɗaya kawai wanda suke da shi a jirgin ruwan. 15 Yesu ya ja musu
kunne, ya ce, "Ku kula fa, kuma ku yi hankali da yistin
Farisiyawa da na Hirudus."*

16 Sai almajiran suka fara taɗi da juna suna cewa, "Ko saboda
ba mu da burodi ne ya faɗa haka?"

17 Da ya gane maganar da suke yi, sai Yesu ya tambaye su,
"Me ya sa kuke magana a kan ba ku da burodi? Ashe, har yanzu
ba ku gane ba? Ba ku kuma fahimta ba? Zuciyarku a taurare take?
18 Kuna da idanu, ba kwa gani ne? Kuna da kunnuwa, ba kwa ji
ne? Ba kwa tunawa ne? 19 A lokacin da na kakkarya wa mutum
dubu biyar burodin nan biyar fa? Kwanduna nawa kuka ɗauka
cike da abin da ya rage?"

Suka amsa cewa, "Sha biyu."

---

**8.11:** Mat 12.38; Luk 11.16 **8.12:** Mat 12.39; Luk 11.29 **8.15:** Luk 12.1
**8.18:** Irm 5.21; Ez 12.2; Mar 4.12

* **8.15 yistin:** Yisti abu ne da ake sa a garin da ake yin burodi da shi domin burodin yǎ kumbura.

20 "To, burodi bakwai ɗin nan da na kakkarya wa mutum
dubu huɗu fa? Manyan kwanduna nawa kuka tattara cike da
gutsattsarin?"

Suka ce masa, "Bakwai."

21 Sai Yesu ya ce musu, "To, har yanzu ba ku gane
maganata ba?"

## Yesu Ya Warkar da Makaho a Betsaida

22 Suka zo Betsaida, sai aka kawo wa Yesu wani makaho,
aka roƙe shi yă taɓa makahon. 23 Ya kama hannun makahon, ya
kai shi bayan gari. Da ya tofa miyau a idanun mutumin, ya taɓa
shi don yă warkar da shi. Sai ya tambaye shi ya ce, "Kana iya
ganin wani abu?"

24 Sai makahon ya ɗaga kai, ya ce, "Ina ganin mutane kam,
amma kamar itatuwa nake ganinsu, suna yawo."

25 Sai Yesu ya sāke taɓa idanun mutumin. Mutumin ya zura
ido kwar, idanunsa kuwa suka warke, sai ya ga kome sosai.
26 Yesu ya sallame shi yă tafi gida, ya ce masa, "Kada ka koma
ta cikin gari, ko ƙauyen ma kada ka shiga."

## Bitrus Ya Shaida Yesu Shi Ne Almasihu

*(Mat 16.13-20; Luk 9.18-21)*

27 Yesu da almajiransa suka tafi, suka shiga ƙauyukan
Kaisariya Filibi. A hanya kuwa ya tambayi almajiransa ya ce,
"Bisa ga faɗin mutane, ni wane ne?"

28 Suka amsa suka ce, "Waɗansu sun ce kai Yohanna
Maibaftisma ne, waɗansu kuwa suna cewa, kai ne annabi Iliya,
waɗansu kuwa sun ce kai wani ne daga cikin sauran annabawa."

29 Sai ya tambaye su, "Amma ku fa, wane ne ni a ganinku?"
Sai Bitrus ya amsa ya ce, "Kai ne Almasihu." 30 Yesu ya ja musu
kunne kada su gaya wa kowa wane ne shi.

## Yesu Ya Faɗa Irin Mutuwar da Zai Yi

*(Mat 16.21-28; Luk 9.22-27)*

31 A lokacin nan, Yesu ya fara koya musu yadda Ɗan Mutum
zai sha wuya iri-iri. Shugabannin jama'a da manyan firistoci, da
malaman dokoki za su ƙi shi, har a kashe shi, bayan kwana uku
kuma zai tashi da rai. 32 Ya faɗa wannan magana a sarari.

Sai Bitrus ya ja shi gefe ɗaya, ya fara tsawata masa.

---

**8.28:** Mar 6.14-15; Luk 9.7-8 **8.29:** Yoh 6.68-69

33 Amma Yesu ya juya ya dubi sauran almajiran, ya tsawata
wa Bitrus ya ce, "Ka rabu da ni, kai Shaiɗan! Kana tunani kamar
mutum ne, ba kamar Allah ba."

34 Sa'an nan ya kira mutanen kusa, tare da almajiransa, ya
ce musu, "Duk mai so yǎ bi ni, sai yǎ ƙi kansa, yǎ ɗauki
gicciyensa, yǎ bi ni. 35 Gama duk mai son ajiyar ransa, zai rasa
shi. Amma duk wanda ya rasa ransa saboda ni, da kuma bishara,
ajiyarsa yake yi. 36 Ina amfani mutum yǎ sami dukan duniya,
sa'an nan yǎ rasa ransa? 37 Me kuma mutum zai iya bayarwa a
maimakon ransa? 38 Duk wanda yake jin kunyata da kunyar
maganata a wannan zamani marar aminci da kuma mai yawan
zunubi, Ɗan Mutum ma zai ji kunyarsa a lokacin da zai zo cikin
ɗaukakar Ubansa tare da mala'iku masu tsarki."

9 1 Ya kuma ce musu, "Gaskiya, ina gaya muku, akwai
waɗansu da suke tsaye a nan da ba za su mutu ba, sai sun
ga mulkin Allah ya bayyana da iko."

**Sākewar Kamannin Yesu**
*(Mat 17.1-13; Luk 9.28-36)*

2 Bayan kwana shida Yesu ya ɗauki Bitrus, da Yakubu, da
Yohanna, ya kai su kan wani dutse mai tsawo inda suka kasance
su kaɗai. Ana nan sai kamanninsa ya sāke a gabansu, 3 rigunansa
kuma suka yi fari fat suna ƙyalli, yadda ba mai wankin da zai
iya yinsu haka a duniya. 4 Sai ga annabi Iliya da annabi Musa
suka bayyana a gare su, suna magana da Yesu. 5 Sai Bitrus ya
ce wa Yesu, "Malam, ya yi kyau da muke nan, bari mu yi
bukkoki uku, ɗaya dominka, ɗaya domin annabi Musa, ɗaya
kuma domin annabi Iliya." 6 Ya rasa abin da zai faɗa ne, domin
shi da sauran almajiran sun ji tsoro ƙwarai.

7 Sai ga wani girgije ya zo ya rufe su, aka kuma ji wata murya
daga cikin girgijen, tana cewa, "Wannan shi ne Ɗana, wanda nake
ƙauna. Ku saurare shi!" 8 Ba labari, da suka dudduba, ba su ƙara
ganin kowa ba, sai Yesu kaɗai tare da su.

9 Da suna cikin gangarowa daga dutsen, sai Yesu ya ja musu
kunne kada su gaya wa kowa abin da suka gani, sai Ɗan Mutum
ya tashi daga matattu tukuna.

10 Don haka suka bar wannan maganar, suna tambayar juna
ko mene ne Yesu yake nufi da "tashi daga matattu". 11 A ƙarshe

---

**8.34:** Mat 10.38; Luk 14.27 **8.35:** Mat 10.39; Luk 17.33; Yoh 12.25
**9.2-7:** 2 Bit 1.17-18

suka tambaye shi suka ce, "To, don me malaman dokoki suke
cewa sai annabi Iliya ya fara zuwa, sa'an nan Almasihu yă zo?"
12 Yesu ya amsa ya ce, "Gaskiya ne annabi Iliya zai fara zuwa
don yă shirya kome. Amma an rubuta kuma cewa Ɗan Mutum
zai sha wuya iri-iri, za a kuma wulaƙanta shi. Ko ba haka ba?
13 Ai, Iliya ya riga ya zo, mutane suka kuma yi masa duk abin
da suka ga dama, kamar dai yadda aka rubuta zai faru."

**Yesu Ya Warkar da Yaro Mai Aljani**
*(Mat 17.14-21; Luk 9.37-43a)*

14 Da Yesu da almajiran nan uku suka koma wurin sauran
almajiran, sai suka ga babban taro ya kewaye su. Malaman dokoki
kuma suna gardama da su. 15 Da ganin Yesu sai duk taron suka
yi mamaki ƙwarai da gaske, suka tashi da gudu suka je suka
gaishe shi. 16 Yesu ya tambayi almajiransa ya ce, "Gardamar me
kuke yi da su?"
17 Sai wani mutum daga cikin taron ya amsa masa, ya ce,
"Malam, ga shi na kawo maka ɗana, wanda yake da aljani a cikinsa.
Aljanin kuwa yana hana shi magana. 18 Duk lokacin da abin ya tashi,
yakan jefar da shi a ƙasa. Yakan sa shi yă fid da kumfa a baki,
yana kuma cizon haƙora, jikinsa kuma yă miƙe da ƙarfi. Na yi wa
almajiranka magana su fitar da shi, amma sun kāsa."
19 Yesu ya amsa musu ya ce, "Ku mutanen zamanin nan,
marasa bangaskiya, har zuwa yaushe zan zauna tare da ku? Har
zuwa yaushe kuma zan jimre da ku? Ku kawo mini yaron." 20 Sai
suka kawo masa yaron.
Da aljanin ya ga Yesu, nan da nan sai ya bugi yaron, jikinsa
yana rawa, ya fāɗi yana ta birgima, bakinsa kuma yana ta fid da
kumfa. 21 Sai Yesu ya tambayi baban yaron, "Tun yaushe wannan
abu ya same shi?"
Baban ya ce, "Tun yana ƙarami. 22 Yakan jefa shi a wuta da
cikin ruwa, don dai ya kashe shi. Amma in za ka iya yin wani
abu, ka ji tausayinmu ka taimake mu."
23 Yesu ya ce masa, "Don me kake tambaya ko zan iya? Ai,
dukan abu mai yiwuwa ne ga wanda yake ba da gaskiya."
24 Nan da nan sai baban yaron ya ɗaga murya ya ce, "Na ba
da gaskiya, ka taimake ni in ƙara gaskatawa!"
25 Da Yesu ya ga mutane suna ta zuwa da gudu, sai ya tsawata
wa aljanin ya ce masa, "Kai beben aljani, na umarce ka ka fita
daga cikinsa, kada ka sāke shiga cikinsa kuma."

**9.11**: Mal 3.23; Mat 11.14 **9.13**: Mat 17.13

26 Aljanin kuwa ya yi ihu, ya kuma jijjiga yaron sosai, sa'an nan ya fita. Yaron kuma ya kwanta kamar gawa, har ma yawancin mutane suka ce, "Ai, ya mutu." 27 Amma Yesu ya kama hannunsa ya ɗaga shi, ya kuwa tashi a tsaye.

28 Da Yesu ya shiga cikin gida, almajiransa suka tambaye shi a ɓoye, suka ce, "Don me mu muka kāsa fitar da aljanin?"

29 Yesu ya amsa, ya ce, "Ai, irin wannan aljanin ba ya fita sai da addu'a."

## Yesu Ya Sāke Yin Magana game da Mutuwarsa
*(Mat 17.22-23; Luk 9.43-45)*

30 Sai Yesu da almajiransa suka bar wurin, suka ci gaba da tafiya, suka wuce ta cikin Galili. Yesu bai so wani yǎ san inda
suke ba, 31 domin yana koya wa almajiransa cewa, "Za a ba da Ɗan Mutum ga hannun mutane, za su kuwa kashe shi. Bayan
kwana uku kuma zai tashi." 32 Amma ba su gane da abin da yake nufi ba, suna kuma jin tsoro su tambaye shi.

## Wa Ya Fi Girma?
*(Mat 18.1-5; Luk 9.46-48)*

33 Suka kai Kafarnahum. Da Yesu ya shiga gida sai ya tambayi almajiransa ya ce, "A kan me kuke gardama a hanya?"

34 Amma suka yi shiru, don a hanya sun yi gardama a kan ko
wane ne mafi girma a cikinsu. 35 Sai Yesu ya zauna, ya kira sha biyun nan, ya ce musu, "Duk wanda yake so yǎ zama na fari, dole ne yǎ zama na ƙarshe duka, yǎ zama bawan kowa kuma."
36 Ya ɗauki wani ƙaramin yaro ya sa shi yǎ tsaya a tsakiyarsu.
Sa'an nan ya ɗauke shi ya rungume shi, ya ce musu, 37 "Duk
wanda ya karɓi ƙaramin yaro kamar wannan saboda sunana, ni ne ya karɓa. Wanda ya karɓe ni kuma, ba ni ya karɓa ba, wanda ya aiko ni ne ya karɓa."

## Wanda Ba Ya Gāba da Mu, Namu Ne
*(Luk 9.49-50)*

38 Ana nan, sai Yohanna ya ce masa, "Malam, mun ga wani yana fitar da aljanu da sunanka, muka kuwa hana shi, domin shi ba ya cikinmu."

39 Amma Yesu ya ce, "Kada ku hana shi. Ai, ba wanda zai yi wani abin ban mamaki a cikin sunana yǎ kuma yi baƙar magana

---

**9.34:** Luk 22.24 **9.35:** Mat 20.26-27; 23.11; Mar 10.43-44; Luk 22.26
**9.37:** Mat 10.40; Luk 10.16; Yoh 13.20

a kaina nan da nan. 40 Ai, duk wanda ba ya gāba da mu, namu
ne. 41 Ina gaya muku gaskiya, duk wanda ya ba ku ruwan sha, ko
kwaf ɗaya, domin ku na Almasihu ne, gaskiya ina gaya muku,
ba zai rasa ladansa ba ko kaɗan.

### Abubuwa Masu Sa Tuntuɓe
*(Mat 18.6-9; Luk 17.1-2)*

42 "Zai zama abin tausayi ga wanda ya sa ɗaya daga cikin
waɗannan 'yan yara masu ba da gaskiya gare ni yă yi zunubi. Zai
fi masa kyau a ɗaura masa babban dutsen niƙa a wuya, a jefa shi
cikin teku. 43 Idan kuwa hannunka yana sa ka ka yi zunubi, sai ka
yanke shi mana! Ya fi kyau ka shiga rai na har abada da hannu
ɗaya, da ka bar dukan hannayenka ka shiga gidan wuta da hannu
biyu. Wutar kuma ba za a iya kashe ta ba.[ƙ] 45 Idan kuma ƙafarka
tana sa ka ka yi zunubi, sai ka yanke ta mana! Ya fi kyau ka shiga
rai na har abada da ƙafa ɗaya, da ka shiga gidan wuta da ƙafa biyu.[l]
47 Idan kuma idonka yana sa ka ka yi zunubi, sai ka cire shi. Ya fi
kyau ka shiga mulkin Allah da ido ɗaya, da a jefa ka gidan wuta
da ido biyu. 48 A wurin, tsutsotsin da suke cinsu ba sa mutuwa,
wutar kuma ba za a iya kashe ta ba.

49 "Za a tsarkake kowa da wuta, kamar yadda ake tsarkake
hadaya da gishiri.

50 "Gishiri abu ne mai kyau, amma idan gishiri ya rabu da
daɗinsa, da me za ku gyara shi? Sai ku kasance da gishiri a
cikinku, ku yi zaman lafiya da juna."

### Koyarwa a kan Kashen Aure
*(Mat 19.1-12; Luk 16.18)*

10 1 Daga nan Yesu ya bar wannan wuri, ya tafi yankin
Yahudiya, da kuma hayin Kogin Urdun. Mutane da yawa
kuma suka sāke haɗuwa a wurinsa, ya kuma koya musu kamar
yadda ya saba.

2 Sai waɗansu Farisiyawa suka zo wajensa don su gwada shi,
suka tambaye shi suka ce, "Bisa ga Dokarmu, daidai ne mutum
ya saki matarsa?"

3 Sai Yesu ya amsa ya ce, "Wane umarni ne Musa ya ba ku?"

---

**9.40:** Mat 12.30; Luk 11.23 **9.41:** Mat 10.42 **9.43:** Mat 5.30 **9.47:** Mat 5.29
**9.48:** Ish 66.24 **9.49:** L. Fir 2.13 **9.50:** Mat 5.13; Luk 14.34-35

[ƙ] **9.43** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya ta 44 haka "A wurin kuwa, tsutsotsin da suke cinsu ba sa mutuwa, wutar kuma ba za a iya kashe ta ba."

[l] **9.45** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya ta 46 haka "A wurin dai tsutsotsin da suke cinsu ba sa mutuwa, wutar kuma ba za a iya kashe ta ba."

4 Suka amsa masa suka ce, "Musa ya ba da izni mutum yă
rubuta takardar kashen aure, yă kuma sallami matarsa."
5 Yesu ya ce musu, "Don taurinkanku ne Musa ya rubuta
muku wannan umarnin. 6 Amma tun farkon halitta 'Allah ya yi
mutane namiji da ta mace.' 7 Don haka fa, mutum zai bar babansa
da mamarsa, yă manne wa matarsa, 8 su biyun kuma su zama
ɗaya. Har nan gaba ba za su zama mutum biyu ba, sai dai su
zama kamar mutum ɗaya. 9 Saboda haka, abin da Allah ya haɗa,
kada wani yă raba."
10 Da suka sāke komawa cikin gida, sai almajiransa suka yi
wa Yesu tambaya a kan wannan magana. 11 Sai ya ce musu, "Duk
mutumin da ya saki matarsa, ya auri wata, yana cin amanar ta
farkon da laifin zina ke nan. 12 In kuma mace ta saki mijinta ta
auri wani, ta yi zina ke nan."

**Yesu Ya Sa wa 'Yan Yara Albarka**
*(Mat 19.13-15; Luk 18.15-17)*

13 Mutane suka yi ta kawo wa Yesu 'yan yara domin ya sa
musu albarka, amma almajiransa suka tsawata wa mutanen. 14 Da
Yesu ya ga haka, sai ya ji haushi, ya ce musu, "Ku bar yara
ƙanana su zo wurina, kada ku hana su. Gama mulkin Allah na
irinsu ne. 15 Gaskiya ina gaya muku, duk wanda bai karɓi mulkin
Allah kamar yadda ƙaramin yaro yake yi ba, ba zai taɓa shiga
cikinsa ba." 16 Sai ya ɗauki yaran ya rungume su yana tattaɓa su,
yana sa musu albarka.

**Saurayi Mai Dukiya**
*(Mat 19.16-30; Luk 18.18-30)*

17 Da Yesu zai tashi yă bar wurin ke nan, sai ga wani mutum
ya zo da gudu, ya durƙusa a gabansa, ya tambaye shi ya ce,
"Malam mai kirki, me zan yi in sami rai na har abada?"
18 Sai Yesu ya ce masa, "Don me kake ce da ni mai kirki?
Ai, ba wani mai kirki sai Allah kaɗai. 19 Ka dai san abin da dokoki
suka ce, 'Kada ka yi kisankai. Kada ka yi zina. Kada ka yi sata.
Kada ka yi shaidar ƙarya. Kada ka cuci mutum. Ka ba da girma
ga babanka da mamarka.' "
20 Sai saurayin ya ce, "Malam, ai, duk na kiyaye waɗannan
tun ina yaro."

**10.4:** M. Sh 24.1-4; Mat 5.31 **10.6:** Far 1.27; 5.2 **10.7-8:** Far 2.24
**10.11-12:** Mat 5.32; 1 Kor 7.10-11 **10.15:** Mat 18.3
**10.19:** Fit 20.12-16; M. Sh 5.16-21

21 Yesu ya dube shi da duban ƙauna, ya ce masa, "Abu ɗaya
ne tak ka rasa. Ka je ka sayar da duk abin da kake da shi, ka ba
talakawa, za ka sami dukiya mai yawa a sama. Sa'an nan ka zo
ka bi ni." 22 Da jin wannan magana sai saurayin ya ɓata fuska,
ya tafi yana baƙin ciki, don shi mai arziki ne sosai.
23 Sai Yesu ya dubi almajiransa, ya ce musu, "Zai zama da
wuya sosai masu arziki su shiga mulkin Allah!" 24 Almajiran
kuwa suka yi mamakin wannan magana. Sai Yesu ya sāke ce
musu, "Ku 'ya'yana, zai zama da wuya sosai fa, mutum[m] yǎ shiga
mulkin Allah! 25 Zai fi wa raƙumi sauƙi yǎ bi ta ramin allura, da
mai arziki yǎ shiga mulkin Allah."
26 Da jin wannan, almajiran suka ƙara mamaki suna tambayar
juna cewa, "To, in haka ne, wa zai iya samun ceto?"
27 Yesu ya dube su ya ce, "A wurin mutane kam, ba zai yiwu
ba. Amma a wurin Allah zai yiwu. Domin kowane abu mai
yiwuwa ne a wurin Allah."
28 Sa'an nan Bitrus ya ta da magana ya ce, "Ga shi mu mun
bar dukan kome mun bi ka."
29 Yesu ya ce, gaskiya ina gaya muku, wanda ya bar gidansa,
ko 'yan'uwansa, ko mamarsa, ko babansa, ko 'ya'yansa, ko
gonakinsa, saboda ni da kuma bishara, 30 abin da zai samu a
zamanin nan ma, zai fi sau ɗari, na gidaje, da 'yan'uwa, da
iyaye, da 'ya'ya, da gonaki, amma tare da tsanani. Sa'an nan a
wurin zaman matattu, sai rai na har abada. 31 Mutane da yawa
da suke na farko, za su zama na ƙarshe. Na ƙarshe kuma, za su
zama na farko.

### Yesu Ya Sāke Yin Magana Game da Mutuwarsa
*(Mat 20.17-19, Luk 18.31-34)*

32 Suna haurawa zuwa Urushalima ke nan, Yesu yana a gaba,
almajiran kuma suna binsa suna mamaki. Waɗanda suke binsu a
baya kuma suna tsoro. Sai Yesu ya ja su sha biyun nan gefe ya
sāke faɗa musu abin da zai faru da shi. Ya ce, 33 "Ga shi za mu
je Urushalima. Za a ba da Ɗan Mutum a hannun manyan firistoci
da malaman dokoki. Za su yanke masa hukuncin kisa, su ba da
shi ga waɗanda ba Yahudawa ba. 34 Za su yi masa ba'a, su tofa
masa miyau, su yi masa bulala, su kashe shi. Bayan kwana uku
zai tashi da rai."

**10.31**: Mat 20.16; Luk 13.30
[m] **10.24 mutum**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā sun ƙara, "mai arziki" ko kuwa "wanda ya dogara ga arziki."

**Yakubu da Yohanna Sun Yi Roƙo**
*(Mat 20.20-28)*

35 Ana nan, sai 'ya'yan Zabadi, Yakubu da Yohanna, suka zo wurin Yesu, suka ce, "Malam, muna so mu roƙe ka wani abu."

36 Sai ya ce, "Me kuke so in yi muku?"

37 Suka ce, "Muna roƙonka a ranar da za ka shiga ɗaukakar mulkinka, ɗayanmu yă zauna a hannun damarka, ɗayan kuma yă zauna a hannun hagunka."

38 Amma Yesu ya ce musu, "Ba ku san abin da kuke roƙo ba. Za ku iya sha daga kwaf nan na wahala da zan sha? Ko kuwa za ku iya a yi muku baftisma da baftisma da za a yi mini?"

39 Suka amsa suka ce, "I, za mu iya."

Yesu ya ce musu, "I, za ku sha kwaf da zan sha, za a yi muku
baftisma kuma da baftismar da za a yi mini. 40 Amma zama a
damana, ko a haguna, ba ni nake da ikon bayarwa ba. Waɗannan
wurare na waɗanda aka riga aka shirya musu ne."

41 Da sauran almajiran nan goma suka ji wannan, sai suka fara
jin haushin Yakubu da Yohanna. 42 Yesu ya kira su ya ce musu,
"Kun sani, a cikin waɗanda ba Yahudawa ba, waɗanda aka san su
da mulki, sukan nuna wa mutanensu iko, manyansu ma suna nuna
wa mutanensu iko. 43 Amma ba haka zai zama a tsakaninku ba. A
maimakon haka, duk wanda yake so yă zama babba a cikinku, dole
ne yă bauta wa sauran. 44 Kuma duk wanda yake so yă zama
shugaba a cikinku, lallai ne yă zama bawan kowa. 45 Gama Ɗan
Mutum ya zo ba domin a yi masa bauta ba, amma domin yă yi
bauta, yă kuma ba da ransa domin ceton mutane da yawa."

**Makaho Ya Sami Ganin Gari**
*(Mat 20.29-34; Luk 18.35-43)*

46 Sai suka kai Jeriko. Yana fita daga Jeriko ke nan, da shi,
da almajiransa, da mutane da yawa, sai ga wani makaho yana
zaune a gefen hanya yana bara. Sunansa kuwa Bartimawus ne,
wato, ɗan Timawus. 47 Da ya ji cewa Yesu Banazare ne yake
wucewa, ya fara ɗaga murya yana cewa, "Ya Yesu Ɗan
Dawuda,[n] ka ji tausayina!"

**10.38:** Luk 12.50 **10.42-43**: Luk 22.25-26
**10.43-44**: Mat 23.11; Mar 9.35; Luk 22.26
[n] **10.47 Ɗan Dawuda:** Yahudawa sun gaskata cewa Almasihu zai fita daga zuciyar sarki Dawuda.

48 Waɗansu da yawa suka kwaɓe shi, cewa yă yi shiru. Amma
sai ya ƙara ɗaga murya sosai yana cewa, "Ya Ɗan Dawuda, ka
ji tausayina!"
49 Sai Yesu ya tsaya ya ce, "Ku kira mini shi."
Sai suka kirawo makahon, suka ce masa, "Ka yi murna! Tashi,
yana kiranka."
50 Sai ya yar da mayafinsa, ya yi wuf! Ya tashi ya tafi wurin
Yesu.
51 Yesu ya tambaye shi ya ce, "Me kake so in yi maka?"
Sai makahon ya amsa ya ce, "Maigida, ina so in sami ganin
gari."
52 Sai Yesu ya ce masa, "Tafi, bangaskiyarka ta warkar da kai."
Nan da nan ya sami ganin gari, ya bi Yesu, suka tafi.

### Yesu Ya Shiga Urushalima
*(Mat 21.1-11; Luk 19.28-40; Yoh 12.12-19)*

11 [1] Da suka zo kusa da Urushalima, wato, a Betafaji da
Betani, wajen Dutsen Itatuwan Zaitun, sai Yesu ya aiki
almajiransa biyu, [2] ya ce musu, "Ku je ƙauyen can na gabanku.
Da shigarku za ku ga wani ɗan jaki a ɗaure, wanda ba a taɓa
hawa ba. Ku kunce shi ku kawo. [3] Idan wani ya tambaye ku, 'Don
me kuke haka?' Sai ku ce masa, 'Ubangiji ne yake bukatarsa, zai
kuma mai da shi nan da nan.' "
4 Sai suka tafi, suka ga ɗan jakin a ɗaure a ƙofar gida a bakin
hanya. Suna kuncewa ke nan, [5] sai waɗanda suke tsaye a wurin
suka ce musu, "Yaya? Don me kuke kunce jakin nan?"
6 Suka ba da amsa daidai yadda Yesu ya faɗa musu, sai
mutanen suka bar su su tafi da jakin. [7] Da suka kawo wa Yesu
jakin, suka shimfiɗa rigunansu a kai, sai Yesu ya hau ya zauna.
[8] Sai mutane da yawa suka shimfiɗa rigunansu a kan hanya,
waɗansu kuma suka baza ganyen da suka sare daga gonaki.
[9] Waɗanda suke gabansa da waɗanda suke bayansa suka yi ta
kururuwa suna cewa,

"Yabo ya tabbata ga Allah!
Albarka ta tabbata ga mai zuwa
a cikin sunan Ubangiji!
[10] Albarka ta tabbata ga mulkin nan
mai zuwa na babanmu Dawuda.
Yabo ya tabbata ga Allah."

---

**11.9**: Zab 118.25-26 **11.10**: 2 Sam 7.11-14

11 Da Yesu ya shiga Urushalima, ya tafi haikali ya shiga ya
dudduba dukan kome. Da yake rana ta faɗi ko, sai ya fita ya koma
Betani tare da almajiransa.

### Yesu Ya La'anta Itacen Ɓaure
*(Mat 21.18-19)*

12 Washegari da suka tashi daga Betani, sai Yesu ya ji yunwa.
13 Da ya hangi wani itacen ɓaure mai ganye, sai ya je yă ga ko
zai sami 'ya'ya. Amma da ya kai wurin, bai ga kome ba sai ganye
kawai, don ba lokacin 'ya'yan ɓaure ba ne. 14 Sai ya ce wa ɓauren,
"Kada kowa yă ƙara cin 'ya'yanka har abada!" Almajiransa kuwa
suka ji abin da ya faɗa.

### Yesu Ya Tsabtace Haikali
*(Mat 21.12-17; Luk 19.45-48; Yoh 2.13-22)*

15 Da shigarsu Urushalima, Yesu ya shiga haikali ya fara korar
masu saye da sayarwa daga ciki. Ya kuma tutture teburorin masu
canjin kuɗi da kujerun masu sayar da tattabaru. 16 Ya kuma hana
kowa yă ɗauki wani abu yă wuce ta filin haikalin. 17 Sai ya koya
wa mutane ya ce, "A rubuce yake cewa, 'Za a ce da gidana gidan
addu'a na dukan al'ummai.' Ga shi kun mai da shi 'wurin ɓuyan
'yan fashi.' "
18 Manyan firistoci da malaman dokoki suka ji wannan
magana, suka fara neman hanyar da za su kashe shi, gama suna
jin tsoronsa, domin dukan taron suna mamakin koyarwarsa.
19 Da yamma kuwa, Yesu da almajiransa suka fita daga cikin
birnin.

### Ɓauren da Yesu Ya La'anta Ya Bushe
*(Mat 21.20-22)*

20 Da safe suna wucewa, sai suka ga itacen ɓauren nan ya
bushe tun daga saiwarsa. 21 Bitrus ya tuna, sai ya ce wa Yesu,
"Malam, duba! Ɓauren nan da ka la'anta ya bushe!"
22 Yesu ya amsa ya ce, "Ku gaskata da Allah! 23 Gaskiya
ina gaya muku, idan mutum ya gaskata da Allah, zai iya faɗa
wa dutsen nan yă tashi yă jefa kansa cikin teku. In bai yi shakka
a zuciyarsa a kan abin da ya faɗa ba, za a yi masa. 24 Don haka
ina dai gaya muku, kome kuka roƙa da addu'a, ku gaskata cewa
kun riga kun samu, zai kuwa zama naku. 25 Kuma a kowane
lokacin da kuke tsayawa kuna addu'a, in akwai wanda kuke jin

**11.17**: Ish 56.7; Irm 7.11 **11.23**: Mat 17.20; 1 Cor 13.2

haushinsa, ku yafe masa, domin Ubanku wanda yake cikin sama
shi ma yă yafe muku laifofinku."[o]

## Ana Shakkar Iznin Yesu
*(Mat 21.23-27; Luk 20.1-8)*

27 Suka sāke shiga Urushalima. Yesu yana zagawa ke nan cikin
haikalin, sai manyan firistoci, da malaman dokoki da shugabannin
jama'a suka zo wurinsa. 28 Suka ce masa, "Da wane izni kake yin
waɗannan abubuwa? Kuma wa ya ba ka iznin yin wannan?"
29 Yesu ya amsa ya ce, "Zan yi muku wata tambaya. Ku ba
ni amsa, ni kuwa zan gaya muku ko da wane izni nake yin
abubuwan nan. 30 Ku faɗa mini, iznin da Yohanna ya yi baftisma
da shi, Allah ne ya ba shi, ko kuwa mutum?"
31 Sai suka fara gardama a tsakaninsu, suka ce, "Idan muka
ce, 'Daga wurin Allah ne,' zai ce mana, 'To, don me ba ku gaskata
shi ba?' 32 Amma za mu iya cewa daga wurin mutum ne kuwa?"
(Suna jin tsoron abin da mutane za su yi musu, domin dukan
mutane sun ɗauka cewa Yohanna annabi ne.) 33 Sai suka amsa
wa Yesu suka ce, "Ba mu sani ba."
Yesu ya ce musu, "Ni ma, ba zan faɗa muku ko da wane izni
nake yin abubuwan nan ba."

## Misali a Kan Masu Noma da Suka Karɓi Hayar Gonar Inabi
*(Mat 21.33-46; Luk 20.9-19)*

12 1 Yesu ya ci gaba da magana yana ba su misalai. Ya ce,
"Wani mutum ya yi gonar inabi, ya kewaye ta da
katanga, ya haƙa ramin matsin 'ya'yan inabin, ya kuma gina
wata rumfa mai tsayi don yin gadi. Ya ba waɗansu manoma
hayar gonar, sa'an nan ya tafi wata ƙasa. 2 Da lokacin girbin
inabin ya yi, sai ya aiki wani bawansa wurin waɗanda suka
karɓi hayar gonar yă karɓo masa waɗansu 'ya'yan inabi daga
gonar. 3 Amma 'yan hayar suka kama shi, suka yi masa dūka,
suka sallame shi hannu wofi. 4 Sai ya sāke aika musu wani
bawa. Suka bugi wannan mutum a kai, suka yi masa wulaƙanci.
5 Ya sāke aiken wani, wannan kuwa manoman suka kashe shi.
Ya aika waɗansu kuma da yawa; manoman suka dūke waɗansu,
suka kashe waɗansu. 6 Har yanzu dai yana da sauran mutum

**11.25-26**: Mat 6.14-15 **12.1**: Ish 5.1-2

[o] 11.25 Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya ta 26 haka "Amma in ba kwa yafewa, haka Ubanku da yake cikin sama ma ba zai yafe muku laifofinku ba."

ɗaya, wato ɗansa, wanda yake ƙauna. A ƙarshe ya aike shi
wurinsu, yana cewa, 'Ai, za su ba ɗana girma.' 7 Amma 'yan
hayan nan suka ce wa juna, 'Yawwa! Ga wanda zai ci gādon
gonar. Ku zo mu kashe shi, don gādonsa yǎ zama namu.' 8 Sai
suka kama shi, suka kashe shi, suka jefar da gawar a bayan
katangar gonar."

9 Yesu ya tambaye su, ya ce, "To, me mai gonan nan zai yi?
Ai, zai zo yǎ halaka 'yan hayan nan, yǎ ba da gonar ga waɗansu.
10 Ashe, ba ku taɓa karanta wannan rubutaccen maganar Allah
ba? Don a rubuce yake cewa,

'Dutsen da masu gini suka ƙi,
Shi ne ya zama dutsen da ya fi amfani duka a cikin ginin.
11 Wannan yin Ubangiji ne,
abin mamaki ne kuwa a idanunmu.' "

12 Sai shugabannin Yahudawa suka nemi hanyar da za su
kama shi, don sun gane a kansu ne ya yi misalin. Amma suka ji
tsoron jama'a. Don haka suka bar shi, suka tafi.

### Tambaya game da Biyan Haraji ga Kaisar
*(Mat 22.15-22; Luk 20.20-26)*

13 Ana nan, sai aka aika waɗansu Farisiyawa da mutanen
Hirudus, domin su sa wa Yesu tarko a cikin maganar da zai
faɗa. 14 Da suka iso, suka ce masa, "Malam, mun sani kai mai
gaskiya ne. Mutane duk ɗaya ne a gare ka, gama ba ka kula da
darajar wani fiye da wani ba. Kuma kana koyar da hanyar Allah
a cikin gaskiya. Kana gani daidai ne mu biya wa Kaisar wato,
babban sarkin Roma haraji, ko a'a? 15 Mu biya, ko kada mu
biya?" Amma Yesu ya gane munafuncinsu, ya ce musu, "Me
ya sa kuke sa mini tarko? Ku kawo mini kuɗin da ake biyan
haraji da shi."

16 Sai suka kawo masa, sai ya ce musu, "Hoton nan da sunan
nan na wane ne?"

Suka ce masa, "Na Kaisar ne."

17 Sai Yesu ya ce musu, "To, ku ba Kaisar abin da yake na
Kaisar; ku kuma ba Allah abin da yake na Allah." Sai suka yi
mamakinsa ƙwarai.

12.10-11: Zab 118.22-23

**Tambaya a kan Tashin Matattu**
*(Mat 22.23-33; Luk 20.27-40)*

18 Waɗansu Sadukiyawa suka zo wurin Yesu. Su ne suke
cewa, wai ba tashin matattu. Suka tambaye shi suka ce,
19 “Malam, Musa ya rubuta mana cewa idan ɗan'uwan mutum
ya mutu, ya bar matarsa ba ɗa, dole ne mutumin yă auri matar,
yă haifa wa ɗan'uwansa 'ya'ya. 20 To, akwai waɗansu 'yan'uwa
maza guda bakwai. Na farkon ya yi aure, ya mutu bai bar ɗa
ba. 21 Na biyun kuma ya aure ta, shi ma ya mutu, ba ɗa. Na
ukun ma haka. 22 Haka dai duka bakwai ɗin, ba wanda ya bar
ɗa. A ƙarshe kuma ita matar ta mutu. 23 To, a tashin matattu za
ta zama matar wane ne a cikinsu? Gama duk bakwai ɗin sun
aure ta.”

24 Sai Yesu ya amsa, ya ce musu, “Ai, tunaninku ba daidai
ba ne don ba ku san Rubutattun Maganar Allah ba, ba ku kuma
san ikon Allah ba. 25 Lokacin da matattu za su tashi, maza ba
za su yi aure ba, mata kuma ba za a ba da su ga aure ba, amma
za su zama kamar mala'ikun da suke cikin sama ne. 26 Game
da tashin matattu kuwa, ashe, ba ku taɓa karanta wannan a
littafin Musa ba, don an rubuta cikin labarin ɗanyen itace da
ya kama wuta, cewa, ‘Ni ne Allah na Ibrahim, da na Ishaku,
da kuma na Yakubu?’ 27 Shi ba Allah na matattu ba ne, amma
na masu rai. Kun yi babban kuskure.”

**Doka Mafi Girma**
*(Mat 22.34-40; Luk 10.25-28)*

28 Wani malamin dokoki ya zo ya ji suna mahawara da juna.
Da ya lura cewa Yesu ya ba su amsa mai kyau, sai ya tambaye
shi ya ce, “Wace doka ce mafi girma duka?”

29 Yesu ya amsa, ya ce, “Mafi girma ita ce, ‘Ku ji ni, ya
Isra'ila, Ubangiji Allahnmu, Ubangiji ɗaya ne. 30 Sai ka ƙaunaci
Ubangiji Allahnka da dukkan zuciyarka, da dukkan ranka, da
dukkan hankalinka, da kuma dukkan ƙarfinka.’ 31 Mai biye da
ita ita ce, ‘Ka ƙaunaci abokin zamanka kamar yadda kake
ƙaunar kanka.’ Ba wata doka da ta fi waɗannan girma.”

32 Sai malamin dokokin ya ce wa Yesu, “Daidai ne ka faɗa
malam, Ubangiji ɗaya ne, ba kuwa wani sai shi. 33 A ƙaunace shi
kuma da dukkan zuciya, da dukkan tunani, da dukkan ƙarfi, ka

**12.18**: A. M. 23.8 **12.19**: M. Sh 25.5 **12.26**: Fit 3.6 **12.29-30**: M. Sh 6.4-5
**12.31**: L. Fir 19.18 **12.32**: M. Sh 4.35

kuma ƙaunaci abokin zamanka kamar kanka, ai, ya fi dukkan
hadayar ƙone-ƙone da yanke-yanke girma."
34 Da Yesu ya ga yadda ya yi masa magana da hikima, sai
ya ce masa, "Kana kusa da mulkin Allah fa." Bayan wannan
kuma ba wanda ya yi ƙarfin hali yă ƙara tambayarsa wani abu.

**Tambaya a kan Almasihu**
*(Mat 22.41-46; Luk 20.41-44)*

35 Sa'ad da Yesu yake koyarwa a haikali sai ya yi tambaya
ya ce, "Yaya malaman dokoki suke cewa Almasihu ɗan Dawuda
ne? 36 Dawuda da kansa, ta ikon Ruhu Mai Tsarki ya ce,
'Ubangiji ya ce wa Ubangijina,
zauna a damana,
Sai na sa ka a kan abokan gābanka.'
37 Dawuda da kansa ya ce da Almasihu 'Ubangiji'. To, yaya
Almasihu zai zama ɗa a wurin Dawuda?"

**Yesu Ya Tona Asirin Malaman Dokoki**
*(Mat 23.1-36; Luk 11.37-54, 20.45-47)*

Da jin irin wannan magana a bakin Yesu, jama'a suka ji daɗi.
38 A cikin koyarwarsa, Yesu ya ce, "Ku yi hankali da malaman
dokoki, su masu son sa manyan riguna suna yawo. Suna so a
gaishe su a kasuwa. 39 Suna so kuma a ba su wuraren zama masu
daraja a majami'u, da wuraren zama masu kyau a wurin biki. 40 Su
ne masu cin kayan matan da mazansu suka mutu. Sa'an nan su yi
doguwar addu'a don a gan su. Ai, su za a yi musu hukunci mafi
tsanani."

**Baikon Macen da Mijinta Ya Mutu**
*(Luk 21.1-4)*

41 Yesu yana zaune a haikali wurin da ake zuba baiko, yana
duban yadda jama'a suke zuba kuɗinsu a akwatin baiko.
Waɗansu masu arziki da yawa suna zuba kuɗi mai yawa. 42 Sai
ga wata matalauciya wadda mijinta ya mutu, ta zo ta zuba 'yan
tagulla biyu, da ba su kai kobo ba. 43 Sai Yesu ya kira
almajiransa, ya ce musu, "Gaskiya, ina gaya muku, abin da
matalauciyan nan wadda mijinta ya mutu, ta zuba cikin akwatin,
ya fi na sauransu duka. 44 Dukansu sun bayar daga yawan abin
da suke da shi ne, amma ita kuwa daga cikin talaucinta ta ba
da dukan kome, har ma dukan abin da take dogara da shi."

**12.33:** Hos 6.6 **12.28-34:** Luk 10.25-28 **12.36:** Zab 110.1

## Yesu Ya Faɗa Irin Rushewar da Za Ta Sami Haikali

*(Mat 24.1-2; Luk 21.5-6)*

13 1 Yesu yana fitowa ke nan daga haikali, sai ɗaya daga cikin
almajiransa ya ce masa, "Malam, dubi manyan duwatsun
nan, da gine-ginen nan masu ban mamaki!"



*Hoton haikali a lokacin Yesu (13.1-2)*

2 Sai Yesu ya ce masa, "Ka ga dukan waɗannan manyan
gine-gine? Za a rushe su duka. Ba za a bar ko dutse ɗaya a kan
ɗan'uwansa ba."

## Farkon Wahaloli

*(Mat 24.3-14, 21.7-19)*

3 Yesu yana zaune a kan Dutsen Itatuwan Zaitun wanda yake
fuskantar haikalin, sai Bitrus, da Yohanna, da Andarawus suka
tambaye shi a ɓoye, suka ce, 4 "Ka gaya mana, yaushe ne za a yi
waɗannan abubuwa? Wace alama ce za a gani a lokacin da suke
shirin faruwa?"
5 Sai Yesu ya ce musu, "Ku lura fa, kada wani yă ruɗe ku.
6 Mutane da yawa za su zo a cikin sunana, suna cewa su ne ni, har
su ruɗi mutane da yawa. 7 Idan kuma kuka ji labarin yaƙe-yaƙe da
jita-jitarsu, kada hankalinku yă tashi. Dole ne wannan yă faru, amma
ƙarshen bai zo ba tukuna. 8 Al'umma za ta tasar wa al'umma, mulki
yă tasar wa mulki. Za a yi ta girgizar ƙasa a wurare dabam-dabam,
za a kuma yi yunwa. Amma duk waɗannan ba ainihin azabar ba
ne. Masomin azaba ne kawai.

9 “Sai ku kula da kanku, don za su kai ku kotu a kuma yi
muku dūka a majami’u. Za a kai ku gaban shugabanni da
sarakuna saboda sunana, domin ku shaida Labari Mai Daɗi a
gabansu. 10 Amma kafin ƙarshen yǎ zo, dole ne a yi wa dukan
al’ummai bishara tukuna. 11 Duk lokacin da suka kama ku suka
kai ku kotu, kada ku damu a kan abin da za ku faɗa. Ku dai
faɗa duk abin da ya zo muku a wannan lokaci, domin ba ku ne
kuke magana ba, Ruhu Mai Tsarki ne. 12 Ɗan’uwa zai ba da
ɗan’uwansa a kashe shi, baba kuma yǎ ba da ɗansa. ’Ya’ya
kuma za su tayar wa iyayensu har su sa a kashe su. 13 Kowa
zai ƙi ku saboda sunana. Amma duk wanda ya jimre har zuwa
ƙarshe, zai tsira.

**Muguwar Wahala**
*(Mat 24.15-28; Luk 21.20-24)*

14 “Za ku ga mummunar aiki mai ban ƙyama da yake kawo
rushewa yana tsaye a wurin da bai kamata ba (bari mai karatu fa
yǎ gane). To, sai waɗanda suke cikin Yahudiya su gudu zuwa
cikin duwatsu. 15 Wanda yake kan rufin ɗaki kuma kada yǎ sauko
yǎ shiga cikin gida wai zai ɗauki wani abu.



*Hoton Kan Rufin Daki (13.15)*

16 Wanda yake a gona kuma kada yǎ koma wai zai ɗauki
mayafinsa. 17 Kaiton mata masu ciki da masu goyo a wannan

---

**13.9-11:** Mat 10.17-20; Luk 12.11-12 **13.13:** Mat 10.22
**13.14:** Dan 9.27; 11.31; 12.11 **13.15-16:** Luk 17.31

lokaci! 18 Ku yi addu'a kada abubuwan nan su faru a lokacin
sanyi. 19 A lokacin nan za a yi wata wahala mai zafi sosai wadda
ba a taɓa yi ba tun farkon lokacin da Allah ya halicci duniya, har
zuwa yanzu. Ba kuwa za a ƙara yin irinta ba har abada. 20 Da ba
don Ubangiji ya rage kwanakin nan ba, da ba ɗan Adam da zai
tsira. Amma saboda tausayin waɗanda ya zaɓa, sai ya rage tsawon
kwanakin.

21 "A lokacin nan duk wanda ya ce muku, 'Duba, ga Almasihu
nan!' ko, 'Duba, ga shi can!' kada ku yarda. 22 Almasihan ƙarya
da annabawan ƙarya za su fiffito, za su nuna alamu da abubuwan
ban mamaki, don su ruɗi mutane har ma da waɗanda aka zaɓa,
idan zai yiwu. 23 Saboda haka, ku lura! Na gaya muku dukan
kome tun da wuri.

### Dawowar Ɗan Mutum
*(Mat 24.29-31; Luk 21.25-28)*

24 "Amma a lokacin nan, wato, bayan wahalan nan mai zuwa,
za a sa rana ta yi duhu. Wata kuma ba zai yi haske ba. 25 Taurari
za su riƙa fāɗuwa daga sararin sama. Za a kuma girgiza manyan
abubuwan da suke sararin sama.[s] 26 Sa'an nan za a ga Ɗan Mutum
yana zuwa a cikin girgije da iko mai girma da ɗaukaka. 27 Sa'an
nan zai aiko mala'ikunsa su tattaro waɗanda ya zaɓa daga gabas,
da yamma, da kudu, da arewa; wato daga wannan bangon duniya
zuwa wancan.

### Koyarwa a kan Itacen Ɓaure
*(Mat 24.32-35)*

28 "Ku koyi wani abu daga itacen ɓaure. Idan rassansa sun
fara sākewa, suna fitar da sabon ganye, kun san damina ta yi kusa
ke nan. 29 Haka kuma idan kuka ga waɗannan abubuwa suna
faruwa, ku san lokaci ya yi kusa, yana dab da bakin ƙofa.
30 Gaskiya ina gaya muku, mutanen zamanin nan ba za su mutu
ba, sai duk abubuwan nan sun faru. 31 Sama da ƙasa za su ƙare,
amma maganata ba za ta ƙare ba ko kaɗan.

---

**13.19**: Dan 12.1; A. M. 7.14
**13.24**: Ish 13.10; Ez 32.7; Jow 2.10; 3.4; 4.15; A. M. 6.12
**13.25**: Ish 34.4; Jow 2.10; A. M. 6.13 **13.26**: Dan 7.13; A. M. 1.7

[s] **13.25 manyan abubuwa da suke sararin sama:** A zamanin dā, mutane sun ɗauka cewa taurarin sama suna da iko a kan abin da yake faruwa a ƙasa. (Dubi Ish 13.10, 34.4).

**Ba Wanda Ya San Ranar Zuwan Almasihu**
*(Mat 24.36-44; Luk 17.26-30,34-36)*

32 "Amma ba wanda ya san ranar, ko a ƙarfe nawa ne da
wannan zai faru, ko mala'ikun da suke sama, ko Ɗan, sai dai
Uban kaɗai. 33 Ku lura, ku zauna da shiri,[t] domin ba ku san lokaci,
ko a ƙarfe nawa ne wannan zai faru ba. 34 Kamar mutum ne mai
tafiya, in ya tashi, yakan ba da gidan a hannun yaransa,
kowannensu da aikin da zai yi. Sa'an nan yǎ faɗa wa mai gadi
yǎ zauna a shirye. 35 Saboda haka, ku zauna da shiri, don ba ku
san lokacin da maigidan zai dawo ba. Gama zai iya dawowa ko
da yamma, ko da tsakar dare, ko da carar zakara, ko kuwa da
safe. 36 Kada yǎ zo ba labari, yǎ same ku kuna barci. 37 Abin da
nake gaya muku, ina gaya wa kowa ne, ku zauna da shiri!"

**Shugabanni Sun Yi Shawara Su Kashe Yesu**
*(Mat 26.1-5; Luk 22.1-2; Yoh 11.45-53)*

14 1 Sauran kwana biyu a yi Bikin Ketarewa da Bikin
Burodi Marar Yisti,[u] sai manyan Firistoci da malaman
dokoki suka nemi hanya su kama Yesu a ɓoye, su kashe shi.
2 Amma suna cewa, "Ba dai a lokacin biki ba, don kada mutane
su ta da rikici."

**An Shafa wa Yesu Man Kamshi a Betani**
*(Mat 26.6-13; Yoh 12.1-8)*

3 Yesu yana Betani a gidan wani mutum wanda ake ce da shi
Siman Maikuturta. Yana cin abinci ke nan, sai ga wata mace ta
zo da wata 'yar kwalabar da aka gina da dutsen alabasita cike da
man ƙamshi mai tsada sosai wanda aka yi da nardi zalla. Sai ta
fashe kwalabar ta zuba man a kan Yesu. 4 Waɗansu kuwa da suke
wurin suka ji haushi, suka ce wa juna, "Yaya aka ɓata wannan
mai haka? 5 Da an sayar da shi kuwa, da an sami yawan kuɗin
da ake biyan lebura yini ɗari uku a ba talakawa, ai, da ya fi!"
Sai suka tsawata wa matar sosai.
6 Amma Yesu ya ce, "Ku bar ta mana. Don me kuke damunta?
Ai, abu mai kyau ne ta yi mini. 7 Talakawa suna tare da ku kullum.
Ko yaushe kuke so, kwa iya yi musu alheri, amma ba kullum ne
nake tare da ku ba. 8 Ta yi iyakacin ƙoƙarinta. Ta shafa jikina da

---

**13.32**: Mat 24.36 **13.34**: Luk 12.36-38 **14.1**: Fit 12.1-27 **14.3**: Luk 7.37-38
**14.7**: M. Sh 15.11

[t] **13.33 da shiri**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā sun ƙara "Kuna addu'a" a nan.

[u] **14.1 Bikin Ketarewa**: Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

mai don shirin jana'izata. 9 Gaskiya ina gaya muku, duk inda za
a yi bisharan nan a duniya duka, za a riƙa faɗin abin da macen
nan ta yi don tunawa da ita."

### Yahuda Ya Yarda Yă Ba da Yesu

*(Mat 26.14-16; Luk 22.3-6)*

10 Ana nan, sai Yahuda Iskariyoti ɗaya daga cikin almajirai
sha biyun nan, ya je wurin manyan firistoci don yă bashe Yesu
a gare su. 11 Da suka ji haka suka yi murna sosai, har suka yi
alkawari za su ba shi kuɗi. Yahuda kuwa ya fara neman hanya
yă bashe shi.

### Yesu Ya Ci Abincin Bikin Ketarewa Tare da Almajiransa

*(Mat 26.17-25; Luk 22.7-14,21-23; Yoh 13.21-30)*

12 A ranar farko ta Bikin Burodi Marar Yisti, wato ran da
akan yanka ɗan rago na Bikin Ketarewa, sai almajiran Yesu suka
tambaye shi suka ce, "Ina kake so mu je mu shirya maka cin
Bikin Ketarewa?"

13 Sai ya aika almajiransa guda biyu, ya ce musu, "Ku shiga
gari. Can za ku gamu da wani mutum yana ɗauke da tulun ruwa.
Ku bi shi. 14 Duk gidan da ya shiga, ku ce wa maigidan, 'Malam
yana tambaya cewa ina ɗakin da zai ci Bikin Ketarewa da
almajiransa?' 15 Shi kuwa zai nuna muku wani babban ɗakin sama
wanda aka gama gyararsa don bikin. A wurin za ku shirya mana
abinci."

16 Sai almajiran suka tashi, suka shiga cikin gari, suka kuwa
samu abubuwa kamar yadda Yesu ya faɗa musu. Sai suka shirya
abincin Bikin Ketarewa.

17 Da yamma ta yi, Yesu da almajiransa sha biyun nan suka
zo gidan. 18 Suna cin abinci ke nan, sai Yesu ya ce, "Gaskiya ina
gaya muku, ɗaya daga cikinku zai bashe ni, wanda yanzu yake
cin abinci tare da ni."

19 Sai almajiran suka fara baƙin ciki, suna ce masa da
ɗaya-ɗaya, "Ko ni ne?"

20 Yesu ya amsa, ya ce, "Ɗaya daga cikinku sha biyun nan
ne dai, wanda muke ci daga ƙwarya ɗaya. 21 Ɗan Mutum zai
mutu, kamar yadda yake a rubuce game da shi. Amma kaiton
wanda zai ba da Ɗan mutum! Zai fiye wa mutumin nan da ma
ba a haife shi ba."

---

14.18: Zab 41.9

### Jibin Ubangiji
*(Mat 26.26-30; Luk 22.14-23; I Kor 11.23-25)*

22 Suna cikin cin abinci, sai Yesu ya ɗauki burodi, ya yi godiya ga Allah, ya kakkarya, ya ba almajiransa, ya ce, "Ku karɓa, wannan jikina ne."

23 Bayan wannan kuma, ya ɗauki kwaf na ruwan inabi ya yi
godiya ga Allah, ya ba su. Dukansu kuwa suka sha daga ciki.
24 Sa'an nan ya ce musu, "Wannan jinina ne. Jini na cikar
alkawari. Za a zubar da shi saboda mutane da yawa. 25 Ina gaya
muku gaskiya, ba zan ƙara shan ruwan inabin nan ba, sai dai a
ranar da zan sha wani sabon a mulkin Allah."

26 Bayan da suka rera waƙa, sai suka fita suka tafi Dutsen Itatuwan Zaitun.

### Bitrus Zai Yi Mūsun Sanin Yesu
*(Mat 26.31-35; Luk 22.31-34; Yoh 13.36-38)*

27 Yesu ya ce wa almajiransa, "Dukanku za ku gudu ku bar ni, kamar yadda aka rubuta cewa,

'Zan bugi makiyayin,
tumakin kuma za su gudu.'

28 Amma bayan da na tashi daga matattu, zan riga ku zuwa Galili."

29 Sai Bitrus ya ce masa, "Ko dukansu sun gudu sun bar ka, ni kam, ba zan bar ka ba."

30 Yesu ya ce masa, "Gaskiya ina gaya maka, yau, a cikin daren nan, kafin zakara yă yi cara sau biyu, za ka yi mūsun sanina sau uku."

31 Amma Bitrus ya yi ta maimaitawa da ƙarfi yana cewa, "Ko da za a kashe ni tare da kai, ba zan yi mūsun saninka ba sam."

Dukan sauran almajiransa ma suka faɗa haka.

### Yesu Ya Yi Addu'a a Getsemani
*(Mat 26.36-46; Luk 22.39-46)*

32 Suka tafi wani wurin da ake ce da shi Getsemani, wato
wurin matsin 'ya'yan zaitun sai Yesu ya ce wa almajiransa, "Ku
zauna a nan. Zan je in yi addu'a." 33 Sai ya ɗauki Bitrus, da
Yakubu, da Yohanna tare da shi. Ana nan, sai ya fara damuwa
ƙwarai, har jikinsa ya yi sanyi. 34 Sai ya ce musu, "Baƙin ciki da
yake a raina zai iya kashe ni. Ku zauna a nan, ku yi tsaro."

---

**14.24**: Fit 24.8; Irm 31.31-34 **14.27**: Zak 13.7 **14.28**: Mat 28.16

35 Da ya je gaba kaɗan, sai ya fāɗi a ƙasa, ya yi addu'a ya
ce, idan ya yiwu, a ɗauke masa wannan lokacin wahala. 36 Ya ce,
"Abba,[w] Uba, kowane abu mai yiwuwa ne a gare ka. Ka ɗauke
mini wannan kwaf na wahala. Duk da haka dai, ka yi abin da
kake so, ba abin da ni nake so ba."
37 Bayan wannan, sai ya dawo ya sami almajiran nan uku suna
barci. Sai ya ce wa Bitrus, "Bitrus, kana barci ne? Ashe, ba za
ka iya tsaro ko da awa ɗaya ba? 38 Ku yi tsaro kuna kuma addu'a
don kada ku fāɗi cikin jaraba. Lallai ruhu ya ɗauka, amma jikin
ba ƙarfi."
39 Sai ya sāke komawa, ya yi addu'a, yana maimaita maganar
dā. 40 Sa'an nan ya sāke dawowa, ya same su suna barci don
idanunsu sun cika da barci sosai. Suka kuma rasa abin da za su
faɗa masa.
41 Sai ya je ya dawo, na uku ke nan, ya ce musu, "Har yanzu
barci kuke yi kuna hutawa? Shi ke nan! Lokaci ya yi da za a ba
da Ɗan Mutum ga hannun masu zunubi. 42 Ku tashi mu tafi! Ga
mai bashe ni nan ya iso!"

## An Kama Yesu

*(Mat 26.47-56; Luk 22.47-53; Yoh 18.3-12)*

43 Yesu yana cikin magana ke nan, sai ga Yahuda, ɗaya daga
cikin almajiransa sha biyun nan, ya zo tare da mutane da yawa
suna riƙe da takuba da sanduna. Manyan firistoci, da malaman
Attaura, da shugabanni ne suka turo su. 44 Yahuda, wanda zai ba
da Yesu kuwa, ya riga ya shirya da su cewa, "Wanda zan
rungume shi, shi ne mutumin. Ku kama shi ku tafi. Ku riƙe shi
da kyau."
45 Da zuwan Yahuda, sai ya miƙe zuwa wurin Yesu, ya ce
masa, "Malam!" Sai ya rungume shi. 46 Sai mutanen kuwa suka
kama Yesu suka riƙe shi da ƙarfi. 47 Amma ɗaya daga cikin
almajiran Yesu wanda yake tsaye kusa, ya zare takobinsa, ya sari
bawan babban firist, ya yanke masa kunne. 48 Yesu ya ce musu,
"Kun fito da takuba da sanduna ku kama ni sai ka ce ɗan fashi?
49 Kowace rana ina tare da ku a haikali ina koyarwa, ba ku kama
ni ba. Ba kome. An yi haka ne fa domin annabcin Rubutattun
Maganar Allah yă cika."
50 Daga nan dukan almajiran suka bar shi, suka gudu.

**14.49:** Luk 19.47; 21.37
[w]**14.36 Abba:** **Wannan kalmar da yaren Aramaya ce mai ma'ana "Baba".**

51 Akwai wani saurayi tare da masu bin Yesu, ba shi da riga,
sai mayafi kawai. Da mutanen suka yi ƙoƙarin kama shi, 52 sai
ya bar mayafinsa a hannunsu ya gudu tsirara.

**Yesu a Gaban 'Yan Majalisa**
*(Mat 26.57-68; Luk 22.54-55, 63-71; Yoh 18.13-14,19-24)*

53 Suka kai Yesu wurin babban firist, sai manyan firistoci,
da shugabanni, da kuma malaman dokoki suka taru duk a wurin.
54 Bitrus kuma ya bi Yesu, amma daga nesa. Ya bi shi har cikin
filin gidan babban firist ɗin. A wurin ya zauna tare da
dogarawan haikalin, yana jin ɗumin wuta. 55 Manyan firistoci
da sauran 'yan majalisa suna ta neman wani abu da za a yi
shaida a kan Yesu cewa ya yi laifi don su kashe shi, amma ba
su samu ba. 56 Mutane da yawa kam sun yi shaidar ƙarya, amma
bakinsu bai zo ɗaya ba.
57 Daga baya waɗansu suka tashi tsaye, suka yi wa Yesu
shaidar ƙarya suka ce, 58 "Mun ji ya ce, wai zai rushe haikalin nan
da mutane suka gina, yǎ gina wani cikin kwana uku, wanda ba
ginin mutum ba." 59 Duk da haka dai shaidarsu ba ta zo ɗaya ba.
60 Sai babban firist ya tashi ya tsaya a tsakiyarsu, ya tambayi
Yesu, ya ce, "Ba ka da wata amsa? Shaidar da suke bayar a
kanka fa?"
61 Amma Yesu ya yi shiru, bai ba shi ko amsa ba.
Sai babban firist ɗin ya sāke tambayarsa, "Ko kai ne Almasihu
Ɗan Mai Albarka?"
62 Yesu ya amsa ya ce, "Ni ne. Kuma za ku ga Ɗan Mutum
zaune a hannun dama Mai Iko, yana kuma zuwa
cikin girgije na sararin sama."
63 Sai babban firist ɗin ya yage rigunansa, ya ce, "Wace
shaida kuma muke bukata? 64 Kun dai ji renin da ya yi wa Allah!
Mene ne ra'ayinku?"
Sai dukan mutane suka yanke masa shari'a cewa a kashe shi.
65 Waɗansu ma suka fara tottofa masa miyau, suka ɗaure masa
idanu, suka kuma mammare shi, suna ce masa, "Faɗa wanda ya
mare ka!" Dogarawan haikalin kuma suka yi ta yin masa dūka.

**Bitrus Ya Yi Mūsun Sanin Yesu**
*(Mat 26.69-75; Luk 22.56-62; Yoh 18.15-18,25-27)*

66 Bitrus kuwa yana ƙasa a filin gidan, sai wata yarinya a
cikin ma'aikatan babban firist ta zo wurin. 67 Da ta ga Bitrus yana

**14.58:** Yoh 2.19 **14.62:** Dan 7.13 **14.64:** L. Fir 24.16

jin ɗumin wuta, sai ta dube shi da kyau, ta ce masa, "Ai, kai ma
kana tare da Yesu Banazaren nan!"
68 Amma Bitrus ya yi mūsu, ya ce, "Ban san ma abin da kike
magana ba. Ban gane ba sam!" Da faɗar haka, sai ya tashi ya je
zauren gidan. Nan da nan sai zakara ya yi cara.[y]
69 Da yarinyar ta sāke gan shi a wurin, sai ta faɗa wa waɗanda
suke tsaye a wurin, "Wannan ma ɗaya daga cikinsu ne." 70 Sai
Bitrus ya sāke yin mūsu kuma.
Bayan ɗan lokaci kaɗan, waɗanda suke tsaye kusa da Bitrus
suka ce masa, "Ba shakka, kai ma ɗaya daga cikinsu ne; kai ba
mutumin Galili ba ne?"
71 Amma Bitrus ya fara zagi yana la'anta kansa, yana
rantsuwa kuma a gabansu, yana cewa, "Ban ma san mutumin nan
da kuke maganarsa ba."
72 Nan da nan sai zakara ya yi cara sau na biyu. Sai Bitrus
ya tuna da maganar da Yesu ya faɗa masa cewa, "Kafin zakara
yă yi cara sau biyu, za ka yi mūsun sanina sau uku." Da ya tuna
wannan magana, sai ya fashe da kuka.

### An Kai Yesu a Gaban Gwamna Bilatus
*(Mat 27.1-2,11-14; Luk 23.1-5; Yoh 18.28-38)*

15 1 Da sassafe manyan firistoci da shugabanni, da malaman
dokoki, da dukkan sauran 'yan majalisa suka yi shawara.
Sai suka ɗaure Yesu, suka tafi da shi, gaban Bilatus. 2 Bilatus
kuwa ya tambaye shi ya ce, "Kai ne sarkin Yahudawa?"
Yesu ya amsa masa ya ce, "Kai ne ka faɗa haka."
3 Sai manyan firistoci suka yi ta zarginsa a kan abubuwa da
yawa. 4 Sai Bilatus ya sāke tambayarsa ya ce, "Ga shi fa, ana
zarginka a kan abubuwa da yawa, ba za ka ba da amsa ba?"
5 Amma har yanzu, Yesu bai ƙara yi wata magana ba, har abin
ya dami Bilatus.

### An Yanke wa Yesu Hukuncin Mutuwa
*(Mat 27.15-26; Luk 23.13-25; Yoh 18.39-19.16)*

6 Abin da sarki ya saba yi a lokacin Bikin shi ne, yakan
sakar musu ɗan kurkuku ɗaya wanda mutanen suka roƙa. 7 To,
akwai wani mai suna Barabbas wanda yake a ɗaure a kurkuku,
tare da 'yan tawaye da suka kashe mutum a lokacin da aka yi
tawaye. 8 Sai taron jama'a suka zo suka fara roƙon Bilatus yă

---

[y] **14.68 sai zakara ya yi cara:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da waɗannan kalmomin.

yi musu abin da ya saba yi. 9 Bilatus ya amsa musu ya ce, "Kuna
so in sakar muku sarkin Yahudawa?" 10 Gama ya gane cewa
saboda kishi ne ya sa manyan firistoci suka ba da Yesu a
hannunsa.
11 Amma manyan firistoci suka zuga jama'a su ce yǎ saki
Barabbas a maimakon Yesu. 12 Sai Bilatus ya tambaye su ya ce,
"To, me zan yi da wanda kuke ce da shi sarkin Yahudawa?"
13 Suka ta da murya suka ce, "A gicciye shi!"
14 Bilatus kuwa ya ce musu, "Don me? Wane laifi ne ya yi?"
Sai suka ƙara ta da murya suna cewa, "A gicciye shi!"
15 Da yake Bilatus yana so yǎ faranta wa jama'a zuciya, sai
ya sake musu Barabbas. Bayan ya sa aka yi wa Yesu bulala, sai
ya ba da shi don a gicciye shi.

### Sojoji Sun Yi wa Yesu Ba'a
*(Mat 27.27-31; Yoh 19.2-3)*

16 Sojojin suka tafi da Yesu a zauren bariki, wato fadar
gwamna wanda ake ce da shi "Firetoriyum". Suka tara dukan
sauran sojojin. 17 Suka sa masa wata jar riga irin ta sarakuna, suka
kuma yi wani rawani na ƙaya, suka sa masa a kai. 18 Sai suka
fara yi masa gaisuwa suna cewa, "Ranka yǎ daɗe, sarkin
Yahudawa!" 19 Suka kuma yi ta bubbuga shi a kai da sanda, suna
tottofa masa miyau. Sa'an nan suka durƙusa wai suna yi masa
ban girma.
20 Da suka gama yi masa ba'a haka, sai suka cire masa rigar
sarauta ɗin, suka sa masa nasa riguna. Sa'an nan suka kai shi
waje don a gicciye shi.

### An Gicciye Yesu
*(Mat 27.32-44; Luk 23.26-43; Yoh 19.17-27)*

21 Suna cikin tafiya, sai ga wani mutum yana wucewa, mai
suna Siman, mutumin Sayirin, baban Alekzanda da Rufus, yana
zuwa daga ƙauye, suka sa shi dole yǎ ɗauki gicciyen Yesu. 22 Suka
kai Yesu wani wuri mai suna Golgota, wato wurin ƙoƙon kai.
23 A wurin suka miƙa masa ruwan inabi gauraye da mur,[z] amma
ya ƙi sha. 24 Sai suka gicciye shi. Suka kuma rarraba rigunansa a
tsakaninsu, suka yi kuri'a a kansu don su ga abin da kowa zai
samu. 25 Da ƙarfe tara na safe ne suka gicciye shi. 26 A gungumen
itacen kuwa an rubuta sanarwar zargin da aka yi masa cewa,

**15.21:** Rom 16.13 **15.24:** Zab 22.19
[z] **15.23 Mur:** Wani magani ne wanda yakan rage zafin ciwo a jikin mutum.

"Sarkin Yahudawa." 27 Suka kuma gicciye 'yan fashi biyu tare
da shi, ɗaya a hannun damarsa, ɗaya kuma a hannun hagunsa.[a]
29 Mutanen da suke wucewa suka yi ta zaginsa, suna kaɗa
kai, suna cewa, "Ahaf! Kai da za ka rushe haikali, za ka kuma
gina shi cikin kwana uku, 30 to, ka ceci kanka ka sauko mana!"
31 Haka kuma manyan firistoci da malaman dokoki suka yi ta
yi masa ba'a a tsakaninsu suna cewa, "Ya ceci waɗansu, amma
bai iya ceton kansa ba! 32 Bari wannan Almasihu, wai sarkin
Isra'ila, yă sauko yanzu daga gicciyen nan, don mu gani mu ba
da gaskiya!" 'Yan fashin da aka gicciye tare da shi ma suka yi
masa baƙar magana.

**Mutuwar Yesu**

*(Mat 27.45-56; Luk 23.44-49; Yoh 19.28-30)*

33 Da tsakar rana, sai duhu ya rufe dukan ƙasar, har zuwa
ƙarfe uku na yamma. 34 Sa'an nan da ƙarfe uku, Yesu ya ɗaga
murya da ƙarfi ya ce, *"Eloi, Eloi, lama sabaktani?"* Wato, "Ya
Allahna, ya Allahna, don me ka yashe ni?"
35 Da waɗanda suke tsaye a wurin suka ji haka, suka ce, "Ga
shi, yana kiran annabi Iliya." 36 Sai ɗayansu ya gudu, ya jiƙa soso
da ruwan tsami, ya soka a sanda ya miƙa wa Yesu don yă sha,
ya ce, "Ku tsaya dai! Bari mu gani ko annabi Iliya zai zo yă
sauko da shi."
37 Sai Yesu ya ɗaga murya da ƙarfi, sa'an nan ya mutu.
38 Sai labulen da yake cikin haikali[b] ya yage kashi biyu tun
daga sama har ƙasa.
39 Lokacin da soja wanda yake tsaye a gaban Yesu ya ga yadda
ya mutu, sai ya ce, "Ba shakka, wannan mutum Ɗan Allah ne!"
40 Waɗansu mata kuma suka tsaya can da nisa suna kallo.
Cikinsu kuwa akwai Maryamu daga Magadala, da Maryamu
mamar Yakubu ƙarami da Yusufu, da kuma Salomi. 41 Tun daga
Galili ne waɗannan matan suka biyo shi suna yi masa hidima.
Waɗansu mata kuma da yawa waɗanda suka zo tare da shi a
Urushalima suna wurin ma.

---

**15.28**: Ish 53.12 **15.29**: Zab 22.8; Zab 109.25; Mar 14.58; Yoh 2.19
**15.34**: Zab 22.1 **15.36**: Zab 69.22 **15.38**: Fit 26.31-33 **15.40-41**: Luk 8.2-3

[a] **15.28** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya ta 28 "Wannan shi ne cikar annabcin da ya ce, 'An lissafta shi a cikin masu laifi.' "

[b] **15.38 labulen . . . haikali**: Wato, yadin da aka rufe ƙofar Wurin Mafi Tsarki a hankali.



*Hoton labulen da ya yage kashi biyu (15.38)*

**Jana'izar Yesu**
*(Mat 27.57-61; Luk 23.50-56; Yoh 19.38-42)*

42 Da yamma ta yi, ana shiri[c] don gobe Ranar Hutawa ce.
43 Sai wani mutum mai suna Yusufu daga Arimatiya ya zo. Shi
ɗan majalisa ne, mai daraja kuwa, wanda yake marmarin mulkin
Allah yǎ zo. Ya yi ƙarfin hali ya je wurin Bilatus, ya roƙa a ba
shi jikin Yesu. 44 Bilatus ya yi mamaki da ya ji cewa Yesu ya
riga ya mutu. Sai ya kira soja ɗin ya tambaye shi ko gaskiya
ne Yesu ya riga ya mutu. 45 Da ya tabbatar daga bakin sojan
nan, sai ya ba Yusufu jikin.

46 Yusufu kuwa ya sayo yadin lilin, ya sauko da jikin Yesu,
ya nannaɗe shi a yadin lilin, ya sa shi a kabarin da aka haƙa a
jikin dutse. Sa'an nan ya gangaro da wani dutse ya rufe bakin
kabarin.

47 Maryamu daga Magadala da Maryamu mamar Yusufu suna
kallo, suka ga inda aka kwantar da jikin Yesu.

---

[c] **15.42 ana shiri:** Dubi ma'anar wadansu kalmomi.

### Tashin Yesu daga Matattu
*(Mat 28.1-8; Luk 24.1-12; Yoh 20.1-10)*

16 1 Da Ranar Hutun Yahudawa ta wuce, Maryamu daga
Magadala, da Maryamu mamar Yakubu, da kuma
Salomi, suka sayo kayan ƙamshi domin su je su shafa wa jikin
Yesu. 2 A ranar farko ta mako, da sassafe wajen fitowar rana
suka tafi kabarin. 3 Da suke kan hanya, suka ce wa juna, "Wa
zai ture mana dutsen daga bakin kabarin?" 4 Amma da suka kai
wurin, suka ɗaga kai suka ga, ashe, an riga an ture dutsen.
Babban dutse ne kuwa.
5 Da suka shiga kabarin, sai suka ga wani saurayi a zaune a
gefen dama, da farar riga a jikinsa, sai suka ji tsoro.
6 Sai saurayin ya ce musu, "Kada ku yi mamaki. Kuna neman
Yesu Banazare wanda aka gicciye? Ai, ya tashi. Ba ya nan. Ga
inda aka kwantar da shi ma! 7 Yanzu sai ku tafi ku gaya wa
almajiransa, har da Bitrus, cewa zai riga su zuwa Galili, a can ne
za su gan shi kamar yadda ya faɗa musu."
8 Matan kuwa suka fita da gudu, sun ruɗe suna rawar jiki. Ba
su kuma ce wa kowa kome ba, domin suna jin tsoro.

### Yesu Ya Bayyana Kansa ga Maryamu
*(Mat 28.9-10; Yoh 20.11-18)*

[9 Da Yesu ya tashi daga matattu da sassafe a rana ta farko ta
mako, ya fara nuna kansa ga Maryamu daga Magadala, wato
macen nan da Yesu ya fitar mata da aljanu bakwai. 10 Ita kuwa
ta tafi ta faɗa wa mutanen da suke tare da shi tun dā, waɗanda
suke baƙin ciki suna ta kuka. 11 Amma da suka ji cewa Yesu yana
da rai, har ma ta gan shi, ba su ba da gaskiya ba.

### Yesu Ya Nuna Kansa ga Almajirai Biyu
*(Luk 24.13-35)*

12 Bayan haka Yesu ya canza kamanni ya nuna kansa ga
waɗansu biyu daga cikin almajiran a lokacin da suke tafiya ƙauye.
13 Sai biyun nan suka koma suka faɗa wa sauran, amma har yanzu
suka ƙi su yarda da labarin.

### Aikin da Yesu Ya Ba Almajiransa
*(Mat 28.16-20; Luk 24.36-49; Yoh 20.19-23; A. M. 1.6-8)*

14 Daga baya Yesu ya nuna kansa ga sha ɗayan a daidai
lokacin da suke cin abinci. Sai ya tsawata musu a kan rashin

---

**16.7**: Mat 26.32; Mar 14.28

bangaskiyarsu da taurinkansu, don ba su gaskata waɗanda suka gan shi bayan tashinsa ba.

15 Ya kuma ce musu, "Ku tafi ko'ina a dukkan duniya, ku yi wa dukkan 'yan Adam bishara. 16 Duk wanda ya ba da gaskiya, aka kuma yi masa baftisma, zai sami ceto. Amma duk wanda ya ƙi ba da gaskiya za a hukunta shi. 17 Ga abubuwan da masu bina za su yi don shaidar gaskiyarsu. A cikin sunana za su fitar da aljanu, za su kuma yi magana da sababbin harsuna. 18 Za su ɗauki macizai da hannayensu. Idan kuma suka sha dafi, ba zai yi musu kome ba. Za su kuma sa hannayensu a kan marasa lafiya, su warke."

### An Ɗauke Yesu zuwa Sama
*(Luk 24.50-53; A. M. 1.9-11)*

19 Bayan da Ubangiji Yesu ya yi musu wannan jawabi, sai aka ɗauke shi aka kai shi cikin sama, ya zauna a hannun dama na Allah. 20 Almajiran kuwa suka fita, suka yi ta wa'azi ko'ina. Ubangiji kuwa ya yi aiki tare da su, yana nuna gaskiyar maganarsu ta wurin abubuwan ban mamakin da ya sa su suka yi tare da maganar.][d]

**16.15**: A. M. 1.8 **16.19**: A. M. 1.9-11

[d] **16.9-20** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da ayoyin nan.

# BISHARA TA HANNUN
# LUKA

## Gabatarwa

Marubucin wannan bishara shi ne Luka. Shi ba Bayahude ba ne kuma shi likita ne. Shi kuma ba ɗaya ba ne cikin almajiran Yesu kamar sauran marubutan Littattafan Bisharar Yesu, ko da yake akwai alama ya sadu da waɗansu daga cikin almajiran Yesu (1.2). Ana zato an rubuta bisharan nan tsakanin A.D. 59-63, ko kuwa A.D. 70-80. Mai yiwuwa ne an rubuta ta a Roma. An rubuta Bisharan zuwa ga Tiyofilus ne ko da yake saƙon domin kowa da kowa ne.

*Bishara ta Hannun Luka* ta fara gabatar da Yesu cewa shi ne mai ceton Isra'ila da duniya duka. Bisharar ta fara da labari mai farin ciki na sanarwar haihuwar Yesu, ta kuma ƙare da labari mai farin ciki na tashin Yesu zuwa sama. A cikin bisharar, Luka ya nuna yadda Yesu ya damu sosai da mutanen da suke da damuwa.

Akwai labaru da bisharan nan ce kaɗai ta ba da su. Misalin irin waɗannan labaru su ne: Haihuwar Yohanna mai baftisma (1.5-25, 57-80), da na zuwan mala'ika wajen Maryamu (1.26-38). Da kuma yabo da mala'iku suka yi da ziyarar masu kiwo lokacin haihuwar Yesu (2.8-20), da kuma addu'ar Simiyon da ta Anna a haikali (2.25-38). Waɗansu labarun kuma su ne: Miƙawar Yesu a haikali (2.41-52), ta da yaron macen da mijinta ya mutu (7.11-17), ziyarar Yesu ga Maryamu da Marta (10.38-42), ziyarar gidan Zakka da Yesu ya yi (19.1-10). Har yanzu akwai misalin Basamariyen da ya nuna tausayi (10.29-39), mai arziki da Li'azaru (16.19-31), Bafarisiyi da mai karɓar haraji (18.9-14), da kuma bayyanuwarsa ga almajiran nan biyu da suke tafiya a hanya zuwa Imawus.

A cikin wannan *Bishara ta Hannun Luka* an yi magana sosai a kan addu'a, da Ruhu Mai Tsarki, da hidimar da mata suka yi wa Yesu cikin aikinsa, da kuma irin tausayin da Allah ya nuna wa 'yan Adam har ya yafe zunubansu.

Marubucin wannan Bishara ya ci gaba da ba da labarin a littafin *Ayyukan Manzanni* yadda masu bin Yesu sun ƙaru sun kuma bazu.

## Abubuwan da Suke Ciki

Gabatarwa 1.1-4
Haihuwa da girmar Yohanna Maibaftisma da ta Yesu 1.5—2.52
Aikin Yohanna Maibaftisma 3.1-20
Baftismar Yesu da gwajinsa a daji 3.21—4.13
Aikin Yesu a Galili 4.14—9.50

---

## Gabatarwa

1 [1] Mutane da yawa sun yi ƙoƙari su rubuta labarin abubuwan
da suka faru a tsakaninmu. [2] Sun rubuta abin nan da muka ji
daga bakin waɗanda suka ga waɗannan abubuwa da idanunsu tun
farko, suka kuma yi shelar maganar Allah. [3] Saboda haka, mai
girma Tiyofilus, da yake na bincika abubuwan nan duka a hankali
tun daga farkonsu, na ga ya yi kyau in rubuta maka su bi da bi,
[4] domin ka san gaskiyar abubuwan nan kamar yadda aka koyar
maka da su.

## An Ba da labarin Haihuwar Yohanna Maibaftisma

5 A lokacin da Hirudus yake sarautar Yahudiya, akwai wani
firist mai suna Zakariya, na sashin firistoci na gidan Abija. Sunan
uwargidansa kuma Alisabatu; ita kuma ta fito daga zuriyar gidan
Haruna ne. [6] Dukansu biyu, sun yi zama mai kyau a gaban Allah,
sun kuma bi dokoki da umarnan Ubangiji duka kamar yadda ya
ce a yi. [7] Amma ba su da 'ya'ya domin Alisabatu ba ta haihuwa,
kuma da Zakariya da ita duk sun tsufa.

8 Wata rana, Zakariya yana aikinsa na firistoci a cikin haikali,[a]
bisa ga tsarin da aka yi don hidima ta kowace rana. [9] Bisa ga
al'ada wadda aka kafa don firistoci su bi, aka zaɓe shi domin yǎ
shiga cikin haikalin Ubangiji yǎ ƙone turare mai ƙamshi. Saboda
haka sai ya shiga haikalin, [10] mutane kuma suna waje, suna addu'a
a lokacin da yake ƙone turare mai ƙamshi.

11 Ba labari, sai ga mala'ikan Ubangiji ya bayyana masa, ya
tsaya a gefen dama na bagade, inda ake ƙone turare. [12] Da ganin
mala'ikan, sai gaban Zakariya ya faɗi, tsoro kuma ya kama shi.
[13] Amma mala'ikan ya ce masa, "Kada ka ji tsoro, Zakariya; Allah
ya karɓi addu'arka, kuma uwargidanka Alisabatu za ta haifa maka
ɗa. Za ka sa masa suna Yohanna. [14] In an haife shi, za ka yi farin
ciki da murna sosai, mutane da yawa kuma za su yi murna.
[15] Yaron nan zai zama babban mutum a gaban Ubangiji. Ba zai

---

**1.5**: 1 Tar 24.10
[a] **1.8 haikali:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.



*Hoton Firist (1.8-9)*

sha ruwan inabi ko wani abu mai sa buguwa ba. Za a cika shi da
Ruhu Mai Tsarki tun kafin a haife shi. 16 Shi ne zai dawo da
mutanen Isra'ila da yawa zuwa wurin Ubangiji Allahnsu. 17 Zai
ja gaban Ubangiji, yǎ kuma yi aikinsa da dukan ƙarfinsa da kuma
ƙarfin zuciya kamar annabi Iliya. Zai kawo zaman lafiya tsakanin
iyaye da 'ya'yansu. Zai juyo da mutane masu rashin biyayya su
zama mutane masu halin kirki, ta haka zai shirya wa Ubangiji
mutanensa."

18 Sai Zakariya ya ce wa mala'ikan, "Yaya zan san cewa abin
nan da ka faɗa haka zai kasance? Ga ni wani tsoho ne, uwargidana
kuma haka."

19 Mala'ikan ya ce, "Ni ne Jibra'ilu da yake tsaya a gaban
Allah. Allah ya aiko ni in zo in faɗa maka wannan Labari Mai
Daɗi. 20 Amma ga shi ka ƙi ka yarda da saƙon, wanda zai zama
gaskiya idan kwanakin suka cika. Saboda haka, tun da ka ƙi ka

**1.15:** L. Kiď 6.3 **1.17:** Mal 4.5-6 **1.19:** Dan 8.16; 9.21

yarda, ba za ka ƙara iya yin magana ba, sai ranar da alkawarin
nan ya cika.”
21 Mutane sun zauna suna jiran fitowar Zakariya, suna ta
tunani komene ne ya sa ya daɗe haka a cikin haikalin. 22 Da ya
fito bai iya yin magana da baki ba, sai sun gane cewa ya ga ru'uya
a cikin haikalin. Sai ya riƙa yin musu magana da hannu, amma
bai iya yin magana da bakinsa ba.
23 Da lokacin hidimarsa ya ƙare, sai ya koma gida. 24 Bayan
'yan kwanaki, sai uwargidansa Alisabatu ta yi ciki, sai ta ɓoye
kanta har wata biyar. 25 Alisabatu ta ce, “A ƙarshe Ubangiji ya ji
tausayina, ya cire mini kunya a cikin jama'a.”

## An Ba da Labarin Haihuwar Yesu

26 Alisabatu tana cikin wata shida ke nan da samun ciki, sai
Allah ya aiki mala'ika Jibra'ilu zuwa wani gari a cikin Galili, da
ake ce da shi Nazarat. 27 Ya aike shi yă kai saƙo wurin wata
yarinyar da aka yi alkawari za ta auri wani mutum mai suna
Yusufu, daga zuriyar sarki Dawuda. Sunan yarinyar kuwa
Maryamu ne. 28 Da mala'ikan ya zo wurinta sai ya ce, “A gaishe
ki! Ubangiji yana tare da ke, ya kuma sa miki albarkarsa!”[b]
29 Da Maryamu ta ji gaisuwan nan, sai ta damu ƙwarai, tana
tunani ko wacce irin gaisuwa ce haka. 30 Sai mala'ikan ya ce mata,
“Kada ki ji tsoro, Maryamu. Allah ya nuna miki alherinsa. 31 Ga
shi za ki yi ciki, za ki kuma haifi ɗa, wanda za ki ba shi suna
Yesu.[б] 32 Zai zama babban mutum, kuma za a ce da shi Ɗan Allah
Maɗaukaki. Ubangiji Allah zai ba shi kujerar mulkin kakansa
Dawuda. 33 Zai yi mulkin gidan Yakubu har abada, mulkinsa
kuma ba zai ƙare ba!”
34 Maryamu ta ce wa mala'ikan, “Yaya wannan zai faru, tun
da yake ban taɓa sanin namiji ba?”
35 Mala'ikan ya amsa ya ce, “Ruhu Mai Tsarki zai sauko a
kanki, ikon Allah kuma zai rufe ki. Saboda haka yaron nan mai
tsarki da za a haifa, za a ce da shi Ɗan Allah. 36 Ga shi Alisabatu
'yar'uwarki, wadda ake ce ba za ta haihu ba, yanzu ɗin nan, tana
da ciki wata shida, duk da tsufanta. 37 Ai, ba abin da zai gagari
Allah yi.”

---

**1.27**: Mat 1.18 **1.31**: Mat 1.21 **1.32-33**: 2 Sam 7.12,13,16; Ish 9.7
**1.33**: Dan 2.44, 7.14, 7.27; Mik 4.7 **1.37**: Far 18.14

[b] **1.28 albarkarsa**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā sun ƙara, “Mai albarka kike a cikin mata”.

[б] **1.31 Yesu**: Sunan “Yesu” a Helenanci shi ne “Joshuwa” a Ibraniyanci. Ma'anar sunan kuwa ita ce, “Allah yana ceto”.

38 Maryamu ta ce, “To, ni baiwar Allah ce, bari yă zama mini
kamar yadda ka faɗa.” Sai mala’ikan ya tafi.

## Maryamu Ta Ziyarci Alisabatu

39 A kwanakin nan Maryamu ta yi shiri ta tafi da sauri zuwa
wani gari cikin duwatsun Yahudiya. 40 Ta shiga gidan Zakariya,
ta gai da Alisabatu. 41 Da jin gaisuwar, sai Alisabatu ta ji yaron
da yake cikinta ya yi motsi. Aka kuma cika Alisabatu da Ruhu
Mai Tsarki. 42 Sai ta ɗaga murya da ƙarfi ta ce, “Ke mai albarka
ce a cikin mata, yaron nan na cikinki kuma mai albarka ne!
43 Yaya wannan alheri ya zo kaina, har da mamar Ubangijina za
ta zo wurina? 44 Da na ji gaisuwarki, sai yaron da yake cikina ya
yi motsi sosai saboda murna. 45 Mai albarka ce ke da kika gaskata
cewa saƙon nan da Ubangiji ya aika miki zai zama gaskiya!”

## Waƙar da Maryamu Ta Yi don Yabo

46 Maryamu ta ce,
“Zuciyata tana yabon Ubangiji.
47 Raina yana murna saboda Allah mai cetona,
48 domin ya tuna da ni, ko da yake ni baiwarsa ce wadda ba
kome ba!
Daga yanzu dukan mutane za su ce da ni mai albarka,
49 saboda manyan abubuwan da Allah Maɗaukaki ya yi mini.
Sunansa mai tsarki ne.
50 Daga zamani zuwa zamani yana jin tausayin waɗanda
suke ba shi girma.
51 Da hannunsa mai ƙarfi ya aikata manyan abubuwa. Ya
watsar da masu ɗaga kai da dukan abin da suke
taƙama da shi a zuciyarsu.
52 Ya sauko da sarakuna daga sarautarsu,
ya ɗaukaka waɗanda ba kome ba.
53 Ya ba wa masu yunwa abubuwan masu kyau, ya sallami
masu arziki hannu wofi.
54 Ya tuna da alkawarin da ya yi wa kakanninmu a dā,
na cewa, zai taimaki mutanensa Isra’ila masu yin masa
hidima.
55 ya cika alkawarinsa ga kakanninmu, da kuma ga Ibrahim
da ’ya’yansa har abada!”

56 Maryamu ta zauna da Alisabatu kamar wata uku, sa’an nan
ta koma gida.

---

**1.48:** 1 Sam 1.11 **1.52:** Ayu 5.11; 12.19 **1.46-55:** 1 Sam 2.1-10 **1.55:** Far 17.7

## An Haifi Yohanna Maibaftisma

57 Da kwanakin haihuwarta suka cika, sai Alisabatu ta haifi
ɗa. 58 Abokan zamanta da 'yan'uwanta suka yi murna sosai da
suka ji ta haihu, suka taya ta farin ciki saboda wannan albarkar
da Ubangiji ya yi mata.
59 Da yaron ya cika kwana takwas, sai suka zo domin su yi
masa kaciya.[c] Dā ma sun so ne su sa masa sunan babansa, Zakariya,
60 amma mamar yaron ta ce, "A'a! Za a ce da shi Yohanna."
61 Sai suka ce, "Wane ne a danginku mai wannan suna?" 62 Sai
suka tambayi baban yaron da hannu yǎ faɗa sunan da za a kira
yaron da shi.
63 Sai ya sa a kawo masa allo, sai ya rubuta, "Sunansa
Yohanna." Sai dukan mutanen da suke wurin suka yi mamaki!
64 Nan take Zakariya ya sami bakin magana kuma, ya fara yabon
Allah. 65 Tsoro ya kama dukan abokan zamansu. Mutane suka ba
da labarin abin nan da ya faru a ko'ina a ƙasa mai duwatsu ta
Yahudiya. 66 Duka wanda ya ji wannan labarin, sai yǎ yi ta tunani,
yana cewa, "Me yaron nan zai zama?" Domin an gane cewa
Ubangiji yana tare da shi.

## Zakariya Ya Yabi Allah

67 Ana nan sai Ruhu Mai Tsarki ya cika Zakariya, baban
Yohanna, sai ya yi annabci cewa,
68 "Mu yabi Ubangiji, Allah na Isra'ila.
Ya zo yǎ taimaki mutanensa, yǎ kuma ba su 'yanci.
69 Ya ba mu Mai Ceto mai iko
daga gidan mai hidimarsa Dawuda.
70 Ya yi alkawari tun tuni
ta bakin annabawansa masu tsarki cewa,
71 zai cece mu daga hannun masu gāba da mu,
da dukan waɗanda ba sa son ganinmu.
72 Ya ce zai nuna wa iyayenmu jinƙai,
zai tuna da alkawarinsa mai tsarki,
73 alkawarin da ya yi tare da rantsuwa wa babanmu Ibrahim.
74 Ya ce zai cece mu daga hannun masu gāba da mu,
don mu bauta masa ba tsoro,
75 mu kasance da tsarki da kuma ayyuka masu kyau a
gaban Allah dukan kwanakinmu.
76 Kai kuma ɗan yaron nan,

---

**1.59**: L. Fir 12.3 **1.73**: Far 22.16-18
[c] **1.59 kaciya**: Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

za a ce da kai annabi na Allah Maɗaukaki.
Za ka riga Ubangiji zuwa,
don ka shirya masa hanya.
77 Za ka kawo wa mutanensa labari
cewa za su sami ceto ta wurin yafewar zunubansu.
78 Ta wurin yawan jinƙan nan na Allahnmu,
hasken nan na ceto zai ɓullo daga sama,
yă haskaka mu.
79 Za a haskaka masu zama a duhu,
da masu zama a inuwar mutuwa.
Za a bi da mu a hanyar salama."
80 Sai Yohanna ya yi girma, ya yi ƙarfi a cikin ruhaniya. Ya yi zamansa a daji sai lokacin da ya fito domin yin wa'azi ga mutanen Isra'ila.

### Haihuwar Yesu
*(Mat 1.18-25)*

2 1 A kwanakin nan, Kaisar Augustas ya ba da umarni a ƙirga
dukan mutanen da suke a ƙarƙashin mulkin Roma. 2 Wannan
shi ne ƙirga na farko wanda aka yi lokacin da Kiriniyus yake
mulkin ƙasar Suriya. 3 Dukan mutane suka koma garuruwansu
domin a ƙirga su.
4 Yusufu ma ya bar garin Nazarat a cikin Galili ya je birnin
Baitalami a cikin Yahudiya, wato, garin da aka haifi sarki
Dawuda ke nan. Yusufu ya je can domin shi daga dangin
Dawuda ne. 5 Ya tafi tare da Maryamu da aka yi alkawari zai
aura, domin a ƙirga su tare. Lokacin nan kuwa tana da ciki.
6 Da suna can Baitalami, sai kwanakin haihuwarta suka yi. 7 Ta
haifi ɗanta na fari, ta rufe shi da zanen goyo, ta kuma kwantar
da shi a abin da ake ba wa dabbobi abinci a ciki, domin ba su
sami ɗaki a masauki ba.

### Masu Kiwo da Mala'iku

8 A wannan gefen ƙasar kuwa, akwai waɗansu masu kiwo
suna kwana a fili, suna lura da dabbobinsu da dare. 9 Ba labari
sai ga mala'ikan Ubangiji ya bayyana gare su, kuma ɗaukakar
Allah ta haskaka su. Sai suka ji tsoro sosai. 10 Amma mala'ikan
ya ce musu, "Kada ku ji tsoro! Gama na zo muku da Labari Mai
Daɗi, wanda zai sa dukan mutane su yi farin ciki sosai. 11 A yau
ɗin nan, a cikin birnin Dawuda, an haifa muku Mai Ceto,

---

**1.76:** Mal 3.1 **1.78:** Mal 4.2 **1.79:** Ish 9.2

Almasihu[d] Ubangiji! 12 Wannan ne zai zama muku alama, za ku
samu an rufe yaron da zanen goyo, an kuma kwantar da shi a
abin da ake ba wa dabbobi abinci a ciki."
13 Ba labari sai ga ƙungiyar mala'iku daga sama sun bayyana
tare da mala'ika na farin, suna yabon Allah suna cewa,
14 "Daukaka ga Allah a can cikin sama!
A duniya bari salama ta kasance tare da waɗanda
Allah yake jin daɗinsu!"
15 Da mala'ikun suka rabu da su suka koma sama, sai masu
kiwon suka ce wa junansu, "Bari mu je Baitalami mu ga abin
nan da ya faru, da Ubangiji ya gaya mana."
16 Sai suka tafi da sauri, suka ga Maryamu da Yusufu, suka
kuma ga yaron yana kwance a abin da ake ba wa dabbobi abinci
a ciki. 17 Da masu kiwon suka gan shi sai suka ba da labarin abin
da mala'ikan ya faɗa musu a kan yaron. 18 Dukan mutanen da
suka ji wannan labari, sai suka yi ta riƙe baki suna mamakin abin
da masu kiwon nan suka ce. 19 Maryamu kuwa ta riƙe dukan
waɗannan abubuwa, tana tunaninsu a zuciyarta. 20 Masu kiwon
kuma suka koma, suna ta yin waƙoƙin yabon Allah, saboda dukan
abin da suka ji, suka kuma gani. Kome ya faru kuwa kamar dai
yadda mala'ikan ya faɗa musu.

## An Sa wa Yesu Suna

21 Da yaron ya yi kwana takwas, sai aka yi masa kaciya, aka
kuma ba shi suna Yesu, sunan da mala'ika ya bayar tun kafin a
yi cikinsa.

## An Kai Yesu Haikali don Miƙawa

22 Da lokaci ya kai da Maryamu da Yusufu za su yi abin da
Dokar Musa ta ce a yi don tsabtacewa, sai suka ɗauki Yesu zuwa
Urushalima don su miƙa shi ga Ubangiji. 23 Haka yake a rubuce
a Dokar Ubangiji, "Duk ɗa na fari da aka haifa, za a ce da shi
mai tsarki na Ubangiji." 24 Suka kuma yi hadaya kamar yadda
Dokar Ubangiji ta faɗa cewa, "Kurciyoyi biyu ko 'yan tattabaru
biyu ne za a yanka."
25 To, a wannan lokaci kuwa akwai wani mutumin da yake
zama a Urushalima, da ake ce da shi Simiyon. Shi mutumin kirki
ne, mai bautar Allah, kuma yana jiran ranar da za a ceci Isra'ila.

**2.21:** L. Fir 12.3; Luk 1.31 **2.23:** Fit 12.2,12 **2.22-24:** L. Fir 12.6-8
[d] **2.11 Almasihu:** Da Ibraniyanci "Masiha" da helenanci "Kiristi". Ma'anar Almasihu ita ce wanda aka shafe, aka kuma keɓe.

Ruhu Mai Tsarki kuwa yana tare da shi. 26 Ruhu Mai Tsarki ya
faɗa masa cewa ba zai mutu ba sai ya ga Almasihun da Ubangiji
ya yi alkawari zai aiko. 27 Da Ruhu yana iza shi sai ya shiga
haikalin a lokacin da iyayen suka kawo Yesu haikali domin su yi
kamar yadda Dokar ta ce a yi, 28 sai Simiyon ya karɓi yaron a
hannunsa ya yi wa Allah godiya ya ce,

29 "Yanzu, ya Ubangiji, ka sallami bawanka lafiya,
kamar yadda ka yi alkawari,
30 gama idanuna sun ga cetonka,
31 ceton da ka shirya a gaban dukan mutane,
32 Hasken da zai bayyana ka ga waɗanda ba Yahudawa ba,
yǎ kuma kawo ɗaukaka ga mutanenka Isra'ila."

33 Baban yaron da mamarsa suka riƙe baki, suna mamakin
abubuwan nan da Simiyon ya faɗa a kansa. 34 Simiyon ya sa musu
albarka, ya ce wa Maryamu, mamar yaron, "Allah ya zaɓi yaron
nan domin yǎ zama dalilin fāɗuwar waɗansu, da tashiwar
waɗansu da yawa a cikin Isra'ila. Zai zama alama daga wurin
Allah wadda mutane da yawa ba za su so ba. 35 Ta haka asirin
zukatansu zai tonu. Abin nan kuwa zai yi miki zafi kamar takobi
ne ya soki zuciyarki."

36 Akwai wata tsohuwar annabiya mai suna Hannatu, 'yar
Fanuwel na kabilar Ashiru. Ta yi zaman aure na shekara bakwai
ne kawai, 37 sai mijinta ya mutu. Yanzu shekarunta tamanin da huɗu
ne.[d] Ba ta barin haikali, tana yin wa Allah sujada dare da rana ta
wurin, addu'a da azumi. 38 Daidai wannan lokaci, sai ta shigo, tana
yi wa Allah godiya, ta kuma yi magana a kan yaron nan ga dukan
waɗanda suke jiran Allah yǎ ba wa Urushalima 'yanci.

### Yusufu da Maryamu Sun Koma Gidansu a Nazarat

39 Da Yusufu da Maryamu suka gama yin dukan abubuwan
da Dokar Ubangiji ta ce a yi, sai suka koma garinsu Nazarat a
Galili. 40 Yaron ya yi girma, ya kuma yi ƙarfi, yana cike da
hikima. Alherin Allah kuma yana tare da shi.

### Yesu, Ɗan Yaro, a cikin Haikali

41 Kowace shekara iyayen Yesu sukan je Urushalima don
Bikin Ketarewa.[e] 42 Da Yesu ya cika shekaru goma sha biyu da

2.32: Ish 42.6; 49.6; 52.10 2.39: Mat 2.23 2.41: Fit 12.1-27; M. Sh 16.1-8

[d] **2.37 Yanzu shekarunta tamanin da huɗu ne:** Wani juyi na waɗannan kalmomin shi ne, "Ta yi shekaru tamanin da huɗu da take zama ba tare da mijinta ba."

[e] **2.41 Bikin Ketarewa:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

haihuwa, sai suka je bikin kamar yadda suka saba. 43 Da bikin ya
ƙare, suka kama hanya don su koma gida, amma Yesu, ɗan yaron
nan, ya tsaya a baya a Urushalima, ba da sanin iyayensa ba. 44 Su
kuma suna tsammani yana cikin jama'a, saboda haka suka yi ta
tafiya har yini guda. Sa'an nan suka fara nemansa cikin
'yan'uwansu da kuma abokansu, 45 amma ba su gan shi ba.
Saboda haka suka koma Urushalima domin su neme shi a can.
46 A rana ta uku suka same shi yana zama a cikin haikali tare da
malamai. Yana jinsu, yana kuma yi musu tambayoyi. 47 Dukan
waɗanda suka ji shi, suka riƙe baki, suna mamakin ganewarsa da
yadda yake ba da amsoshi. 48 Iyayensa suka yi mamakin ganinsa
a nan, sai mamarsa ta ce masa, "Dana, don me ka yi mana haka?
Ni da babanka mun damu sosai, da ba mu gan ka ba."

49 Ya amsa musu ya ce, "Don me kuke nemana? Ba ku sani
cewa ya kamata in kasance a gidan Ubana[f] ba?" 50 Amma ba su
gane komene ne yake nufi da maganarsa nan ba.

51 Sai ya tashi ya bi su, suka koma Nazarat tare, inda ya riƙa
biyayya ga iyayensa. Mamarsa kuma ta riƙe dukan waɗannan
abubuwa a zuciyarta. 52 Yesu ya yi ta ƙaruwa da hikima da tsayi,
ya kuma sami farin jini daga wurin Allah da mutane kuma.

### Wa'azin Yohanna Maibaftisma
*(Mat 3.1-12; Mar 1.1-8; Yoh 1.19-28)*

3 1 A cikin shekara ta goma sha biyar na mulkin Kaisar
Tibariya ne; Buntus Bilatus yana mulkin Yahudiya; Hirudus
yana sarautar Galili; ɗan'uwansa Filibus yana mulkin Ituriya da
Tarakunitas; Lisaniyas yana sarautar Abiliya; 2 kuma Hanana da
Kayafa su ne manyan firistoci. A wannan lokacin kuwa sai
maganar Allah ta zo wa Yohanna ɗan Zakariya a daji. 3 Sai
Yohanna ya je ko'ina a duk sashin Kogin Urdun, yana wa'azi
mutane su tuba, a yi musu baftisma domin a yafe musu
zunubansu. 4 Kamar yadda yake a rubuce a cikin littafin annabi
Ishaya cewa, "Muryar mai kira a daji tana cewa,

'Ku shirya wa Ubangiji inda zai bi,
ku miƙe hanyoyinsa.
5 A ciccika kowane kwari,
a faffashe kowane dutse da kowane tudu.
A miƙe hanyar da take da kwana-kwana,

---

2.52: 1 Sam 2.26; K. Mag. 3.4

[f] 2.49 **Kasance a gidan Ubana:** Wani juyi na waɗannan kalmomin shi ne "yi aikin da Ubana ya ba ni."

a gyara mummunar hanya don ta yi kyau.
[6] Dukan mutane za su ga ceton Allah!' "
7 Saboda haka ne, Yohanna ya ce wa taron jama'ar da suka
zo domin yǎ yi musu baftisma,[g] "Ku macizai! Wa ya gargaɗe ku
ku guje wa hukuncin nan mai zuwa? [8] Ku yi ayyukan da za su
nuna cewa kun tuba. Kada ku yi tunani a zuciyarku cewa,
'Ibrahim ne babanmu.' Gama ina faɗa muku, Allah yana da iko
yi wa Ibrahim 'ya'ya da duwatsun nan. [9] An riga an sa bakin
gatari a gindin itace. Duk itacen da bai ba da 'ya'ya masu kyau
ba, sai a sare shi a jefa a wuta."
10 Sai mutane suka tambaye shi, "Me za mu yi ke nan?"
11 Ya amsa musu ya ce, "Duk wanda yake da riguna biyu, yǎ
raba da wanda ba shi da ko ɗaya, wanda yake da abinci shi ma
yǎ yi haka."
12 Masu karɓar haraji suka zo domin a yi musu baftisma, suka
tambaye shi suka ce, "Malam, me za mu yi?"
13 Ya ce musu, "Kada ku karɓa fiye da abin da aka ce a
karɓa."
14 Sojoji ma suka tambaye shi, "Mu fa? Me za mu yi?"
Sai ya ce musu, "Kada ku sa wa mutane dole su ba ku kuɗi,
kuma kada ku yi ƙarya a kansu don sun ƙi su ba ku. Ku gode da
abin da ake biyanku."
15 Da yake mutane suna jiran zuwan Almasihu, sai dukansu
suka yi tunani a zuciya ko Yohanna shi ne Almasihu ɗin. [16] Sai
Yohanna ya ce wa dukansu, "Ni, ina muku baftisma da ruwa ne,
amma akwai wani yana zuwa wanda ya fi ni girma. Ban isa in
kunce igiyar takalmansa ba. Shi ne zai yi muku baftisma da Ruhu
Mai Tsarki da wuta kuma. [17] Yana riƙe da matankaɗinsa, zai
tankaɗe hatsinsa, kuma yǎ tattara alkamarsa yǎ sa cikin rumbunsa.
Amma zai ƙona yayin da wuta da ba a iya kashewa."
18 Da waɗansu gargaɗi masu yawa, Yohanna ya yi wa mutane
wa'azin Labari Mai Daɗi. [19] Amma Yohanna ya tsawata wa
gwamna Hirudus, domin shi Hirudus ya auri Hirudiya, matar
ɗan'uwansa Filibus, ya kuma yi waɗansu mugayen abubuwa. [20] A
ƙarshe, Hirudus ya ƙara ɓata al'amarin da iznin nan da ya bayar
na cewa a kama Yohanna a kulle.

**3.4-6**: Ish 40.3-5 **3.7**: Mat 12.34; 23.33 **3.8**: Yoh 8.33 **3.9**: Mat 7.19
**3.12**: Luk 7.29 **3.19-20**: Mat 14.3-4; Mar 6.17-18

[g] 3.7 **Baftisma**: Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

## An Yi wa Yesu Baftisma
*(Mat 3.13-17; Mar 1.9-11)*

21 Bayan da aka yi wa dukan mutane baftisma, sai aka yi wa
Yesu shi ma. Da yana addu’a, sai sama ya buɗe, 22 Ruhu Mai
Tsarki ya sauko a kansa da wani kamanni kamar kurciya. Sai aka
ji wata murya daga sama ta ce, “Kai ne Ɗana, wanda nake ƙauna.
Ina jin daɗinka ƙwarai.”[h]

## Asalin Yesu
*(Mat 1.1-17)*

23 Lokacin da Yesu ya fara aikinsa na koyarwa, yana da
shekara talatin ne a duniya. Mutane sun ɗauke shi a kan shi ɗan
Yusufu ne, wanda yake ɗan Heli, 24 Heli ɗan Matat, Matat ɗan
Lawi, Lawi ɗan Malki, Malki ɗan Yanna, Yanna ɗan Yusufu,
25 Yusufu ɗan Matatiya, Matatiya ɗan Amos, Amos ɗan Nahum,
Nahum ɗan Azaliya, Azaliya ɗan Najaya, 26 Najaya ɗan Ma’ata,
Ma’ata ɗan Matatiya, Matatiya ɗan Shimeya, Shimeya ɗan Josek,
Josek ɗan Yahuda.

27 Yahuda ɗan Yowanan, Yowanan ɗan Refaya, Refaya ɗan
Zarubabel, Zarubabel ɗan Sheyaltiyel, Sheyaltiyel ɗan Niri, 28 Niri
ɗan Malki, Malki ɗan Addi, Addi ɗan Kosama, Kosama ɗan
Almadama, Almadama ɗan Er, 29 Er ɗan Joshuwa, Joshuwa ɗan
Eliyezer, Eliyezer ɗan Yorim, Yorim ɗan Matat, Matat ɗan Lawi,

30 Lawi ɗan Simiyon, Simiyon ɗan Yahuda, Yahuda ɗan
Yusufu, Yusufu ɗan Yonana, Yonana ɗan Eliyakim. 31 Eliyakim
ɗan Malaya, Malaya ɗan Mainana, Mainana ɗan Matata, Matata
ɗan Natan, Natan ɗan Dawuda. 32 Dawuda ɗan Jesse, Jesse ɗan
Obida, Obida ɗan Bo’aza, Bo’aza ɗan Salmon, Salmon ɗan
Nashon.

33 Nashon ɗan Amminadab, Amminadab ɗan Aram, Aram ɗan
Hesruna, Hesruna ɗan Feresa, Feresa ɗan Yahuda. 34 Yahuda ɗan
Yakubu, Yakubu ɗan Ishaku, Ishaku ɗan Ibrahim, Ibrahim ɗan
Tera, Tera ɗan Nahor, 35 Nahor ɗan Serug, Serug ɗan Reyu, Reyu
ɗan Feleg, Feleg ɗan Eber, Eber ɗan Shela.

36 Shela ɗan Kenan, Kenan ɗan Arfakshad, Arfakshad ɗan
Shem, Shem ɗan Nuhu, Nuhu ɗan Lamek, 37 Lamek ɗan
Metusela, Metusela ɗan Enok, Enok ɗan Yared, Yared ɗan

---

3.22: Far 22.2; Zab 2.7; Ish 42.1; Mat 3.17; Mar 1.11; Luk 9.35

[h] **3.22 Kai ne Ɗana . . . ina jin daɗinka ƙwarai**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da, “Kai Ɗana ne, yau na zama ubanka” ne a nan.

Mahalalel, Mahalalel ɗan Kenan, 38 Kenan ɗan Enosh, Enosh ɗan
Shitu, Shitu ɗan Adamu, Adamu kuma ɗan Allah.

**Shaiɗan Ya Gwada Yesu**
*(Mat 4.1-11; Mar 1.12-13)*

4 1 Yesu ya dawo daga Kogin Urdun cike da Ruhu Mai Tsarki.
Ruhu kuwa ya iza shi zuwa cikin daji, 2 inda Shaiɗan ya
gwada shi na kwana arba'in. A ƙarshen wannan lokacin sai yunwa
ta kama shi, don bai ci kome ba.
3 Sai Shaiɗan ya ce masa, "Idan kai Ɗan Allah ne, ka umarci
wannan dutse yǎ zama burodi."
4 Yesu ya amsa masa ya ce, "An rubuta a cikin Maganar
Allah cewa, 'Ba da abinci kaɗai mutum zai rayu ba.' " 5 Daga
nan, Shaiɗan ya kai shi wani wuri mai tsayi sosai, ya nuna masa
dukan mulkokin duniya a cikin ɗan lokaci. 6 Shaiɗan ya ce masa,
"Zan ba ka iko a kan dukan waɗannan da duk ɗaukakarsu, domin
dukan waɗannan an ba ni. Kuma zan iya ba wa duk wanda nake
so in ba shi. 7 Dukan wannan zai zama naka idan dai ka yi mini
sujada."
8 Yesu ya ce masa, "Gama a rubuce yake cewa,
'Ka yi wa Ubangiji Allahnka sujada,
kuma shi kaɗai za ka bauta masa!' "
9 Sai Shaiɗan ya ɗauke shi zuwa Urushalima, ya kai shi can
bisa haikali, ya ce masa, "Idan kai Ɗan Allah ne, ka yi tsalle
daga nan ka fāɗi ƙasa. 10 Don a rubuce yake cewa, 'Zai ba da
umarni ga mala'ikunsa su lura da kai, su tsare ka.' 11 Da kuma,
'Za su tare ka da hannayensu don kada ka buga ƙafafunka a
dutse.' "
12 Amma Yesu ya ce masa, "A rubuce yake kuma cewa,
'Kada ka gwada Ubangiji Allahnka.' "
13 Da Shaiɗan ya gama gwada Yesu a ta kowane gefe, sai ya
bar shi na ɗan lokaci.

**Yesu Ya Fara Hidimarsa a Galili**
*(Mat 4.12-17; Mar 1.14-15)*

14 Sai Yesu ya koma Galili, ikon Ruhu Mai Tsarki kuma yana
tare da shi. Labarinsa ya kai ko'ina a kewayen. 15 Ya yi ta
koyarwa a majami'unsu,[i] kowa yana ta yabonsa.

---

**4.4:** M. Sh 8.3 **4.8:** M. Sh 6.13 **4.10:** Zab 91.11 **4.11:** Zab 91.11-12
**4.12:** M. Sh 6.16
[i] **4.15 majami'a:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

**An Ki Yesu a Nazarat**
*(Mat 13.53-58; Mar 6.1-6)*

16 Daga nan sai Yesu ya zo Nazarat, inda ya yi girma. Ya shiga majami'a a Ranar Hutun Yahudawa wato, Asabar kamar yadda ya saba. Ya tashi zai yi karatu ke nan,
17 sai aka miƙa masa littafin annabi Ishaya. Ya kunce littafin ya nemi, ya kuma sami wurin da aka rubuta cewa,



*Hoton littafi (4.17)*

18 "Ruhun Ubangiji yana tare da ni,
Domin ya zaɓe ni in kawo wa talakawa Labari Mai Daɗi.
Ya aike ni in yi shelar 'yanci ga waɗanda suke a ɗaure.
In kuma buɗe idanun makafi.
In kuma ba da 'yanci ga waɗanda aka danne.
19 In kuma faɗa wa kowa cewa lokaci ya yi da Ubangiji zai ceci mutanensa."

20 Da ya gama karatun, sai ya naɗe littafin ya ba wa mai lura da majami'ar, ya zauna. Dukan mutanen da suke majami'ar, suka zuba masa ido,
21 sai ya ce musu, "Wannan Rubutaccen Maganar Allah, ya cika a kunnenku a yau."

22 Dukansu da suke wurin suka ji daɗinsa suna ta mamakin kalmomi masu kyau da suke fitowa daga bakinsa, suna ta tambaya, suna cewa, "Anya, wannan ba ɗan Yusufu ba ne?"

**4.18-19:** Ish 61.1-2

23 Yesu ya ce musu, "Na sani za ku gaya mini karin maganan
nan, 'Likita, ka warkar da kanka.' Za ku kuma ce mini, 'Ka yi
abubuwan da muka ji ka yi a Kafarnahum a nan garinka mana.' "
24 Ya sāke ce musu, "Ina faɗa muku gaskiya, ba annabin da a kan
yarda da shi a garinsa".

25 "Amma gaskiya ina gaya muku, a zamanin annabi Iliya,
akwai matan da mazansu suka mutu da yawa a Isra'ila. A wannan
lokacin ne ruwan sama ya ƙi zuwa har shekara uku da wata shida,
aka kuma yi muguwar yunwa ko'ina a ƙasar. 26 Amma ba a aiko
da annabi Iliya zuwa wurin ko ɗaya daga cikinsu ba. Ai, zuwa
wurin wata macen da mijinta ya mutu, a Zarifat da yake a yankin
Sidon ne aka aike shi. 27 A lokacin annabi Elisha kuma akwai
kutare wato, masu ciwon fatar jiki da yawa a Isra'ila, amma ba
a warkar da ko ɗaya a cikinsu ba, sai Na'aman mutumin ƙasar
Suriya ne kaɗai aka warkar."

28 Da mutanen da suke cikin majami'a suka ji wannan
magana, sai haushi ya kama su duka. 29 Suka tashi suka fitar da
Yesu bayan gari, har suka kai shi kan dutse da aka gina garinsu
a kai. Sun so su ture shi yă fāɗi daga kan dutsen, 30 amma sai ya
bi ta cikinsu ya yi tafiyarsa.

**Mai Aljani**
*(Mar 1.21-28)*

31 Sai ya tafi Kafarnahum, wani gari a cikin Galili. A nan ya
shiga majami'a a Ranar Hutun Yahudawa yana koyar da su.
32 Suka yi ta mamakin koyarwarsa, domin maganarsa tana da iko.
33 A cikin majami'ar, akwai wani mutum mai aljani. Sai ya ta da
murya da ƙarfi ya ce, 34 "Wayyo! Ina ruwanka da mu, Yesu
mutumin Nazarat? Ko ka zo ne ka halaka mu? Na san wane ne
kai, kai ne Mai Tsarkin nan na Allah!"

35 Yesu ya tsawata wa aljanin ya ce, "Ka yi shiru, ka fita daga
jikin mutumin nan!" Sai aljanin ya ɗaga mutumin, ya buga shi a
ƙasa a gabansu, sa'an nan ya fita, ya bar mutumin ba wani ciwo.

36 Sai dukan mutane suka kama baki kawai, suna ce wa
junansu, "Wane irin abu ne haka? Da ƙarfi da iko wannan mutum
ya umarci aljanu har sun fita!" 37 Wannan abin da Yesu ya yi, ya
sa an dinga maganarsa ko'ina a ƙasar.

4.24: Yoh 4.44 4.25: 1 Sar 17.1 4.26: 1 Sar 17.8-16 4.27: 2 Sar 5.1-14
4.32: Mat 7.28-29

**Yesu Ya Warkar da Mutane da Yawa**
*(Mat 8.14-17; Mar 1.29-34)*

38 Yesu ya fita daga majami'a, ya tafi gidan Siman. Mamar
matar Siman kuma ba ta da lafiya, zazzaɓi ya dame ta sosai. Sai
aka yi wa Yesu maganar rashin lafiyarta. 39 Ya je ya tsaya kusa
da gadonta ya umarci zazzaɓin yă bar ta. Nan take zazzaɓin ya
bar ta, ta kuma tashi, ta yi musu hidima.
40 Da rana ta fāɗi, kowa da yake da aboki mai rashin lafiya
da kowane irin ciwo, suka kawo su wurin Yesu; shi kuma ya
taɓa kowannensu da hannu ya warkar da su duka. 41 Aljanu suka
fita daga jikin mutane da yawa suna ihu suna cewa, "Kai Ɗan
Allah ne!"
Amma Yesu ya tsawata musu, ya hana su magana, don sun
san cewa shi ne Almasihu.

**Yesu Ya Yi Wa'azi a Majami'u**
*(Mar 1.35-39)*

42 Da gari ya waye sai Yesu ya bar garin ya je inda ba kowa.
Mutane suka yi ta nemansa, har suka same shi. Suka yi ƙoƙari
su hana shi zuwa wani wuri kuma, 43 amma ya ce musu, "Ya
kamata in kai Labarin Mai Daɗi na mulkin Allah ga waɗansu
garuruwa, gama saboda wannan dalilin ne aka aiko ni."
44 Sai ya yi ta yin wa'azi a majami'un Yahudiya.[j]

**Yesu Ya Kira Almajiransa na Farko**
*(Mat 4.18-22; Mar 1.16-20)*

5 1 Wata rana Yesu yana tsaye a gefen Tekun Janisarat. Mutane
suka yi ta matsawa kusa da shi domin su ji maganar Allah.
2 Yesu ya ga jirage biyu a ajiye a bakin tekun. Masu kamun kifin
kuwa sun fita suna wanke kayansu na kaman kifi. 3 Sai Yesu ya
shiga ɗaya daga cikin jiragen, wanda yake na Bitrus, ya kuma
roƙe shi yă tura jirgin zuwa cikin ruwa kaɗan. Sai ya zauna a
ciki yana koya wa mutane.
4 Da ya gama magana, sai ya ce wa Bitrus, "Ka ƙara tura
jirgin zuwa inda akwai zurfi, ku saki abin kamun kifinku, ku
jawo kifi."
5 Bitrus ya ce masa, "Mai girma, ai, tun da daddare muna
a nan muna fama ba mu kama kome ba, amma in ka ce haka,

5.1-3: Mat 13.1-2; Mar 3.9-10; 4.1
[j] 4.44 **Yahudiya:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Galili" ne a nan.

to, zan yi." 6 Da suka sa abin kamun kifin, sai suka kama kifi
da yawa har abin kamun kifin ya fara tsintsinkewa. 7 Ganin
haka, sai suka kira abokansu na ɗayan jirgin su zo su taimake
su. Suka zo suka ciccika jiragen biyu da kifi, har jiragen suka
kusa nutsewa saboda nauyi. 8 Da Bitrus ya ga abin da ya faru,
sai ya durƙusa a gaban Yesu ya ce, "Rabu da ni, Ubangiji!
Gama ni mai zunubi ne!"
9 Domin shi da waɗanda suke tare da shi duka, mamaki ya
kama su sosai saboda yawan kifin nan da suka kama; 10 haka ma
Yakubu da Yohanna, 'ya'yan Zabadi, abokan aikin Bitrus. Sai
Yesu ya ce wa Bitrus, "Kada ka ji tsoro; daga yanzu mutane ne
za ka riƙa jawowa, ba kifi ba."
11 Sai suka jawo jiragensu zuwa gefen tekun, suka bar kome
da kome, suka bi Yesu.

**Yesu Ya Warkar da Kuturu**
*(Mat 8.1-4; Mar 1.40-45)*

12 Wata rana Yesu yana a wani gari, sai ga wani mutumin da
ciwon kuturta ya ci ƙarfinsa, ya zo. Da ganin Yesu, sai ya durƙusa,
ya roƙe shi, yana cewa, "Mai girma, idan ka yarda, kana iya ka
tsarkake ni!"
13 Yesu ya miƙa hannunsa ya taɓa shi, yana cewa, "Na yarda,
ka warke!" Nan da nan, sai kuturtar ta bar shi. 14 Sai Yesu ya
umarce shi ya ce, "Kada ka gaya wa kowa, amma ka je ka nuna
kanka a wurin firist, ka kuma yi hadaya kamar yadda Musa ya
ce a yi don tsarkakewa. Ka yi haka don ka tabbatar wa jama'a
cewa ka warke."
15 Amma duk da haka sai gaba-gaba labarin Yesu yake ta yi,
mutane da yawa suka riƙa zuwa don jinsa, suna neman warkarwa
daga dukan cututtukansu. 16 Amma Yesu yakan tafi wani wurin
da babu kowa, domin yin addu'a.

**Yesu Ya Warkar da Shanyayye**
*(Mat 9.1-8; Mar 2.1-12)*

17 Wata rana Yesu yana koyarwa sai waɗansu Farisiyawa[k] da
malaman dokoki[ƙ] waɗanda suka zo daga kowane ƙauye da yake
a Galili, da Yahudiya, da kuma daga birnin Urushalima, suna
zaune a wurin.

---

5.5: Yoh 21.3 5.6: Yoh 21.6 5.12: L. Fir 14.1-32 5.14: L. Fir 14.1-32
[k] **5.17 Farisiyawa:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.
[ƙ] **5.17 Malaman dokoki:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

Ikon Ubangiji kuwa yana tare da shi domin yǎ warkar da masu
ciwo. 18 Ana nan sai ga waɗansu mutane sun kawo wani
shanyayye kwance a kan tabarma. Suna ƙoƙari su kai shi cikin
gida domin su kwantar da shi a gaban Yesu, 19 amma ba su sami
hanya ba saboda yawan mutane. Da suka ga babu dama, sai suka
hau kan rufin ɗakin, suka ɓalle marufin suka saukar da shi duk
da tabarmar da yake kwance a kai, suka ajiye shi a tsakiyar
mutane a gaban Yesu. 20 Da Yesu ya ga bangaskiyarsu, sai ya ce
wa mutumin da yake kwance, "An gafarta maka zunubanka,
abokina."
21 Malaman dokoki tare da Farisiyawa suka fara ce wa
junansu, "Wane ne wannan da yake yin maganar reni wa Allah
haka! Allah ne kaɗai yake da ikon gafarta zunubai!"
22 Da Yesu ya gane abin da suke tunani, sai ya ce musu, "Don
me kuke wannan tunani? 23 Wanne ya fi sauƙi, a ce, 'An gafarta
maka zunubanka,' ko kuwa a ce, 'Tashi, ka yi tafiya'? 24 Amma
ina so ku sani cewa Ɗan mutum yana da iko yǎ gafarta zunubai
a duniya." Sai ya ce wa shanyayyen, "Na ce maka, tashi, ka ɗauki
tabarmarka ka tafi gida!"
25 Nan da nan mutumin nan ya tashi a idon kowa, ya ɗauki
tabarmar da dā yake kwance a kai, ya tafi gida, yana yabon Allah.
26 Dukansu suka kama baki suna mamaki! Cike da tsoro, suka
yabi Allah, suna cewa, "Yau mun ga abin mamaki!"

## Yesu Ya Kira Lawi

*(Mat 9.9-13; Mar 2.13-17)*

27 Bayan haka, Yesu ya fita, ya ga wani mai karɓar haraji
mai suna Lawi, yana zaune a wurin karɓar haraji. Sai Yesu ya
ce masa, "Bi ni!" 28 Sai Lawi, ya bar kome da kome, ya tashi,
ya bi shi.
29 Sai Lawi ya shirya babban biki a gidansa, ya kuma gayyaci
Yesu. Masu karɓar haraji da yawa tare da waɗansu mutane suna
nan suna cin abinci tare da su. 30 Amma Farisiyawa da malamansu
da malaman dokoki suka fara gunaguni, suna ce wa almajiran
Yesu, "Don me kuke ci, kuke kuma sha tare da masu karɓar haraji
da masu zunubi?"
31 Yesu ya amsa musu ya ce, "Masu lafiyar jiki ba sa bukatar
likita, sai dai marasa lafiya. 32 Ban zo don in kira masu adalci ba,
sai dai don masu zunubi su tuba, su kuma canza rayuwarsu."

**5.30:** Luk 15.1-2

**Tambaya a kan Yin Azumi**
*(Mat 9.14-17; Mar 2.18-22)*

33 Waɗansu suka ce wa Yesu, "Almajiran Yohanna sukan yi
azumi a kai a kai sukan kuma yi addu'a, haka ma na Farisiyawa;
amma naka sai ci da sha suke yi kullum."
34 Sai Yesu ya amsa musu ya ce, "Kuna tsammani za ku iya
hana abokan ango abinci, in suna tare da angon? 35 Lokaci yana
zuwa da za a ɗauki angon a bar su. To, a lokacin ne za su yi
azumi."
36 Sai Yesu ya ba su wani misali ya ce, "Ba wanda zai yage
ƙyalle daga sabuwar riga yă yi wa tsohuwar riga faci da shi. Idan
ya yi haka, sai yă zama ya yage sabuwar rigarsa, kuma facin ba
zai yi wa tsohuwar rigar kyau ba. 37 Kuma ba wanda zai zuba
sabon ruwan inabi[1] a cikin tsofaffin salkuna. Idan ya yi haka, sai
sabon ruwan inabi yă faffashe salkunan ruwan inabin yă zube
salkuna kuma su lalace. 38 Sabon ruwan inabi dai sai a zuba shi
a cikin sababbin salkuna! 39 Ba wanda zai so shan sabon ruwan
inabi bayan ya sha tsohon. Ai, yakan ce tsohon, ya fi daɗi!"

**Tambaya a kan Kiyaye Ranar Hutu**
*(Mat 12.1-8; Mar 2.23-28)*

6 1 Wata Ranar Hutun Yahudawa Yesu da almajiransa suka bi
ta gonakin alkama; sai almajiran suka karya waɗansu kan
alkama suna murjewa suna ci. 2 Sai waɗansu Farisiyawa suka ce,
"Me ya sa kuke yin abin da Doka ta hana a yi a Ranar Hutu?"
3 Yesu ya amsa musu ya ce, "Ashe, ba ku karanta abin da
Dawuda ya yi ba sa'ad da shi tare da mutanensa suka ji yunwa?
4 Yadda Dawuda ya shiga wurin sujada, ya ɗauki burodin da aka
keɓe, ya ci, har ma ya ba abokan tafiyarsa wanda bai kamata
kowa yă ci ba, sai firistoci kaɗai?"
5 Sai ya gama maganan nan da cewa, "Ai, Ɗan Mutum
Ubangiji ne har ma da na Ranar Hutu."

**Mai Shanyayyen Hannu**
*(Mat 12.9-14; Mar 3.1-6)*

6 A wata Ranar Hutun Yahudawa kuma, Yesu ya shiga
majami'a yana koyarwa. Akwai wani mutum a wurin da hannun
damarsa ya shanye. 7 Sai malaman dokoki da Farisiyawa suka

---

6.1: M. Sh 23.26 **6.3-4**: 1 Sam 21.1-6 **6.4**: L. Fir 24.9

[1] **5.37 ruwan inabi**: A kan sami wannan daga 'ya'yan inabin da aka matse. An cika yin amfani da ruwan inabi kamar ruwan sha a ƙasar Isra'ila.

zuba ido, su ga ko Yesu zai yi warkarwa a Ranar Hutu, domin
su same shi da laifi. [8] Amma Yesu ya san abin da suke tunani.
Sai ya ce wa mutumin nan, "Tashi ka zo ka tsaya a nan." Sai
mutumin ya tashi ya zo ya tsaya a wurin. [9] Yesu ya ce musu, "Ina
tambayarku, mene ne ya dace a yi a Ranar Hutu? A yi alheri ko
a yi mugunta? A ceci rai, ko a halaka shi?" [10] Sai ya duddube su
duka; sa'an nan ya ce wa mutumin, "Ka miƙa hannunka." Shi
kuwa ya miƙe hannun, sai hannunsa ya warke.

11 Sai haushi ya kama Farisiyawa da malaman dokoki sosai,
suka fara magana da junansu a kan abin da za su yi da Yesu.

**Yesu Ya Zaɓi Almajirai Sha Biyu**
*(Mat 10.1-4; Mar 3.13-19)*

12 A kwanakin nan, Yesu ya je ya hau dutse domin yă yi
addu'a. Ya kwana yana addu'a ga Allah. [13] Da gari ya waye, sai
ya kira almajiransa, ya zaɓi guda goma sha biyu daga cikinsu,
waɗanda ya ce da su manzanni. [14] Su ne Siman, wanda Yesu ya
sa masa suna Bitrus, da ɗan'uwansa Andarawus, da Yakubu, da
Yohanna, da Filibus, da Batilomi, [15] da Matiyu, da Toma, da
Yakubu ɗan Halfa, da Siman wanda ake ce da shi mai kishin
ƙasarsu, [16] da Yahuda ɗan Yakubu, da kuma Yahuda Iskariyoti,
wanda ya zama mai cin amana.

**Yesu Ya Koyar da Mutane, Ya kuma Warkar da Su**
*(Mat 4.23-25)*

17 Sai Yesu ya sauko tare da manzanninsa, ya tsaya a wani
wuri mai fili sosai, tare da mutane da yawa waɗanda suke
almajiransa. A nan kuma ga mutane da yawa da suka zo daga
ko'ina a Yahudiya, da Urushalima, da kuma yankin ƙasar Taya
da Sidon waɗanda suke a bakin babban teku. [18] Sun zo domin su
ji shi, su kuma sami warkarwa daga dukan cututtukansu. Aka
kuma warkar da mutanen da aljanu suke damunsu. [19] Kowa ya yi
ƙoƙari yă taɓa shi, domin iko yana fitowa daga gare shi, ya kuwa
warkar da su duka.

**Jin Daɗi da kuma Wahala**
*(Mat 5.1-12)*

[20] Yesu ya dubi almajiransa ya ce,
"Masu albarka ne, ku talakawa;
gama mulkin Allah naku ne!
[21] Masu albarka ne ku da kuke jin yunwa yanzu;
gama za ku ƙoshi!

Masu albarka ne ku da kuke kuka yanzu;
gama za ku yi dariya!
22 "Ku masu albarka ne idan mutane sun ƙi ku, sun ware ku,
suna zaginku, suna cewa, ku mugaye ne, saboda Ɗan Mutum!
23 Ku yi farin ciki in wannan ya faru, ku kuma yi rawa don farin
ciki, domin ladanku yana da yawa a sama. Gama haka kakanninsu
ma suka yi wa annabawan da suka riga ku.
24 "Amma zai zama abin tausayi gare ku, ku da kuke da
arziki yanzu,
gama kun riga kun ji daɗinku ko!
25 Zai zama abin tausayi gare ku, ku da kuka ƙoshi yanzu,
gama za ku zauna da yunwa!
Zai zama abin tausayi gare ku, ku da kuke dariya yanzu,
gama za ku yi baƙin ciki, kuna kuka!
26 "Zai zama abin tausayi gare ku, ku da mutane suke
yabonku; gama haka kakanninsu ma suka yi wa annabawan
ƙarya."

**Ku Nuna Ƙauna ga Masu Gāba da Ku**
*(Mat 5.38-48, 7.12a)*

27 "Ina gaya muku, ku da kuke jina: Ku ƙaunaci masu gāba
da ku, ku yi wa waɗanda ba sa son ganinku alheri. 28 Ku sa wa
masu zaginku albarka, ku kuma yi wa masu ba ku wahala addu'a.
29 Idan wani ya mare ka a wannan kumatu, ka juye masa ɗayan
ma; idan wani ya ƙwace maka babbar riga, ka cire rigar cikin ma
ka ba shi. 30 Duk wanda ya roƙe ka abu, ka ba shi. Wanda kuma
ya yi maka ƙwace, kada ma ka nemi a mayar maka. 31 Ku yi wa
mutane abin da kuke so su yi muku.
32 "Idan kuna ƙaunar waɗanda suke ƙaunarku ne kawai, yaya
za ku sami albarka? Ko masu zunubi ma suna ƙaunar waɗanda
suke ƙaunarsu ne! 33 Idan kuma kuna yin alheri ga masu yi muku
ne kawai, yaya za ku sami albarka? Ko masu zunubi ma suna yin
haka. 34 In kuma mutanen da za su iya biyanku ne kuke ba su
bashi, yaya za ku sami albarka? Ko masu zunubi ma suna ba da
bashi ga masu zunubi don a biya su daidai! 35 Amma ku, ku
ƙaunaci masu gāba da ku, ku kuma yi musu alheri; ku ba da bashi
ba da nufi sai an biya ku ba. Ta yin haka ne za ku sami lada mai
yawa, ku kuma zama 'ya'yan Allah Maɗaukaki. Gama shi mai
alheri ne ga mutanen da ba sa godiya da kuma mugaye. 36 Ku
zama masu tausayi kamar yadda Ubanku yake mai tausayi.

**6.22**: 1 Bit 4.14 **6.23**: 2 Tar 36.16; A. M. 7.52 **6.31**: Mat 7.12

## Kada Ku Ba Kowa Laifi
*(Mat 7.1-5)*

37 “Kada ku ba kowa laifi, ku kuma ba za a ba ku ba. Kada
ku hukunta kowa, ku kuma ba za a hukunta ku ba. Ku yafe wa
kowa, ku kuma za a yafe muku. [38] Ku bayar, ku ma za a ba ku
mudu a cike, a cika har yǎ yi tudu yana zuba, har a juye muku
sauran a hannun riga. Mudun da kuke auna wa mutane da shi, da
shi za a auna muku.”
39 Yesu ya kuma ba su wani misali ya ce, “Makaho zai iya
yin wa wani makaho jagora? Idan ya yi haka, to, dukansu za su
fāɗi a rami. [40] Ba ɗan makarantan da ya fi malaminsa; amma
kowane ɗan makaranta wanda ya gama karatunsa, zai zama kamar
malaminsa.
41 “Don me kake ganin ɗan tsinken da yake a idon
ɗan'uwanka, amma ba ka kula da gungumen da yake cikin idonka
ba? [42] Yaya kuma za ka iya ce wa ɗan'uwanka, ‘Kai, ɗan'uwana,
bari in cire maka ɗan tsinken nan da yake idonka,’ bayan kuma
ba ka iya ganin gungumen da yake a naka idon ba? Kai munafuki!
Ka fara cire gungumen da yake cikin idonka tukuna, don ka iya
gani sosai yadda za ka iya cire ɗan tsinken da yake cikin idon
ɗan'uwanka.

## Akan Gane Itace ta Irin ’Ya’yansa
*(Mat 7.16-20, 12.33-35)*

43 “Itace mai kyau ba ya yin ’ya’ya marasa kyau, kuma
mummunan itace ba ya yin ’ya’ya masu kyau. [44] Ana sanin
kowane itace ta irin ’ya’yansa. Ba yadda za a tsinke ɓaure a jikin
ƙaya, ko kuwa inabi a jikin sarƙaƙƙiya. [45] Mutumin kirki, yana
yin abubuwa masu kyau, domin abubuwa masu kyau ne suke
zuciyarsa; amma mugun mutum yana yin abubuwan da ba su da
kyau domin abubuwan da suke zuciyarsa ba su da kyau. Ai, abin
da yake cikin zuciya shi yake fitowa a baki.

## Mutane Biyu Masu Gini
*(Mat 7.24-27)*

46 “Don me kuke ce da ni ‘Ubangiji, Ubangiji,’ amma kun ƙi
yin abin da na ce ku yi? [47] Duk wanda ya zo wurina ya saurare
ni, ya kuma yi abin da na ce yǎ yi, zan faɗa muku irin mutum
da yake. [48] Shi kamar mutum ne wanda, da zai gina gidansa, sai

**6.39:** Mat 15.14 **6.40:** Mat 10.24-25; Yoh 13.16; 15.20 **6.44:** Mat 12.33
**6.45:** Mat 12.35

ya haƙa ƙasa da zurfi, ya kuma kafa tushen ginin a kan dutse. Da
kogi ya cika, ruwan ya zo ya bugi gidan, amma bai iya girgiza
gidan ba, saboda an kafa tushensa a kan fā. 49 Amma duk wanda
ya ji maganata bai kuma yi abin da na ce yǎ yi ba, daidai yake
da mutumin da ya gina gidansa ba tare da ya yi wa gidan nan
tushe mai kyau ba. Da kogi ya cika, ruwan ya zo ya bugi gidan,
sai ya fāɗi gaba ɗaya. Fāɗuwar gidan nan kuwa ta yi muni sosai."

**Yesu Ya Warkar da Bawan Wani Babban Sojan Roma**
*(Mat 8.5-13)*

7 1 Da Yesu ya gama gaya wa mutane dukan waɗannan
abubuwa, sai ya tafi Kafarnahum. 2 A can ɗin, akwai wani
babban sojan Roma wanda bawansa yana ciwo sosai har ya kusa
mutuwa. Wannan babban sojan Roma kuwa yana ƙaunar bawan
nan sosai. 3 Da ya ji labarin Yesu, sai ya aiki waɗansu
shugabannin Yahudawa don su roƙe shi yǎ zo yǎ warkar da
bawansa. 4 Shugabannin suka je wurin Yesu, suka roƙe shi sosai,
suna cewa, "Wannan mutum ai, ya cancanci ka taimake shi!
5 Yana ƙaunar mutanenmu, har ya gina mana majami'a." 6 Sai
Yesu ya tafi tare da su. Da ya yi kusa da gidan, babban sojan
Roman nan ya aika da waɗansu abokansa su gaya wa Yesu, "Mai
girma, kada ka dame kanka saboda ni! Ban ma isa har da za ka
zo gidana ba. 7 Shi ya sa ban ma ga na isa in zo wurinka ba,
amma ka yi magana kawai, yarona kuwa zai warke. 8 Gama ni
ma a ƙarƙashin ikon wani nake, kuma da sojoji a ƙarƙashina,
nakan ce wa wannan, 'Je ka,' sai yǎ je; wani kuwa in ce masa,
'Zo,' sai yǎ zo; in na ce wa bawana, 'Yi abu kaza,' sai yǎ yi."
9 Da Yesu ya ji haka, sai mamaki ya kama shi. Sai ya juye
ya ce wa mutanen da suke binsa, "Ina gaya muku, a cikin Isra'ila
ban taɓa sami mai bangaskiya mai ƙarfi kamar wannan ba!"
10 Da waɗanda aka aika suka koma gidan babban sojan Roma,
sai suka sami bawan ya warke.

**Yesu Ya Ta da Ɗan Wata Macen da Mijinta Ya Mutu**

11 Ba da daɗewa ba,[m] sai Yesu ya tafi wani garin da ake ce
da shi Nayin, almajiransa da mutane da yawa suka tafi tare da
shi. 12 Da suka yi kusa da ƙofar shigar garin, sai ga waɗansu
mutane suna fitowa da gawar wani saurayi, wanda shi kaɗai
mamarsa ta haifa, mijinta kuma ya mutu. Mutane da yawa daga

[m] 7.11 **Ba da daɗewa ba:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Washegari" ne a nan.

garin suna mata rakiya. 13 Da Ubangiji ya ga matar, sai ya ji
tausayinta, sai ya ce mata, "Kada ki yi kuka!" 14 Sai ya je ya taɓa
akwatin gawar, sai mutanen da suke riƙe da shi suka tsaya. Yesu
ya ce, "Saurayi, na ce maka ka tashi!" 15 Sai wannan da ya mutu
ya tashi ya zauna, ya fara magana. Yesu kuma ya miƙa shi ga
mamarsa.
16 Sai tsoro ya kama su duka, suka ɗaukaka Allah suna cewa,
"Lallai, wani babban annabi ya zo cikinmu! Allah ya zo domin
yă ceci mutanensa!"
17 Labarin abin nan da Yesu ya yi, ya kai ko'ina a cikin
Yahudiya da kewayenta.

### 'Yan Aika daga Wurin Yohanna Maibaftisma

*(Mat 11.2-19)*

18 Da almajiran Yohanna maibaftisma suka gaya masa dukan
abubuwan nan, sai ya kira biyu daga cikinsu, 19 ya aike su wurin
Ubangiji, su tambaye shi, "Kai ne wanda zai zo, ko mu sa ido
ga wani?"
20 Da suka kai wurin Yesu, sai suka ce, "Yohanna
Maibaftisma ne ya aike mu, mu tambaye ka, 'Ko kai ne mai
zuwan nan, ko kuma mu sa ido ga wani?' "
21 A daidai lokacin nan kuwa, Yesu ya warkar da mutane da
yawa daga rashin lafiyarsu da cututtukansu, da kuma daga aljanu.
Makafi da yawa kuma suka sami ganin gari. 22 Sai Yesu ya amsa
musu ya ce, "Ku koma ku gaya wa Yohanna abin da kuka ji,
kuka kuma gani; makafi suna samun gani, guragu suna tafiya,
kutare suna samun warkarwa, kurame suna jin magana, ana ta da
waɗanda suka mutu, ana kuma ba wa talakawa Labari Mai Daɗi.
23 Allah zai albarkaci kowa da bai yi shakkar bangaskiyar da yake
da ita a kaina ba!"
24 Bayan waɗanda Yohanna ya aika suka tafi, sai Yesu ya fara
yi wa taron mutane magana game da Yohanna, yana cewa, "Me
kuka je gani a daji? Kun je ganin dogayen ciyawa da iska take
kaɗawa ne? 25 To, kallon me ya kai ku? Wani da ya ci ado ne?
Masu sa kayan tsada suna kuma zaman jin daɗi ai, a gidan sarki
suke. 26 To, wai kallon me kuka je yi? Annabi? I, ina gaya muku,
ya ma fi annabi. 27 Gama Yohanna ne Maganar Allah ta ce a
kansa, 'Ga shi, na aiko manzona yă riga ka gaba, wanda zai shirya
maka hanya, kafin ka zo.' 28 Ina gaya muku, a cikin dukan

---

7.22: Ish 35.5-6; 61.1 7.22: Ish 29.18-19; 35.5-6; 61.1-2 7.27: Mal 3.1

waɗanda mata suka haifa, ba wanda ya fi Yohanna girma. Amma
duk da haka wanda yake ƙarami duka a mulkin Allah ya fi shi."
29 Duka wanda ya ji wannan, har da masu karɓar haraji, suka
tabbata cewa hanyar Allah ita ce daidai saboda su ne aka yi musu
baftisma ta Yohanna. 30 Amma Farisiyawa da malaman dokoki
suka ƙi yin biyayya da abin da Allah ya nufe su da shi, suka
kuma ƙi Yohanna yă yi musu baftisma.
31 Yesu ya ci gaba da cewa, "To, da me zan kwatanta mutanen
zamanin nan? Yaya suke? 32 Su kamar yara ne da suke zama a
kasuwa, suna kiran juna, suna cewa, 'Mun hura muku busa, kun ƙi
ku yi rawa! Mun rera waƙar mutuwa, kun ƙi ku yi kuka!' 33 Yohanna
Maibaftisma ya zo, ba ya cin abinci, ba ya shan ruwan inabi, amma
kuna cewa, 'Ai, yana da aljani!' 34 Dan Mutum ya zo, yana ci, yana
sha, kuna cewa, 'Kun gan shi mai yawan ci da sha, abokin masu
karɓar haraji da masu zunubi!' 35 Duk da haka waɗanda suka yarda
da hikimar Allah, suna nuna cewa tana da gaskiya."

**Yesu a Gidan Siman Bafarisiye**

36 Wani Bafarisiye ya gayyaci Yesu cin abinci a gidansa, sai
Yesu ya je ya zauna don cin abinci. 37 A wannan garin, akwai
wata mace wadda ta yi rayuwa marar kyau. Da ta ji cewa Yesu
yana cin abinci a gidan Bafarisiyen, sai ta kawo wata 'yar
kwalabar man ƙamshi mai tsada. 38 Ta zo ta tsaya a bayansa,



*Hoton yadda dā ake zama a ci abinci (7.38)*

**7.27:** Mal 3.1 **7.29-30:** Mat 21.32; Luk 3.12

wajen ƙafafunsa, tana kuka. Da hawayenta ya fara zuba a
ƙafafunsa, sai ta goge ƙafafun da gashinta, ta yi ta sumbatarsu,
sa'an nan ta shafa musu man ƙamshin nan.
39 Da Bafarisiyen nan ya ga abin da macen nan take yi, sai
ya ce a ransa, "Da mutumin nan annabi ne, da ya san kowace
ce macen nan da take taɓa shi! Kuma da ya san cewa ita mai
zunubi ce."
40 Yesu ya ce wa Bafarisiyen nan, "Siman, ina da abin da zan
faɗa maka." Shi kuma ya ce, "Faɗa, malam."
41 Yesu ya ce, "An yi wani mutumin da yake bin waɗansu
mutane biyu bashi, ɗaya ana binsa yawan kuɗin da lebura zai
samu cikin shekara ɗaya da rabi, ɗayan kuma yawan kuɗin da
lebura zai samu cikin kwana hamsin. 42 Da suka gagara biya, sai
ya yafe musu dukansu biyu. To, a ganinka wa zai fi ƙaunarsa?"
43 Siman ya ce masa, "A ganina, wanda aka yafe masa mai
yawan ne." Sai Yesu ya ce masa,
"Yawwa! Ka faɗa daidai." 44 Sai ya dubi macen, ya ce wa
Siman, "Ka ga macen nan? Na shigo gidanka, ba ka ba ni ruwa
in wanke ƙafafuna ba, amma ta wanke ƙafafuna da hawayenta,
ta kuma goge su da gashin kanta. 45 Ba ka rungume ni da na shigo
gidanka ba, amma tun shigowata a nan macen nan ba ta daina
sumbar ƙafafuna ba. 46 Ba ka shafa mai a kaina ba, amma ita ta
shafa man ƙamshi a ƙafafuna. 47 Saboda haka ina gaya maka,
zunuban nan nata masu yawa an yafe mata su, gama ta yi ƙauna
mai yawa. Wanda aka yafe wa kaɗan kuwa, ƙauna kaɗan yake
nunawa."
48 Sai ya ce wa macen, "An gafarta miki zunubanki."
49 Mutanen da suke cin abinci tare da shi suka fara ce wa
junansu, "Wane ne wannan, wanda har yana yafe zunubai?"
50 Sai Yesu ya ce wa macen, "Bangaskiyarki ta cece ki, ki
sauka lafiya."

### Waɗansu Mata Sun Tafi tare da Yesu

8 1 An jima kaɗan sai Yesu ya zazzaga birane da ƙauyuka, yana
wa'azin Labari Mai Daɗi na mulkin Allah. Almajiransa sha
biyun nan kuwa suna tare da shi, 2 da waɗansu mata waɗanda aka
raba su da aljanu aka kuma warkar da su daga rashin lafiyarsu.
A cikinsu kuwa akwai Maryamu daga Magadala, wadda aka fitar
da aljanu bakwai daga gare ta. 3 Akwai kuma Yowana matar

---

**7.37-38:** Mat 26.7; Mar 14.3; Yoh 12.3

Kuza, wani wakili a gidan Hirudus, tare da Suzana, da waɗansu
mata da yawa waɗanda suke yi musu hidima da kayansu.

## Misali na Mai Shuka
*(Mat 13.1-9; Mar 4.1-9)*

4 Da mutane da yawa suna ta taruwa daga garuruwa
dabam-dabam suna ta zuwa wurin Yesu, sai ya ba su wannan
misali:
5 "An taɓa yin wani mutumin da ya je yă shuka iri a gonarsa.
Yana cikin yafa iri ke nan, sai waɗansu suka fāɗi a kan hanya,
aka tattaka su, sai tsuntsaye kuma suka cinye su. 6 Waɗansu suka
fāɗi a kan dutse; da suka tsira sai suka bushe don babu ruwa a
wurin. 7 Waɗansu kuma suka fāɗi a cikin ƙaya, suka yi girma
tare, har ƙaya suka hana su girma. 8 Waɗansu irin kuma suka fāɗi
a ƙasa mai kyau, suka yi girma, suka yi tsaba ɗari-ɗari."
Da Yesu ya gama faɗin haka sai ya ɗaga murya ya ce, "Bari
mai kunnen ji, yă ji!"

## Manufar Misalin na Mai Shuka
*(Mat 13.10-17; Mar 4.10-12)*

9 Sai almajiran Yesu suka tambaye shi abin da misalin nan
yake nufi. 10 Ya ce, "An yarda muku ku san asirin mulkin Allah,
amma ga sauran mutane ina magana da misalai ne domin, 'Ko
sun duba ba za su gani ba, ko sun ji ba za su gane ba.'

## Yesu Ya Ba da Bayanin Misali na Mai Shuka
*(Mat 13.18-23; Mar 4.13-20)*

11 "Ga ma'anar misalin nan: Irin shi ne maganar Allah.
12 Waɗanda suka fāɗi a kan hanya su ne kwatancin mutanen da
suka ji, amma Shaiɗan ya zo ya ƙwace maganar daga zuciyarsu,
don kada su ba da gaskiya su kuma sami ceto. 13 Irin da suka fāɗi
a kan dutsen kuwa, su ne kwatancin mutanen nan da suka ji
maganar, suka kuma karɓe ta da murna. Amma ba ta yi tushe a
cikinsu ba; sun ba da gaskiya na ɗan lokaci, amma da wahala ta
zo musu, sai suka watsar da bangaskiyarsu. 14 Irin da suka fāɗi a
cikin ƙaya kuwa, su ne kwatancin mutanen da suka ji, amma a
kwana a tashi, tunanin kayan duniya da neman arziki, da son jin
daɗi, ya sa sun kāsa amfani. 15 Irin da suka fāɗi a ƙasa mai kyau
kuwa, su ne kwatancin mutanen da suka ji maganar, suka kuma
karɓa da zuciya ɗaya suka riƙe, suka jimre har suka yi amfani.

**8.2-3:** Mat 27.55-56; Mar 15.40-41; Luk 23.49 **8.10:** Ish 6.9-10

## Misali A Kan Fitila

*(Mar 4.21-25)*

16 "Ba wanda zai kunna fitila yă ɗauka kwano yă rufe ko kuwa yă sa ta a ƙarƙashin gado. A maimakon haka, zai sa ta a kan tebur domin mutanen da za su shiga su ga haske.

17 "Gama duk abin da yake a ɓoye za a tone shi, kuma dukan abin da yake a rufe za a bayyana shi a fili.

18 "Ku yi hankali fa da yadda kuke ji, domin idan wani yana da abu, za a ƙara masa, amma wanda ba shi da wani abu, abin da yake tsammani yana da shi ma, za a karɓa a bar shi."

## Mamar Yesu tare da 'Yan'uwansa

*(Mat 12.46-50; Mar 3.31-35)*

19 Sa'an nan mamar Yesu da 'yan'uwansa suka je wurinsa,
amma ba su iya kai wurinsa ba saboda yawan mutane. 20 Sai wani
mutum ya gaya wa Yesu cewa, "Ga mamarka da 'yan'uwanka
suna tsaye a waje suna so su gan ka."

21 Yesu ya ce wa dukan mutanen da suke wurin, "Waɗanda suka ji maganar Allah, suka kuma aikata, su ne mamata da 'yan'uwana."

## Yesu Ya Tsawata wa Hadari

*(Mat 8.23-27; Mar 4.35-41)*

22 Wata rana Yesu da almajiransa suka shiga jirgin ruwa, sai
ya ce musu, "Mu haye zuwa wancan gefen tekun." Sai suka fara
tafiya. 23 Da suna cikin tafiya, sai barci ya kwashe shi. Ba labari
sai wata babbar iska ta taso, tana hurawa zuwa tekun. Suka shiga
wani hatsari, saboda ruwa ya fara shiga cikin jirgin. 24 Almajiran
suka je, suka ta da Yesu, suka ce, "Mai girma! Mai girma! Za
mu halaka!"

Yesu ya tashi, ya tsawata wa iskar da kuma ruwan da suke
hauka, sai suka yi tsit. 25 Sai ya ce wa almajiran, "Ina
bangaskiyarku?"

Amma suka ji tsoro sosai, suka kuma yi mamaki, suna ce wa juna, "Wane ne wannan wanda yake wa iska da raƙuman ruwa umarni har suna masa biyayya?"

---

**8.16:** Mat 5.15; Luk 11.33 **8.17:** Mat 10.26; Luk 12.2 **8.18:** Mat 25.29; Luk 19.26

**Yesu Ya Warkar da Mai Aljanu**
*(Mat 8.28-34; Mar 5.1-20)*

26 Yesu da almajiransa suka yi ta tafiya a cikin jirgin ruwa
har suka kai sashin ƙasar Garasinawa,[n] da yake a hayen Tekun
Galili. 27 Yesu yana sauka daga jirgin ke nan sai ga wani mutumin
garin wanda yake da aljanu. Mutumin ya daɗe yana yawo ba riga,
kuma ba ya iya zama a gida, kullum yana wurin da ake binne
mutane. 28 Da ganin Yesu, sai mutumin ya ta da murya da ƙarfi,
ya fāɗi a gaban Yesu yana ihu yana cewa, "Ina ruwanka da ni,
Yesu Ɗan Allah Maɗaukaki? Ina roƙonka, kada ka ba ni wahala!"
29 Ya faɗa haka ne don Yesu ya riga ya tsawata wa aljanun su
bar shi. Domin sau da yawa aljanun sukan buge shi, akan kuma
tsare shi a ɗaure da sarƙa, amma yakan tsintsinke sarƙan, aljanun
kuma sukan kore shi zuwa daji.

30 Yesu ya tambaye shi, "Mene ne sunanka?"

Sai mutumin ya amsa, "Dubu Shida,"[o] domin aljanun suna da
yawa a cikinsa. 31 Suka yi ta roƙonsa kada yă tura su a ramin da
ake tsare aljanu a ciki.

32 Kusa da wurin nan kuwa, akwai wani babban garken aladu
da yake kiwo a gangaren dutsen, sai aljanun suka roƙi Yesu yă
bar su su shiga cikin aladun. Shi kuwa ya yarda musu. 33 Suka
fita daga cikin mutumin suka shiga cikin aladun. Sai dukan aladun
suka tashi a guje suka gangara cikin tekun, suka mutu a ciki.

34 Da masu lura da aladun suka ga abin da ya faru, sai suka
gudu zuwa gari da karkara don su kai labari. 35 Mutane suka fito
don su ga abin da ya faru. Da suka kai wurin Yesu, suka ga
mutumin da aljanun suka fito daga cikinsa yana zama kusa da
Yesu, ya sa riga kuma hankalinsa ɗaya. Sai tsoro ya kama su
duka. 36 Waɗanda suke nan lokacin da abin ya faru, suka yi ta
gaggaya wa mutane yadda aka warkar da mutumin. 37 Sai dukan
mutanen kewayen ƙasar Garasinawa suka roƙi Yesu yă bar
garinsu, don sun ji tsoro sosai. Da Yesu zai shiga jirgi yă tafi ke
nan, 38 sai mutumin da aka fitar da aljanu daga cikinsa ya zo, ya
roƙi Yesu yana cewa, "Bari in tafi tare da kai."

Amma Yesu ya sallame shi ya ce, 39 "Koma gida, ka faɗa abin
da Allah ya yi maka."

---

[n] **8.26 Ƙasar Garasinawa:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Gadarinas," waɗansu kuma "Gagasina" ne a nan.

[o] **8.30 dubu shida:** Da Helenanci "Lijiyon", wato, ƙungiyar sojoji wadda ta kai mutum dubu huɗu zuwa dubu shida.

Sai mutumin ya tafi ya bi ta cikin birnin, yana faɗin abin da
Yesu ya yi masa.

**’Yar Jayirus da Mace Mai Zub da Jini**
*(Mat 9.18-26; Mar 5.21-43)*

40 Da komawar Yesu daga wancan gefen tekun, mutane suka
yi masa maraba don dā ma suna jiransa ne. [41] Sai ga wani mutum
mai suna Jayirus, wanda yake shugaban majami’a ya zo ya
durƙusa a gaban Yesu. Ya roƙe shi yă je gidansa, [42] don wadda
take ’yarsa kaɗai, wadda ta kai shekara goma sha biyu, tana
bakin mutuwa.
Da Yesu ya kama hanya, mutane suka yi ta binsa suna matsa
shi ta kowane gefe. [43] A cikinsu kuwa akwai wata mace wadda
ta sha wahala da ciwon zub da jini, na tsawon shekara goma
sha biyu. Ta kashe duk abin da take da shi wurin neman
magani,[r] amma ba wanda ya iya warkar da ita. [44] Sai ta bi ta
cikin yawan mutanen nan ta zo ta bayansa, ta taɓa bakin rigarsa,
sai zub da jinin nan nata ya tsaya cik. [45] Yesu ya ce, “Wa ya
taɓa ni?”
Kowa ya ce ba shi ba ne, sai Bitrus ya ce, “Mai girma, ai,
mutane sun kewaye ka ta kowane gefe, suna tutture ka.”
46 Amma Yesu ya ce, “Ni dai, wani ya taɓa ni, domin na ji
iko ya fita daga gare ni.” [47] Da matar ta ga dai an gane ta, sai ta
fita, jikinta yana rawa, ta durƙusa a gaban Yesu. Ta kuma bayyana
masa a gaban kowa dalilin da ya sa ta taɓa shi, da yadda ta warke
nan take. [48] Yesu ya ce mata, “’Yata, bangaskiyarki ta warkar da
ke. Ki sauka lafiya.”
49 Bai ma ƙare maganar ba, sai ga ɗan aika daga gidan Jayirus,
ya zo, yana gaya wa Jayirus cewa, “Kada ma ka sa malam ya yi
wata wahala, ai, ’yarka ta mutu ko.”
50 Da Yesu ya ji haka, sai ya ce wa Jayirus, “Kada ka ji tsoro;
ka dai ba da gaskiya, za ta sāke rayuwa.”
51 Da suka kai gidan, bai yarda kowa yă shiga tare da shi ba
sai Bitrus da Yohanna da Yakubu, da kuma baban yarinyar da
mamarta. [52] Dukan mutanen da suke gidan, sai kuka suke yi suna
ihu domin yarinyar. Yesu ya ce musu, “Kada ku yi kuka, yarinyar
ba ta mutu ba, tana barci ne kawai!”
53 Sai suka yi masa dariyar reni, domin sun sani ta mutu.
[54] Yesu kuwa da ya kama hannunta sai ya ta da murya ya ce,

[r] **8.43 Ta kashe duk abin . . . neman magani:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da waɗannan kalmomin.

"Yarinya, ki tashi!" 55 Ranta kuma ya dawo, ta tashi tsab, sai
Yesu ya umarta a ba ta abinci ta ci. 56 Iyayenta suka kama baki
suna mamaki, amma Yesu ya ja musu kunne cewa kada su faɗa
wa kowa abin da ya faru.

**Yesu Ya Aiki Almajiransa**
*(Mat 10.5-15; Mar 6.7-13)*

9 1 Sai Yesu ya kira sha biyun nan wuri ɗaya, ya ba su iko
da kuma izni a kan dukan aljanu, su kuma warkar da
cututtuka. 2 Ya kuma aike su su je su yi wa'azin mulkin Allah,
su kuma warkar da marasa lafiya. 3 Ya ce musu, "Kada ku ɗauki
kome don tafiyarku, kada ma ku riƙe sanda, ko jaka, ko abinci,
ko kuɗi. Kada kuma ku ɗauki wata riga ban da wadda kuka sa.
4 Duk gidan da aka karɓe ku, ku zauna nan sai lokacin da za
ku bar garin. 5 Duk inda aka ƙi karɓarku, in za ku bar garin sai
ku kakkaɓe ƙurar ƙafafunku don yǎ zama shaida a kansu."
6 Sai suka tashi suka zazzaga ƙauyuka suna wa'azin Labari
Mai Daɗi, suna warkar da marasa lafiya a ko'ina.

**Hirudus Ya Rikice**
*(Mat 14.1-12; Mar 6.14-29)*

7 Da Hirudus mai mulkin Galili ya ji labarin dukan abubuwan
nan da suke faruwa, sai ya rikice sosai, don waɗansu mutane suna
cewa Yohanna Maibaftisma ne ya tashi daga matattu. 8 Waɗansu
kuma suna cewa annabi Iliya ne ya sāke bayyana. Waɗansu kuma
har wa yau, suna cewa ɗaya daga cikin annabawa na dā ne ya
tashi. 9 Sai Hirudus ya ce, "Yohanna dai, na sa aka yanke kansa;
to, wane mutum ne nake ji abubuwan nan a kansa?" Sai ya yi ta
ƙoƙari yǎ ga Yesu.

**Yesu Ya Ciyar da Mutum Dubu Biyar**
*(Mat 14.13-21; Mar 6.30-44; Yoh 6.1-14)*

10 Da manzannin suka dawo, sai suka faɗa wa Yesu kome
da suka yi. Sai ya ɗauke su su kaɗai suka tafi wani garin da ake
ce da shi Betsaida. 11 Da mutane suka ji yana can, sai suka bi
shi. Ya kuwa yi musu maraba, ya yi musu magana a kan mulkin
Allah, ya kuma warkar da dukan masu bukata a warkar da su.
12 Da rana ta kusa fāɗuwa, sai sha biyun suka zo wurinsa suka
ce, "Ka sallami mutane su shiga ƙauyuka da karkara don su nemi
abinci da wurin kwana; don inda muke ba mutane."

---

**9.3-5:** Luk 10.4-11; A. M. 13.51 **9.7-8:** Mat 16.14; Mar 8.28; Luk 9.19

13 Amma Yesu ya ce musu, "Ku, ku ba su wani abu su ci
mana."
Sai suka ce masa, "Duk abin da muke da shi a nan bai wuce
burodi biyar da kifi biyu ba. Sai dai in za mu je mu saya wa
dukan jama'an nan abinci." 14 Gama maza kaɗai sun kai wajen
dubu biyar.
Yesu ya ce wa almajiransa, "Ku gaya wa mutanen su zazzauna
a ƙungiyoyi hamsin-hamsin."
15 Sai almajiran suka bi umarnin, suka sa dukan mutane suka
zazzauna. 16 Sai Yesu ya ɗauki burodi biyar da kifi biyu ɗin nan,
ya ɗaga kansa sama ya yi wa Allah godiya, sa'an nan ya kakkarya
su, ya ba wa almajiransa, su rarraba wa mutanen. 17 Duka kuwa
suka ci suka ƙoshi. Almajiran suka kwashe sauran da ya rage har
suka cika kwanduna goma sha biyu.

**Bitrus Ya Shaida Yesu Shi Ne Almasihu**
*(Mat 16.13-19; Mar 8.27-29)*

18 Wata rana Yesu yana addu'a shi kaɗai, almajiransa kuma
suka zo wurinsa. Sai ya tambaye su ya ce, "Wa mutane suke ce
da ni?"
19 Almajiransa suka ce masa, "Waɗansu suna cewa, kai ne
Yohanna Maibaftisma, waɗansu kuma suna cewa, kai ne annabi
Iliya; har wa yau waɗansu suna cewa, ɗaya daga cikin annabawan
dā ne ya tashi."
20 Sai Yesu ya ce musu, "Amma ku fa, wane ne ni a
ganinku?"
Bitrus ya amsa ya ce, "Kai ne Almasihu na Allah."

**Yesu Ya Faɗa Irin Mutuwar da Zai Yi**
*(Mat 16.20-28; Mar 8.31-9.1)*

21 Sai Yesu ya ja musu kunne sosai kada su gaya wa kowa
wannan magana. 22 Ya sāke gaya musu cewa, "Lallai ne Ɗan
Mutum yă sha wuya iri-iri, shugabannin jama'a da manyan
firistoci da malaman dokoki su ƙi shi, har a kashe shi, amma rana
ta uku a tashe shi kuma."
23 Sai ya ce wa dukansu, "Duk mai so yă bi ni, sai yă ƙi
kansa, yă ɗauki gicciyensa kowace rana, yă bi ni. 24 Gama duk
mai son ajiyar ransa, zai rasa shi. Amma duk wanda ya rasa ransa
saboda ni, ajiyarsa yake yi. 25 Wane amfani ne mutum zai samu,

9.19: Mat 14.1-2; Mar 6.14-15; Luk 9.7-8 9.20: Yoh 6.68-69
9.23: Mat 10.38; Luk 14.27 9.24: Mat 10.39; Luk 7.33; Yoh 12.25

in ya sami duniya duka, sa'an nan ya rasa ransa? 26 Gama duk
wanda yake jin kunyata da kuma kunyar maganata, Ɗan mutum
ma zai ji kunyarsa, lokacin da zai zo a cikin ɗaukakarsa, da kuma
ɗaukakar Ubansa, da ta mala'iku masu tsarki. 27 Hakika ina gaya
muku, akwai waɗansu a nan tsaye da ba za su mutu ba sai sun
ga mulkin Allah."

**Sākewar Kamannin Yesu**
*(Mat 17.1-8; Mar 9.2-8)*

28 Bayan kamar kwana takwas da yin wannan magana, sai
Yesu ya ɗauki Bitrus, da Yohanna da kuma Yakubu, suka hau
kan dutse tare don su yi addu'a. 29 Da yana cikin addu'a, sai
fuskarsa ta canza kamanni, rigunarsa kuma suka yi fari fat, har
suna kashen ido. 30 Ba labari sai ga waɗansu mutum biyu suna
magana da shi. Waɗannan mutum biyu kuwa annabi Musa ne
da annabi Iliya. 31 Sun bayyana da ɗaukaka, suna magana da
Yesu a kan yadda zai cika nufin Allah ta mutuwa da zai yi a
Urushalima. 32 Bitrus tare da abokan tafiyarsa kuwa suna barci.
Da suka farka sai suka ga ɗaukakar Yesu da kuma mutum biyun
nan da suke tsaye tare da shi. 33 Da mutanen nan za su bar Yesu
ke nan, sai Bitrus ya ce masa, "Mai girma, ya yi kyau da muke
a nan! Bari mu yi bukkoki uku, ɗaya dominka, ɗaya domin
annabi Musa, ɗaya kuma domin annabi Iliya." Bai ma san abin
da yake faɗa ba.

34 Bai rufe baki ba sai ga girgije ya rufe su; da girgijen ya
rufe su, sai almajiran suka ji tsoro. 35 Sai murya ta fito daga
cikin girgijen tana cewa, "Wannan Ɗana ne, wanda na zaɓa.
Ku saurare shi!"

36 Da muryar ta yi shiru, sai aka ga Yesu shi kaɗai. Almajiran
kuwa suka yi shiru da bakinsu. A kwanakin nan kuwa ba su faɗa
wa kowa abin da suka gani ba.

**Yesu Ya Warkar da Yaro Mai Aljani**
*(Mat 17.14-18; Mar 9.14-27)*

37 Washegari, Yesu da almajiran nan guda uku suka sauka
daga kan dutsen. Sai ga wani babban taro ya zo ya same shi.
38 Sai wani daga taron ya yi kira da ƙarfi, ya ce, "Malam! Ina
roƙonka ka ji tausayin ɗan nan nawa, shi ne kaɗai nake da shi!
39 Ga shi, aljani yakan hau shi, yakan sa shi yă yi ihu kawai ba
dalili. Aljanin kuma yakan buge shi, jikinsa yana rawa, har

**9.28-35:** 2 Bit 1.17-18 **9.35:** Ish 42.1; Mat 3.17; 12.18; Mar 1.11; Luk 3.22

bakinsa yǎ yi kumfa. Ba ya barinsa sai ya ji masa ciwo sosai.
40 To, na roƙi almajiranka su fitar da shi, amma ba su iya ba."
41 Sai Yesu ya amsa, ya ce, "Ku mutanen zamanin nan marasa
bangaskiya, masu yin mugunta! Har zuwa yaushe zan zauna da
ku, ina jimre muku? Kawo yaronka a nan."
42 Yaron yana zuwa ke nan sai aljanin ya ɗaga shi ya buga a
ƙasa, jikinsa ya fara rawa. Amma Yesu ya tsawata wa aljanin, ya
warkar da yaron, ya mai da shi ga babansa. 43 Dukan mutanen da
suke wurin suka kama baki suna mamakin ikon Allah.

### Yesu Ya Sāke Yin Magana game da Mutuwarsa
*(Mat 17.22-23; Mar 9.30-32)*

Mutane suna cikin mamakin abubuwan da Yesu yake yi, sai
ya ce wa almajiransa, 44 "Kada fa ku manta da abin da zan faɗa
muku! Za a ba da Ɗan Mutum ga hannun mutane." 45 Amma
almajiran ba su gane abin da yake nufi da wannan magana ba,
an ɓoye musu ita ne don kada su gane. Su kuma suka ji tsoro su
tambaye shi game da wannan magana.

### Wa Ya Fi Girma?
*(Mat 18.1-5; Mar 9.33-37)*

46 Sai mūsu ya tashi a tsakanin almajiran, a kan ko wane ne
a cikinsu ya fi girma. 47 Yesu ya gane tunaninsu, sai ya ɗauki
wani ɗan ƙaramin yaro, ya sa shi yǎ tsaya kusa da shi, 48 ya ce
musu, "Duk wanda ya karɓi wannan ɗan yaro saboda ni, ya
karɓe ni ne; kuma duk wanda ya karɓe ni, ya karɓi wanda ya
aiko ni ne. Domin wanda ya fi ƙanƙanta a cikinku duka, shi ne
ya fi girma."

### Duk Wanda Ba Ya Gāba da Ku, Naku Ne
*(Mar 9.38-40)*

49 Sai Yohanna ya ce, "Mai girma, mun ga wani yana fitar
da aljanu a cikin sunanka, muka hana shi, don ba ya cikinmu."
50 Yesu ya amsa, ya ce, "Kada ku hana shi, ai, duk wanda ba
ya gāba da ku, naku ne."

### Samariyawan Wani Kauye Sun Ki Su Karɓi Yesu

51 Da lokaci ya yi kusa da Yesu zai koma zuwa sama, ya yi
niyya sosai yǎ tafi Urushalima. 52 Sai ya aiki 'yan aika su yi gaba,
su kuwa suka je cikin wani ƙauye na Samariya, don su shishirya

9.46: Luk 22.24 9.48: Mat 10.40; Luk 10.16; Yoh 13.20

masa abubuwa. 53 Amma mutanen ƙauyen suka ƙi su karɓe shi,
don sun gane ya yi niyyar zuwa Urushalima ne. 54 Da almajiransa
Yakubu da Yohanna suka ga haka, sai suka ce, "Ubangiji, kana
so mu sa wuta yă sauka daga sama yă cinye su?"[s]
55 Amma Yesu ya juya, ya tsawata musu.[t] 56 Sai suka je wani
ƙauye.

### Masu Cewa Za Su Bi Yesu
*(Mat 8.19-22)*

57 Da suna kan hanya, sai wani mutum ya ce wa Yesu, "Zan
bi ka duk inda za ka."
58 Yesu ya amsa masa ya ce, "Ɓeraye suna da
ramummukansu, tsuntsaye kuma suna da wurin kwanansu, amma
Ɗan Mutum ba shi da wurin kwana."
59 Ya kuma ce wa wani, "Bi ni." Amma mutumin nan ya ce,
"Mai girma, bari in je in binne babana tukuna."
60 Yesu ya amsa masa ya ce, "Bari waɗanda suka mutu su
binne 'yan'uwansu matattu. Amma kai, ka je ka yi shelar mulkin
Allah."
61 Wani mutum kuma ya ce, "Ni zan bi ka, mai girma, amma
ka bar ni in je in yi bankwana da mutanen gidana tukuna."
62 Yesu ya ce masa, "Duk wanda ya fara noma da keken
noma, yana kuma duban baya, bai dace da mulkin Allah ba."

### Yesu Ya Aiki Mutum Saba'in da Biyu

10 1 Bayan haka, Ubangiji ya kuma zaɓi waɗansu mutum
saba'in da biyu,[u] ya aike su biyu-biyu su yi gaba zuwa
garuruwa da wuraren da shi kansa ya shirya zai je. 2 Sai ya ce
musu, "Girbin yana da yawa, amma masu aikin kaɗan ne. Saboda
haka, ku roƙi mai gonar yă aiko da masu aiki su yi masa girbi.
3 Sai ku tafi. Ga shi, ina aikanku kamar tumaki cikin kuraye.
4 Kada ku ɗauki kuɗi, ko abinci, ko takalma. Kada ku yi doguwar
gaisuwa ■ kan hanya. 5 Duk gidan da kuka shiga, ku fara cewa,
'Salamarku mutanen gida!' 6 Idan da ɗan salama a gidan, to, bari
gaisuwarku ta salama ta kasance tare da shi; in kuwa babu, sai

---

**9.54**: 2 Sar 1.9-16 **9.61**: 1 Sar 19.20 **10.2**: Mat 9.37-38 **10.3**: Mat 10.16

[s] **9.54** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā sun ƙara, "Kamar yadda annabi Iliya ya yi."

[t] **9.56** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā sun ƙara da cewa "Ba ku san irin Ruhun da kuke da shi ba. Ɗan Mutum bai zo domin yă halaka rayukan mutane ba ne, amma yă cece su."

[u] **10.1 saba'in da biyu**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "saba'in" ne ■ nan.

gaisuwarku ta salama ta komo muku. 7 Ku zauna a wannan gida,
ku ci, ku sha duk irin abin da aka ba ku, domin ya kamata a biya
wa mai yin aiki hakkinsa. Ku daina bin gida-gida. 8 Duk garin da
kuka shiga, in an karɓe ku, ku ci duk irin abin da aka kawo muku.
9 Ku warkar da marasa lafiya da suke a garin, ku kuma faɗa wa
mutanen cewa, 'Mulkin Allah ya zo kusa da ku.' 10 Amma duk
garin da kuka shiga, aka ƙi karɓarku, ku bi titi-titi, kuna cewa,
11 'Ko ƙurar garinku da ta manne mana a ƙafafu ma, mun kakkaɓe
muku. Amma ku sani cewa mulkin Allah ya zo kusa da ku!' 12 Ina
dai gaya muku, a Ranar Karshe, Allah zai ji tausayin Sodom fiye
da wannan gari.

**Garuruwan da ba Su Tuba Ba**
*(Mat 11.20-24)*

13 "Kaitonki, Korasin! Kaitonki, Betsaida! Gama, da ayyukan
ban mamaki da aka yi a cikinku ne, aka yi a Taya da Sidon, da
sun tuba tun tuni, sun sa tsummoki, sun zauna, suna zuba wa
kansu toka. 14 A Ranar Karshe, Allah zai ji tausayin Taya da Sidon
fiye da ku. 15 Ke kuma Kafarnahum! Kina tsammani ɗaukaka ki
za a yi zuwa sama ne? A ina! Kasƙantar da ke za a yi har zuwa
wurin zaman matattu!

16 "Duk wanda ya ji ku, ni ne ya ji. Duk wanda kuma ya ƙi
ku, ni ne ya ƙi. Duk wanda ya ƙi ni kuwa, ya ƙi wanda ya aiko
ni ne."

**Saba'in da Biyun Sun Dawo**

17 Mutum saba'in da biyun nan suka dawo da murna, suka
ce, "Ubangiji, har aljanu ma suna jinmu idan mun umarce su
cikin sunanka!"

18 Yesu ya amsa musu, ya ce, "Na ga Shaiɗan ya fāɗo daga
sama kamar walƙiya. 19 Ku ji nan! Na ba ku iko da za ku taka
macizai da kunamai, ku kuma shawo kan dukan ikon masu gāba,
babu kuma abin da zai faru da ku. 20 Duk da haka kada ku yi
murna don aljanu sun ji ku; ku yi murna dai domin an rubuta
sunayenku a sama."

**10.7:** 1 Kor 9.14; 1 Tim 5.18 **10.4-11:** Mat 10.7-14; Mar 6.8-11; Luk 9.3-5
**10.10-11:** A. M. 13.51 **10.12:** Far 19.24-28; Mat 11.24; 10.15
**10.13:** Ish 23.1-18; Ez 26.1—28.26; Jow 4.4-8; Amos 1.9-10; Zak 9.2-4
**10.15:** Ish 14.13-15 **10.16:** Mat 10.40; Mar 9.37; Luk 9.48; Yoh 13.20
**10.19:** Zab 91.13

### Yesu Ya Yi Farin Ciki
*(Mat 11.25-27; 13.16-17)*

21 A wannan lokaci, Yesu cike da farin ciki ta wurin Ruhu Mai Tsarki, ya ce, "Na gode maka, Uba, Ubangijin sama da ƙasa, domin ka ɓoye waɗannan abubuwa ga masu hikima da masu ilimi, ka kuma bayyana su ga 'yan yara. Haka ne ya Uba, gama wannan shi ne abin da ya yi maka kyau.

22 "Ubana ya ba ni abu duka. Ba wanda ya san ko wane ne Ɗan sai dai Uban kaɗai, ko kuma ya san ko wane ne Uban sai dai shi Ɗan, da kuma wanda Ɗan ya so yǎ bayyana masa."

23 Sai ya juya wurin almajiran, ya ce musu a ɓoye, "Ku masu
albarka ne da waɗannan abubuwa suka faru a idanunku! 24 Ina
gaya muku, annabawa da sarakuna da yawa, sun so su ga abin nan da kuke gani amma ba su sami dama ba. Sun so su ji abin da kuke ji, amma ba su ji ba!"

### Misalin Basamariyen da Ya Nuna Jinƙai

25 Sai ga wani malamin dokoki ya miƙe tsaye don yǎ gwada Yesu. Ya tambaye shi ya ce, "Malam, me zan yi don in sami rai na har abada?"

26 Yesu ya amsa masa ya ce, "Me Maganar Allah ta ce? Yaya kuma kake fassarta ta?"

27 Mutumin ya ce, "An ce, 'Ka ƙaunaci Ubangiji Allahnka da dukan zuciyarka, da dukan ranka, da dukan ƙarfinka, da kuma dukan hankalinka; ka kuma ƙaunaci abokin zamanka kamar yadda kake ƙaunar kanka'."

28 Yesu ya ce masa, "Ka faɗa daidai. To, ka yi haka, za ka rayu."

29 Amma malamin dokokin ya so yǎ nuna cewa ba shi da laifi. Saboda haka sai ya tambayi Yesu ya ce, "Shin, wane ne abokin zamana?"

30 Yesu ya amsa masa ya ce, "An taɓa yin wani mutum wanda ya tashi daga Urushalima yana gangara zuwa Jeriko. Sai ya haɗu da 'yan fashi, suka ƙwace masa kayansa, suka yi masa
mugun dūka, suka bar shi a wurin bakin rai da mutuwa. 31 Ana
nan sai ga shi wani firist ya biyo kan wannan hanyar. Da ya ga mutumin nan a kwance, sai ya bi gefe ya wuce abinsa.
32 Haka ma wani Balawe, da ya zo wurin ya gan shi a kwance,
shi ma ya yi gefe, ya wuce abinsa. 33 Ana nan dai, sai hanya ta

---

**10.22:** Yoh 3.35; 10.15 **10.27:** L. Fir 19.18; M. Sh 6.5
**10.25-28:** Mat 22.35-40; Mar 12.28-34 **10.28:** L. Fir 18.5

kawo wani mutumin Samariya inda yake. Da ya ga mutumin
nan, sai tausayi ya kama shi. 34 Ya je wurinsa, ya zuba mai da
ruwan inabi wato, magani a mikinsa, sa'an nan ya ɗaɗɗaura su;
ya ɗauke shi, ya sa a kan jakinsa, ya kai shi wani masauki, ya
yi jinyarsa. 35 Washegari, sai ya ɗauki yawan kuɗin da lebura
zai samu a kwana biyu ya ba mai masaukin, ya ce, 'Ka lura
mini da wannan mutum, idan na dawo, zan biya ka duk abin
da ka kashe a kansa bayan wannan.' "

36 A ƙarshe, sai Yesu ya tambayi malamin dokokin nan ya
ce, "A ganinka wane ne a cikin mutanen nan uku ya nuna halin
abokin zama ga mutumin nan da ya fāɗi a hannun 'yan fashi?"

37 Malamin dokokin ya ce, "Wannan da ya ji tausayinsa."

Yesu ya ce masa, "Sai kai ma ka tafi ka yi haka."

## Yesu Ya Ziyarci Marta da Maryamu

38 Yesu da almajiransa suna cikin tafiya ke nan, sai ya kai
wani ƙauye inda wata mace mai suna Marta ta karɓe shi a
gidanta. 39 Ita Marta tana da 'yar'uwa mai suna Maryamu,
wadda ta zauna kurkusa da Ubangiji tana jin maganarsa.
40 Marta kuwa aikin abinci ya ɗauke mata hankali, sai ta je
wurin Yesu, ta ce, "Ubangiji, ba ka damu da yadda 'yar'uwata
ta bar mini yin abinci ni kaɗai ba? Faɗa mata ta zo ta taimake
ni mana."

41 Amma Ubangiji ya amsa mata ya ce, "Marta, Marta,
hankalinki ya tashi, kin kuma damu a kan abubuwa da yawa.
42 Abu ɗaya tak ake bukata.[w] Maryamu ta riga ta zaɓi abu mai
kyau, wanda ba za a iya karɓe mata ba."

## Koyarwar Yesu a kan Addu'a

*(Mat 6.9-13; 7.7-11)*

11 1 Wata rana Yesu yana addu'a a wani wuri. Da ya gama,
sai ɗaya daga cikin almajiransa ya ce masa, "Ubangiji, ka
koya mana yadda za mu yi addu'a, kamar yadda Yohanna ya
koya wa almajiransa mana."

2 Yesu ya ce musu, "In za ku yi addu'a, ku ce,
'Ya Uba,[y] a kiyaye sunanka da tsarki,
mulkinka yă zo.

---

**10.33-34**: 2 Tar 28.15 **10.38-39**: Yoh 11.1

[w] **10.42 Abu ɗaya tak ake bukata**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da, "Abubuwa kaɗan ne na musamman" ne a nan.

[y] **11.2 Ya Uba**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Ubanmu wanda yake cikin sama" ne a nan.

3 Ka ba mu abinci na yau da na kowace[z] rana.
4 Ka gafarta mana zunubanmu, gama mu ma muna
gafarta wa duk wanda ya yi mana laifi.
Kada ka kai mu cikin jaraba.' "[a]

5 Yesu ya sāke ce wa almajiransa, "A ce, ɗayanku yana da
aboki, ya je wurinsa da tsakar dare ya ce masa, 'Wāni, ka ba ni
bashin burodi guda uku mana. 6 Ga shi wani abokina wanda ya fito
tafiya ya sauka a wurina yanzu-yanzun nan. Kuma ba ni da abincin
da zan ba shi.' 7 Sa'an nan a ce abokin nan da an je neman bashi
a wurinsa yǎ amsa daga cikin ɗaki yǎ ce, 'Kada ka dame ni! Ai,
na riga na kulle ƙofa, da ni da yarana duk mun kwanta, ba zan iya
tashi in ba ka wani abu ba.' 8 Ina gaya muku, ko da ba zai tashi
yǎ ba shi wani abu don shi abokinsa ba ne, zai tashi yǎ ba shi ko
nawa yake so domin abokin bai ji kunya yǎ yi ta roƙo ba.

9 "Ina dai gaya muku, ku yi ta roƙo za a ba ku. Ku yi ta nema
za ku samu. Ku yi ta ƙwanƙwasawa, za a buɗe muku. 10 Gama
duk wanda ya roƙa, za a ba shi, duk wanda ya nema zai samu,
kuma duk wanda ya ƙwanƙwasa za a buɗe masa. 11 Akwai wani
a cikinku wanda in yaronsa ya roƙe shi[b] kifi sai yǎ ba shi maciji?
12 Ko kuwa yaron yǎ roƙi ƙwai sai a ba shi kunama? 13 Idan ku
da kuke mugaye kun san yadda za ku ba 'ya'yanku abubuwa
masu kyau, balle Ubanku na sama, zai ba da Ruhu Mai Tsarki
ga masu roƙonsa."

## Yesu da Ba'alzabul

*(Mat 12.22-30; Mar 3.20-27)*

14 Yesu yana fitar da beben aljani daga wani mutum; da
aljanin ya fita, sai mutumin ya yi magana, taron kuwa suka yi
mamaki. 15 Amma waɗansu mutane suka ce, "A hab! Ai,
Ba'alzabul,[ɓ] sarkin aljanu ne ya ba shi wannan iko na fitar da
aljanu."

16 Waɗansu suna so su gwada Yesu, sai suka ce masa yǎ yi
wani abin ban mamaki domin yǎ nuna Allah yana tare da shi.
17 Amma Yesu ya gane tunanin da suke ciki, sai ya ce musu,

11.15: Mat 9.34; 10.25 11.16: Mat 12.38; 16.1; Mar 8.11

[z] 11.3 **na kowace rana**: Wani juyi na waɗannan kalmomin shi ne, "Abincinmu na gobe."

[a] 11.4 **Kada ka kai mu cikin jaraba**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā sun ƙara, "Amma ka cece mu daga mai mugunta."

[b] 11.11 **roƙe shi**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā sun ƙara, "Burodi, yǎ ba shi dutse, ko kuma in yaro ya tambaya . . ."

[ɓ] 11.15 **Ba'alzabul**: Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

"Duk mulkin da ya rabu kashi biyu suna gāba da juna, mulkin
ba zai tsaya ba. Haka ma in gida ya rabu kashi biyu, suna gāba
da juna, zai rushe. 18 In kuma Shaiɗan ya rabu kashi biyu yana
gāba da kansa, yaya mulkinsa zai yi ƙarfi? Kun ce da ikon
Ba'alzabul nake fitar da aljanu. 19 Idan da ikon Ba'alzabul nake
fitar da aljanu, to, almajiranku fa? Da ikon wa suke fitarwa?
Almajiranku ne za su yi muku shari'a a kan wannan. 20 Amma,
idan da ikon Allah nake fitar da aljanu, ashe, mulkin Allah ya zo
muku ke nan.

21 "Idan mutum mai ƙarfi ya yi shiri sosai, yana gadin
gidansa, kayan gidansa za su zauna lafiya lau. 22 Amma idan
wanda ya fi shi ƙarfi ya zo ya hau shi da faɗa ya kuma sha
ƙarfinsa, sai yǎ ƙwace duk makaman da mutumin ya dogara da
su, yǎ kuma rarraba kayayyakin da ya ƙwace.

23 "Wanda ba ya tare da ni, yana gāba da ni ke nan; wanda
bai taimake ni tarawa ba kuwa, yana watsarwa ne."

**Dawowar Baƙin Aljani**
*(Mat 12.43-45)*

24 "Idan baƙin aljani ya fita daga jikin mutum, yakan yi ta
yawo a wuraren da ba ruwa, don yǎ sami wurin hutawa. Idan
bai samu ba, sai yǎ ce, 'Zan koma gidana da na fito.' 25 Idan
ya zo ya samu an share, an kuma gyara gidan, 26 sai yǎ koma
yǎ kwaso waɗansu aljanu bakwai waɗanda suka fi shi mugunta,
su zo su zauna a wurin. A ƙarshe, zaman mutumin nan zai fi
na farkon muni."

**Albarka ta Gaskiya**

27 Da Yesu ya faɗa haka, sai wata mace daga cikin jama'a ta
ɗaga murya ta ce masa, "Allah yǎ albarkaci matar da ta haife ka,
ta kuma goya ka har ka yi girma !"

28 Yesu ya amsa ya ce, "I, amma albarka ta fi tabbata ga
waɗanda suke jin maganar Allah, suke kuma kiyaye ta!"

**Neman Alama**
*(Mat 12.38-42)*

29 Da mutane suka riƙa ƙaruwa wurin Yesu, sai ya fara cewa,
"Wannan zamani mugun zamani ne. Suna nema a nuna musu
wata alama, amma babu wata alamar da za a nuna musu sai ta
Jona. 30 Kamar yadda Jona ya zama alama ga mutanen Nineba,

---

**11.23:** Mar 9.40 **11.29:** Mat 16.4; Mar 8.12

haka ma Ɗan Mutum zai zama ga mutanen zamanin nan. 31 A
Ranar Karshe, Sarauniyar Kudu za ta tashi tare da mutanen
zamanin nan ta nuna musu ba su yi daidai ba, ta zo ne daga wuri
mai nisa sosai don ta ji koyarwar hikimar Solomon. Amma ga
wanda ya fi Solomon a nan. 32 A Rana Karshe, mutanen Nineba
za su tashi tare da mutanen zamanin nan, su nuna musu ba su yi
daidai ba, don su sun tuba saboda wa'azin Jona. Ga shi kuwa
wanda ya fi Jona a nan!

**Fitilar Jiki**
*(Mat 5.15; 6.22-23)*

33 "Ba wanda zai kunna fitila sa'an nan yǎ ɓoye ta, ko kuma
yǎ rufe ta da kwano.[c] A'a, sai dai yǎ ajiye ta a kan tebur, inda
kowa da ya shiga zai ga hasken. 34 Ido shi ne fitilar jiki. In idonka
yana da lafiya, dukan jikinka zai cika da haske; amma idan idonka
ba lafiya, sai dukan jikinka yǎ rasa haske. 35 Ka lura fa, ko hasken
da kake da shi duhu ne. 36 In dukan jikinka yana da haske, ba
inda yake da duhu, ai, duk sai yǎ haskaka gaba ɗaya, kamar yadda
hasken fitila yake ba ka haske."

**Yesu Ya Tona Asirin Farisiyawa da Malaman Dokoki**
*(Mat 23.1-36; Mar 12.38-40)*

37 Da Yesu ya gama magana, sai wani Bafarisiye ya gayyaci
Yesu gidansa su ci abinci. Sai Yesu ya je ya zauna don cin abinci.
38 Da Bafarisiyen ya ga cewa Yesu bai wanke hannu kafin yǎ fara
cin abincin ba, sai mamaki ya kama shi. 39 Ubangiji ya ce masa,
"Ku Farisiyawa kukan wanke bayan kwaf da ƙwarya, amma
cikinku kuna cike da cuce-cuce da mugunta. 40 Wawaye kawai!
Ashe, ba Allahn da ya yi wajen ne ya yi cikin ma ba? 41 Da za
ku ba wa talakawa abin da kuke da shi, da kome zai zama da
tsabta a gare ku.

42 "Kaitonku, Farisiyawa! Kuna ba wa Allah zakkar kayan
yaji na ganye, da kuma sauran ganyen miya duka. Amma kun ƙi
kula da aikata gaskiya da ƙaunar Allah. Waɗannan ne ya kamata
ku yi, ba tare da kun ƙyale sauran ba.

43 "Kaitonku, Farisiyawa! Kun cika so a ba ku wuraren zama
masu daraja a majami'u, a kuma riƙa gaishe ku a kasuwa.

**11.30**: Yun 3.4 **11.31**: 1 Sar 10.1-10; 2 Tar 9.1-12 **11.32**: Yun 3.5
**11.33**: Mat 5.15; Mar 4.21; Luk 8.16 **11.42**: L. Fir 27.30

[c] **11.33 yǎ rufe ta da kwano**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da waɗannan kalmomin.

44 Kaitonku! Kun yi kama da kaburburan da ba a gani, waɗanda
mutane suke tafiya a kai don rashin sani.”
45 Sai ɗaya daga cikin malaman dokoki ya ce wa Yesu,
“Malam, in ka faɗa haka, ai, mu ma, ka zage mu!” 46 Yesu ya
amsa, ya ce, “Kaitonku, ku ma malaman dokoki! Kun jibga wa
mutane kaya wato, dokoki masu nauyi su ɗauka, amma ku
kanku ba kwa taɓa kayan ko da yatsa ɗaya, don ku taimake su.
47 Kaitonku! Kun gina kaburbura masu kyau wa annabawan
Allah waɗanda kakanninku suka kashe. 48 Wato ku da kanku
kun shaida kun kuma yarda da yadda kakanninku suka yi. Sun
kashe annabawan, ku kuma kuka gina kaburburan. 49 Shi ya sa
hikimar Allah ta ce, ‘Zan aika musu da annabawa da manzanni.
Za su kashe waɗansu, su ba wa waɗansu wahala.’ 50 Saboda
haka za a hukunta mutanen zamanin nan saboda kashe-kashe
da aka yi wa dukan annabawa, tun kafawar duniya, 51 wato, tun
daga jinin Habila, har zuwa na Zakariya, wanda aka kashe
tsakanin bagaden hadaya da Wuri Mai Tsarki cikin haikali. I,
ina gaya muku, za a hukunta mutanen zamanin nan don
waɗannan duka!
52 “Kaitonku malaman dokoki! Kun riƙe mabuɗin gidan
ilimi, ku kanku ba ku shiga ba, ba ku kuma bar masu son shiga
su shiga ba.”
53 Da Yesu ya bar wurin, sai malaman dokoki da Farisiyawa
suka fara matsa masa, suna tsokanarsa da tambayoyi a kan
abubuwa da yawa, 54 suna ƙoƙari su sa masa tarko don yă faɗa
wani abin da ba daidai ba.

## Gargaɗi game da Munafunci

*(Mat 10.26-27)*

12 1 Sa’an da dubban mutane suka taru har suna tattaka juna,
sai Yesu ya yi wa almajiransa magana da farko ya ce, “Ku
yi hankali da yistin[d] Farisiyawa, wato munafuncinsu. 2 Ba abin
da yake a rufe da ba za a buɗe ba, kuma ba abin da yake a ɓoye
da ba za a sani ba. 3 Saboda haka, duk abin da kuka faɗa a ɓoye,
za a ji shi a fili. Abin da kuka kuma faɗa a asirce, ko a cikin
ɗaki da kuka rufe ƙofofinsa ma, za a yi shelarsa a kan rufin
ɗakuna.

**11.51**: Far 4.8; 2 Tar 24.20-21 **12.1**: Mat 16.6; Mar 8.15
**12.2**: Mar 4.22; Luk 8.17

[d] **12.1 Yisti**: Abu ne da ake sa a garin da ake yin burodi da shi domin burodin yă kumbura.

### Wanda Za a Ji Tsoro
*(Mat 10.28-31)*

4 "Ku abokaina, ina gaya muku, kada ku ji tsoron masu kashen
jiki amma bayan sun kashe shi ba abin da za su iya yi kuma.
5 Zan faɗa muku wanda za ku ji tsoronsa. Ku ji tsoron Allah,
wanda bayan ya kashe, yana da iko yă jefa a cikin wuta kuma.
Gaskiya ina gaya muku, shi ne wanda za ku ji tsoronsa!
6 "Ba akan sayar da kanari biyar kobo biyu ba? Duk da haka
Allah bai manta da ko ɗayansu ba. 7 Kai! Har gashin kanku ma
an ƙirga su duka. Saboda haka, kada ma ku ji tsoro, don kun fi
kanari daraja sau barkatai!

### Nuna Yarda da Almasihu a Gaban Mutane
*(Mat 10.32-33, 12.32; 10.19-20)*

8 "Ina kuma faɗa muku, duk wanda ya shaida a gaban mutane
cewa ya yarda da ni, Ɗan Mutum ma zai shaida ya yarda da shi
a gaban mala'ikun Allah. 9 Wanda kuma ya yi mūsu sanina a
gaban mutane, ni ma zan yi mūsu saninsa a gaban mala'ikun
Allah.
10 "Duk wanda ya yi maganar reni game da Ɗan Mutum, za
a yafe masa, amma duk wanda ya yi maganar reni game da Ruhu
Mai Tsarki, ba za a yafe masa ba.
11 "Idan kuma an kawo ku a gaban majami'u, ko gaban masu
hukunci, ko kuma gaban shugabanni, kada ku damu da yadda za
ku fitar da kanku, ko kuma abin da za ku ce, 12 domin Ruhu Mai
Tsarki zai koya muku abin da ya kamata ku faɗa a lokacin."

### Misali a kan Wani Wawa Mai Arziki

13 Sai wani mutum daga cikin jama'a ya ce wa Yesu, "Malam,
ka ce wa ɗan'uwana yă ba ni rabona na kayan da babanmu ya
mutu ya bar mana."
14 Yesu ya amsa masa ya ce, "Kai! Wa ya mai da ni alƙali
ko in zama mai raba muku kayan da babanku ya mutu ya bar
muku?" 15 Ya ci gaba da yi wa mutane magana, ya ce musu, "Ku
lura fa, ku yi nesa da kowane irin kwaɗayi, don yawan kaya ba
shi ne samun rai ba."
16 Sai ya ba su wani misali ya ce, "An taɓa yin wani mai
arziki wanda gonarsa ta yi amfani sosai. 17 Ya fara tunani a
ransa, ya ce, 'Ba ni da inda zan sa amfanin gonata duka. Me
zan yi ke nan?'

**12.10:** Mat 12.32; Mar 3.29 **12.11-12:** Mat 10.19-20; Mar 13.11; Luk 21.14-15

18 “Ya ce wa kansa, ‘Yawwa! Na san abin da zan yi. Zan
rushe waɗannan rumbunana, in gina waɗansu manya, in zuba
dukan amfanin gonata da kayana a ciki. 19 Zan kuma ce wa raina,
“Haba! Kana da kaya masu yawa wanda za ka more a shekaru
masu yawa. Bari ka huta, ka yi ta ci, ka yi ta sha, kana jin
daɗinka.” ’ 20 Amma Allah ya ce masa, ‘Kai wawa! A wannan
dare za ka mutu; sa’an nan in ga ko wane ne zai ci duk kayan
nan da ka tara wa kanka.’ ”

21 Yesu ya gama maganan nan da cewa, “Haka zai zama ga
duk wanda ya tara wa kansa dukiya, amma a gaban Allah ba shi
da arziki.”

**Ku Daina Damuwa**
*(Mat 6.25-34)*

22 Sai Yesu ya ce wa almajiransa, “Don haka ina gaya
muku, kada ku damu da yadda za ku rayu, ko kuma yadda za
ku sami riguna don jikinku. 23 Domin rai ya fi abinci, jiki kuma
ya fi riguna. 24 Ku dubi tsuntsaye mana! Ai, ba sa shuka, ba sa
girbi, ba su da ɗakunan ajiyar abinci ko rumbuna, amma duk
da haka Allah yana ba su abinci. Darajarku kuwa ta fi ta
tsuntsaye sau barkatai! 25 Wane ne a cikinku ta wurin
damuwarsa, zai iya ƙara wa kansa ko awa ɗaya ga kwanakin
rayuwarsa?[d] 26 To, idan ba za ku iya yin ƙanƙanin abu irin
wannan ba, don me kuke damuwa a kan sauran? 27 Ku dubi
yadda su fure suke girma mana. Ba sa aiki, ko sakan kome, ba
sa yi wa kansu riguna, duk da haka ina gaya muku ko sarki
Solomon da dukan girmarsa bai taɓa ado kamar ɗaya daga
cikinsu ba. 28 To, idan har Allah zai yi wa ciyawar daji ado
haka, ciyawa waɗanda suke nan yau, gobe kuwa a ƙone su,
balle ku? Ya ku marasa bangaskiya!

29 “Kada ku riƙa tunani a kan abin da za ku ci, ko abin da
za ku sha, kada ma ku damu. 30 Ai, mutanen duniya waɗanda
ba su san Allah ba suna ta neman duk irin waɗannan abubuwa.
Ku kuwa, Ubanku ya san kuna bukatarsu. 31 Ku dai sa ranku
ga mulkin Allah, zai ba ku dukan waɗannan abubuwa kuma.

12.27: 1 Sar 10.4-7; 2 Tar 9.3-6

[d] **12.25 ƙara wa kansa ko awa ɗaya ga kwanakin rayuwarsa:** Wani juyi na waɗannan kalmomin shi ne, “Ƙara wa kansa ƙafa ɗaya ga tsawonsa.”

## Koyarwa a kan Tara Dukiya a Sama
*(Mat 6.19-21)*

32 "Ya ku ƙaramin garkena, kada ku ji tsoro, domin Ubanku
yana jin daɗi yă ba ku mulkinsa. 33 Ku sayar da dukan abin da
kuke da shi, ku ba wa talakawa kuɗin. Ku yi wa kanku ajiyar da
ba za ta tsufa ba, wato, dukiyar da ba za ta lalace ba ke nan a
sama, inda ba ɓarawo da zai sace su, ba kuma asu da zai ɓata su.
34 Gama inda dukiyar mutum take, a nan ne tunaninsa ma yake.

## Bayin da Suke a Shirye

35 "Ku zauna a shirye, fitilunku a kunne. 36 Ku zama kamar
bayin da suke jiran maigidansu yă dawo daga bikin aure. Da ya
dawo ya buga ƙofa, nan da nan sai su buɗe masa. 37 Zai zama
abin farin ciki ga bayin nan in har maigidan ya dawo ya same su
ba su yi barci ba. Ina gaya muku, zai cire babbar rigar da ya sa,
yă ce musu su zazzauna, su ci abinci, sa'an nan yă bi kan kowane
ɗayansu yă kawo masa abinci. 38 Bayin nan masu albarka ne in
ya dawo ko da tsakar dare, ko kuma da asuba, ya same su a
shirye. 39 Ku dai sani cewa in maigida ya san lokacin da ɓarawo
zai zo masa, ba zai bar shi yă shiga yă yi masa ɓarna a gida ba.
40 Sai ku zauna da shiri, domin Ɗan Mutum zai zo a lokacin da
ba ku yi tsammani zai zo ba."

## Bawa Mai Aminci ko Marar Aminci
*(Mat 24.45-51)*

41 Bitrus ya ce, "Ubangiji, wannan misali a kanmu aka yi ko
kuwa ya shafi kowa?"

42 Ubangiji ya amsa masa ya ce, "Wane ne bawan nan mai
aminci da hikima? Shi ne wanda maigidansa zai sa shi yă lura
da gidansa, yake kuma ba wa sauran bayi abinci a daidai lokaci.
43 Mai albarka ne bawan da maigidansa zai zo yă same shi yana
yin aikinsa. 44 Gaskiya ina gaya muku, zai sa wannan bawa yă
lura masa da kayansa duka. 45 Amma idan bawan nan ya ce a
ransa, 'Ai, maigidana ya yi letin zuwa,' sa'an nan ya fara dūkan
sauran bayin, mata da maza, ya kuma shiga ci da sha, har yana
buguwa, 46 maigidan wannan bawa zai dawo a ranar da bawan
bai yi tsammani ba, kuma a lokacin da bai sani ba. Maigidan
nan zai yi masa mugun dūka yă kuma hukunta shi tare da
marasa aminci.

**12.35:** Mat 25.1-13 **12.36:** Mar 13.34-36 **12.39-40:** Mat 24.43-44

47 “Bawan da ya san abin da maigidansa yake so yă yi, amma
bai yi shiri ba, bai kuma yi abin da ake so yă yi ba, za a yi masa
bulala sosai. 48 Wanda kuwa bai san abin da maigidansa yake so
yă yi ba, ya kuma yi abin da ya isa a dūke shi, za a dūke shi
ƙaɗan. Duk wanda aka ba shi abu mai yawa, za a nemi abu mai
yawa daga gare shi. Wanda kuma aka ba shi abu mai yawa sosai,
za a nemi abu mai yawa sosai daga gare shi.

**Yesu Ya Kawo Rabuwa Ne**
*(Mat 10.34-36)*

49 “Wuta ce na zo in sa wa duniya. Da so na ne, a ce ta huru
ko! 50 Ina da baftismar da za a yi mini, na kuwa matsu a zuciya
sosai har sai an yi mini ita! 51 Kuna tsammani zaman lafiya ne
na kawo wa duniya? A ina! Ina gaya muku, rabuwa ce na kawo.
52 Daga yanzu, a gida ɗaya, mutum biyar za su rabu kashi biyu,
uku suna gāba da biyu, biyu kuma suna gāba da uku. 53 Baba zai
yi gāba da ɗansa, ɗan kuma yă yi gāba da babansa. Mama za ta
yi gāba da ’yarta, ’yar kuma ta yi gāba da mamarta. Mamar miji
za ta yi gāba da matar ɗanta, matar ɗan kuma ta yi gāba da mamar
mijinta.”

**Gane Yanayin Lokaci**
*(Mat 16.2-3)*

54 Yesu ya kuma ce wa mutane, “In kun ga hadari ya taso
daga yamma, kukan ce ai, za a yi ruwan sama; sai kuwa a yi.
55 Idan kuma kun ji iska tana hurawa daga kudu, sai ku ce za
a yi zafi; sai kuma a yi. 56 Munafukai! Kun iya gane yanayin
ƙasa da na sararin sama, amma ganewar alamun zamanin nan
ya gagare ku.

**Shirya da Mai Kararka**
*(Mat 5.25-26)*

57 “Me ya sa ku kanku ba kwa iya tunani ku gane abin da ya
fi kyau ku yi? 58 Idan wani ya kai ƙararka a kotu, ka yi ƙoƙari
ku shirya tun kuna a kan hanya. In ka ƙi, zai kai ka gaban alƙali.
Alƙali kuma yă miƙa ka ga ɗan sanda. Ɗan sanda kuma yă sa ka
a kurkuku. 59 Ina gaya maka, ba za ka fita a wurin ba sai ka biya
dukan abin da aka yanka maka, ba ko sauran kobo.”

**12.50**: Mar 10.38 **12.53**: Mika 7.6

### Tuba ko Halaka

13 [1] A daidai wannan lokacin waɗansu mutanen da suke
wurin suka gaya wa Yesu labarin Galilawan da Bilatus
ya sa aka kashe lokacin da suke miƙa wa Allah hadayarsu.
[2] Yesu ya amsa musu ya ce, "Don an kashe Galilawan nan haka,
kuna tsammani sun fi kowa zunubi ke nan a Galili? [3] Sam! Ina
gaya muku, idan ba ku tuba a kan laifofinku ba, dukanku za ku
mutu kamarsu. [4] Ko kuwa mutane sha takwas ɗin nan da gini
ya fāɗi a kansu a Siluwam, ya kashe su, kuna tsammani sun fi
duk sauran mutanen Urushalima zunubi ne? [5] Sam! Ina gaya
muku, in ba kun tuba ba, za ku mutu kamarsu."

### Misali na Ɓaure Marar 'Ya'ya

6 Sai Yesu ya ba su misali ya ce, "An taɓa yin wani mutum
wanda yake da itacen ɓaure a gonar inabinsa. Sai ya zo don yă
tsinka 'ya'yan, amma bai sami ko ɗaya ba.



*Hoton ɓaure (13.6)*

7 Sai ya ce wa mutumin da yake lura da gonar, 'Duba, yau
shekara uku ke nan ina zuwa neman 'ya'yan ɓauren nan, amma
kullum ba na samun kome a kansa. Sare shi! Don me za a bar
shi yă tare wuri a banza?' [8] Amma mai lura da gonar ya amsa ya
ce, 'Mai girma, a bar shi dai, in yi masa banƙasa, in kuma zuba
masa taki a wannan shekara. [9] Idan ya yi 'ya'ya nan gaba, to, in
kuma bai yi ba, sai a sare shi.' "

### Yesu Ya Warkar da Mace a Ranar Hutu

10 Wata rana Yesu yana koyarwa a wata majami'a a Ranar
Hutu, 11 sai ga wata mace wadda aljani ya sa ciwo ya shanye ta
na tsawon shekaru goma sha takwas. Duk ta tanƙware, ba ta ma
iya miƙewa. 12 Da Yesu ya gan ta, sai ya kira ta ya ce, "Uwargida,
an warkar da ke daga rashin lafiyarki." 13 Sai ya sa hannunsa a
kanta, nan da nan sai ta miƙe tsab, ta yabi Allah.
14 Amma shugaban majami'ar ya ji haushi yadda Yesu ya
warkar da ita a Ranar Hutu. Sai ya ce wa mutanen da suke nan,
"Akwai ranaku har shida da ya kamata a yi aiki, ku zo a ranakun
nan a warkar da ku, ba Ranar Hutu ba."
15 Amma Ubangiji ya ce masa, "Munafukai kawai! Ashe,
kowannenku ba ya kunce saniyarsa ko jakinsa, yǎ kai shi wurin
da zai sha ruwa a Ranar Hutu? 16 Macen nan, 'yar dangin Ibrahim,
wadda Shaiɗan ya ɗaure, yau shekara goma sha takwas. Ashe,
bai yi daidai a warkar da ita a Ranar Hutu ba?" 17 Wannan
maganarsa da ya yi, ta sa duk masu ƙin ganinsa suka ji kunya.
Sauran mutane kuwa, duk suka yi ta murna saboda abubuwan ban
mamaki da yake yi.

### Misali na Kwayar Mastad
*(Mat 13.31-32; Mar 4.30-32)*

18 Sai Yesu ya ce, "Yaya mulkin Allah yake? Da me kuma
zan kwatanta shi? 19 Mulkin sama kamar ƙwayar mastad ne wadda
ta fi ƙanƙanta cikin iri duka, wadda wani mutum ya ɗauka ya
shuka a lambunsa, sai ta yi girma har ta zama itace, tsuntsaye
suka yi gida a rassanta."

### Misali na Yisti
*(Mat 13.33)*

20 Yesu ya sãke tambaya, "Da me zan kwatanta mulkin Allah?
21 Kamar yisti yake wanda wata mace ta kwaɓa da mudu uku na
garin alkama, har duk garin ya game da yistin."

### Karamar Kofa
*(Mat 7.13-14, 21-23)*

22 Da Yesu ya kama hanya zai tafi Urushalima, sai ya bi
birane da ƙauyuka yana koya wa mutane. 23 Sai wani ya tambaye
shi ya ce, "Malam, shin, wai mutane kaɗan ne kawai za su sami
ceto?"

---

**13.14:** Fit 20.9-10; M. Sh 5.13-14

Yesu ya ce musu, 24 "Ku yi ƙoƙari ku shiga ta ƙaramar ƙofa,
domin mutane da yawa za su yi ƙoƙarin shiga amma ba za su iya
ba. 25 In dai maigidan ya riga ya tashi ya rufe ƙofar gidan, ku
kuwa za ku tsaya a waje kuna bugan ƙofar, kuna cewa, 'Maigida,
a buɗe mana ƙofa!' Shi kuma zai amsa muku yă ce, 'Ban san
inda kuka fito ba!' 26 Sa'an nan za ku fara kuka kuna cewa, 'Haba,
mu da muka ci, muka sha tare da kai, har ka koyar a
garuruwanmu.' 27 Amma zai ce, 'Ban san inda kuka fito ba. Ku
rabu da ni, mugaye kawai!' 28 Sa'ad da kuka ga Ibrahim, da
Ishaku, da Yakubu, da dukan annabawa a mulkin Allah, ku kuwa
ana korarku, a nan ne za ku yi kuka da cizon haƙora. 29 Mutane
za su zo daga gabas da yamma, kudu da arewa, su zauna cin biki
a mulkin Allah. 30 A nan ne fa waɗanda suke na ƙarshe za su
zama na farko, na farko kuma su zama na ƙarshe."

**Yesu Ya Damu sosai a kan Urushalima**
*(Mat 23.37-39)*

31 A wannan lokaci sai waɗansu Farisiyawa suka zo suka ce
wa Yesu, "Ka tashi daga nan fa, domin Hirudus yana so yă kashe
ka."
32 Sai ya ce musu, "Ku je ku gaya wa mai makircin nan cewa,
'Yau ina fitar da aljanu, ina kuma warkar da mutane, gobe ma
haka, jibi ne zan gama aikina. 33 Duk da haka lallai ne in ci gaba
da tafiyata yau da gobe, da kuma jibi, don kuwa bai yi kyau a ce
annabi ya mutu ba, in ba a Urushalima ne aka kashe shi ba.'
34 "Ayya, Urushalima! Urushalima! Masu kashen annabawa,
masu jifar waɗanda aka aiko gare ku! Sau nawa na so in tattara
ku kamar yadda kaza take tattara 'yan yaranta cikin fikafikanta,
amma kun ƙi! 35 Ga shi an bar muku gidanku, ba kowa! Ina kuwa
gaya muku, ba za ku ƙara ganina ba, sai ranar da kuka ce, 'Mai
albarka ne, wanda yake zuwa cikin sunan Ubangiji!' "

**Yesu Ya Warkar da Mai Ciwo**

14 1 Wata Ranar Hutun Yahudawa, Yesu ya shiga gidan wani
shugaban Farisiyawa don yă ci abinci. Mutane suka zuba
masa ido. 2 Sai ga wani da ƙafafunsa da hannayensa sun
kunkumbura ya zo wurin Yesu. 3 Sai Yesu ya tambayi malaman
dokoki da Farisiyawa ya ce, "Dokarmu ta yarda a yi warkarwa
a Ranar Hutu, ko babu?"

---

**13.27**: Zab 6.9 **13.28**: Mat 22.13; 25.30 **13.28-29**: Mat 8.11-12
**13.30**: Mat 19.30; 20.16; Mar 10.31 **13.35**: Zab 118.26; Irm 22.5

4 Amma ba su ce kome ba. Yesu kuwa ya kama mutumin ɗin,
ya warkar da shi, sa'an nan ya ce masa yă tafi abinsa. [5] Sa'an
nan Yesu ya tambayi mutanen, ya ce, "Idan jakinku[e] ko saniyarku
ya fāɗi a rijiya Ranar Hutu, ba za ku cire shi nan da nan ba wai
don Ranar Hutu ne?" [6] Suka rasa amsar wannan tambaya.

**Ɗauki Kanka Kamar ba Kome ba Ne**

7 Da Yesu ya ga waɗansu a cikin mutanen da aka gayyata don
cin abinci suna ƙoƙarin zaɓan kujeru masu daraja, sai Yesu ya
faɗa musu wannan misali. [8] "Idan wani ya kira ka bikin aure,
kada ka je ka fara zauna a wurin zaman manya, don wataƙila an
kira wani da ya fi ka daraja. [9] Shi wanda ya kira ku duka biyu
kuwa zai zo yă ce maka, 'Tashi, ka ba ma wannan wuri.' Ka ga,
za ka ji kunya, don za ka koma kan wurin zama marar daraja.
[10] Amma idan an kira ka biki, ka je ka nemi wurin zama marar
daraja ka zauna, don in wanda ya kira ka ya zo, sai yă ce maka,
'Zo nan, abokina, ka zauna a wannan kujera mai daraja.' Wannan
zai sa sauran mutanen da aka kira, su ba ka girma. [11] Gama duk
wanda ya ɗaga kansa za a mai da shi ba kome ba, amma duk
wanda ya mai da kansa ba kome ba ne, za a ba shi girma."

**Yin Alheri**

12 Sai Yesu ya ce wa wanda ya kira shi, "Idan ka kira wani
don cin abinci, ko ka shirya biki, kada ka kira abokanka ne
kawai, ko 'yan'uwanka, ko danginka, ko abokan zamanka masu
arziki, don wata rana za su kira ka, su ma. Ta haka za su biya
ka abin da ka yi musu. [13] Amma in za ka kira mutane biki, ka
kira talakawa, da guragu, da shanyayyu da makafi. [14] Ta haka
za ka sami albarka, domin waɗannan dai ba za su iya biyanka
ba. Allah ne zai biya ka a ranar da masu halin kirki za su tashi
daga matattu."

**Misalin Babban Biki**
*(Mat 22.1-10)*

15 Da jin haka, sai wani da yake tare da shi a tebur ɗin ya ce
wa Yesu, "Mai albarka ne duk wanda zai ci abinci a bikin nan
na mulkin Allah!"

**14.5**: Mat 12.11 **14.8-10**: K. Mag. 25.6-7 **14.11**: Mat 23.12; Luk 18.14

[e] **14.5 jakinku:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "yaronku" ne a nan.

16 Yesu ya ce masa, "An taɓa yin wani mutumin da ya shirya
babban biki, ya kuma kira mutane da yawa. [17] Da lokacin bikin
ya yi, sai ya aiki bawansa yă je yă ce wa waɗanda aka kira, 'Ku
zo, gama an gama shirya kome!' [18] Amma sai dukansu suka fara
ba da hujjoji. Na farko ya ce, 'Na sayi gona, dole ne in je in gani
yadda take, ina roƙonka, ka yi mini haƙuri.' [19] Dayan kuma ya
ce, 'Na sayi shanun noma guda goma, ina hanyata ke nan in
gwada su, ina roƙonka, ka yi mini haƙuri.' [20] Wani kuma ya ce,
'Kwana-kwanan nan ne na yi aure, saboda haka ba zan sami
damar zuwa ba.'

21 "Bawan ya koma ya gaya wa maigidansa dukan abin da
aka gaya masa. Haushi ya kama maigidan, sai ya ce wa bawan,
'Yi maza, ka bi titi-titi da lungu-lungu na birni, ka tattara
talakawa, da guragu, da makafi, da shanyayyu ka kawo su nan.'
[22] Nan da nan, bawan ya dawo ya ce, 'Ranka yă daɗe, an yi
abin da ka faɗa, amma da sauran wuri har yanzu.' [23] Maigidan
ya ce wa bawan, 'Ka je kan manyan hanyoyi da ƙanana, ka turo
mutane su zo, don gidana yă cika. [24] Ina gaya muku, babu ko
ɗaya daga cikin mutanen nan da dā aka kira da zai ɗanɗana
abincin bikin nan da na shirya.' "

**Wuyar Rayuwar Bin Almasihu**
*(Mat 10.37-38)*

25 Wata rana, mutane da yawa suna bin Yesu, sai ya juya ya
ce musu, [26] "Duk mai son bina, in bai fi ƙaunata fiye da babansa,
ko mamarsa, ko matarsa, ko 'ya'yansa, ko 'yan'uwansa maza
da mata, har ma ransa ba, ba zai iya zama almajirina ba. [27] Duk
wanda bai ɗauki gicciyensa ya bi ni ba, ba zai iya zama
almajirina ba.

28 "Misali: Idan wani daga cikinku yana so yă yi gini, zai fara
zauna, yă yi lissafin abin da ginin zai ci tukuna yă gani ko yana
da isasshen kuɗin da zai gama ginin. [29] In bai yi haka ba, ba zai
iya gama ginin ba bayan ya fara, kuma dukan mutanen da suka
ga wannan aikin za su yi masa dariya, [30] za su ce, 'Wannan mutum
ya fara gini amma ya kāsa gamawa.'

31 "Idan wani sarki zai fita da sojoji dubu goma, don yă yi yaƙi
da wani da yake da sojoji dubu ashirin, ai, zai zauna tukuna yă
duba ko yana da isasshen ƙarfin da zai yaƙi wancan sarkin. [32] Idan
ba zai iya ba, to, tun suna da nisa sai yă aika da 'yan-aika su je

**14.26:** Mat 10.37 **14.27:** Mat 10.38; 16.24; Mar 8.34; Luk 9.23

su nemi hanyar zaman lafiya. 33 Haka ma kowannenku in bai bar
duk abin da yake da shi ba, ba zai iya zama almajirina ba."

**Misali a kan Gishiri**
*(Mat 5.13; Mar 9.50)*

34 "Gishiri abu ne mai kyau, amma idan ya rabu da daɗinsa, ta
yaya za a mai da daɗinsa? 35 Ba shi da wani amfani a gona, ko a
taki, sai dai a zubar da shi kawai. Bari mai kunnen ji, yă ji."

**Misali na Tunkiyar da Ta Ɓace**
*(Mat 18.12-14)*

15 1 Wata rana masu karɓar haraji da "masu zunubi" suka zo
don su ji koyarwar Yesu. 2 Sai Farisiyawa da malaman
dokoki suka fara gunaguni suna cewa, "Haba! Wannan mutum
ya mai da kansa abokin masu zunubi, har ma yana cin abinci da
su." 3 Sai Yesu ya ba su wannan misali:

4 "A ce ɗayanku yana da tumaki ɗari, sai ɗayansu ta ɓace, to,
ai, zai bar casa'in da taran a inda suke kiwo, yă je neman wannan
da ta ɓace. 5 Idan ya same ta, zai yi murna, yă ɗauke ta a kafaɗa
6 yă kai ta gida. Sa'an nan yă kira abokansa da kuma waɗanda
suke zama tare da shi, yă ce musu, 'Ku taya ni murna gama na
sami wannan tunkiya da ta ɓace!' 7 Ina dai gaya muku, haka za
a yi murna sosai a sama a kan mai zunubi guda ɗaya da ya tuba,
fiye da masu adalci casa'in da tara, waɗanda ba sa bukatar tuba.

**Misali a kan Kuɗin da ya Ɓace**

8 "A ce, mace tana da kuɗin azurfa guda goma, ɗaya ya ɓata,
ai, za ta kunna fitila ta share gidan, ta yi ta nemansa sai ta same
shi. 9 Idan ta same shi, sai ta tara abokanta da waɗanda suke zama
tare da ita, ta ce musu, 'Ku taya ni murna, don na sami kuɗin
nan da ya ɓace.' 10 Ina gaya muku, haka zai zama abin murna ga
mala'ikun Allah in mai zunubi guda ya tuba."

**Misali a kan Uba Mai Kauna**

11 Sai Yesu ya ce, "An taɓa yin wani mutum wanda yake da
yara maza biyu. 12 Karamin a cikinsu ya ce wa babansu, 'Baba,
ni a ba ni yanzu abin da aka shirya za a ba ni bayan ka mutu.'
Sai baban ya raba musu dukiyarsa. 13 Bayan 'yan kwanaki, sai
yaron ya tattara kayansa duk, ya tashi ya bar gida. Ya je wani
gari mai nisa. A can ne ya je ya yi banza da kuɗin, cikin iskanci.

---

**15.1-2**: Luk 5.29-30

14 Bayan ya cinye duk abin da yake da shi, sai muguwar yunwa
ta shiga wannan garin; shi kuwa ya shiga cikin rashi. 15 Sai ya je
ya nemi aiki a wurin wani mutumin ƙasar, sai mutumin ya tura
shi wajen da aladunsa suke, yă je yă yi kiwo. 16 Ya nemi dusan
da aladun suke ci don yă ci, amma ba wanda ya ba shi. 17 A
ƙarshe sai ya dawo ciki hankalinsa, sai ya ce, 'Kai! Ga ma'aikatan
babana duk suna banza da abinci, a ce ga ni zan mutu da yunwa!
18 Zan tashi in koma wurin babana in ce, "Baba, na yi wa Allah
laifi, na kuma yi maka. 19 Ban ma isa a ƙara kirana yaronka ba.
Ka sa ni in zama kamar ɗaya daga cikin ma'aikatanka." ' 20 Sai
ya tashi ya kama hanya zai koma wurin babansa.

"Tun yana daga nesa, sai babansa ya gane shi. Tausayi ya
kama baban, ya tashi da gudu, ya je ya kama yaronsa, ya yi ta
rungumarsa. 21 Yaron ya ce, 'Baba, na yi wa Allah laifi na kuma
yi maka. Ban isa a ƙara kirana yaronka[f] ba.' 22 Amma baban ya
kira bayinsa, ya ce, 'Maza! Ku kawo riga mafi kyau, ku sa masa.
Ku sa masa zobe da takalma, 23 a kuma kawo saniya mai ƙiban
nan a yanka, mu ci, mu yi murna. 24 Domin yaron nan nawa, dā
ya mutu amma yanzu ya dawo. Dā ya ɓace, amma yanzu an same
shi.' Sai suka yi murna sosai.

25 "To, a wannan lokacin dai babban yaronsa da ya je gona
yana dawowa. Da ya yi kusa da gida, sai ya ji ana buga ganga,
ana rawa. 26 Sai ya kira wani bawan gidan, ya tambaye shi abin
da yake faruwa.

27 "Bawan ya ce, 'Ai, ƙanenka ne ya dawo, shi ne babanka
ya sa aka yanka saniya mai ƙiban nan saboda ɗan'uwanka ya
dawo gida lafiya ƙalau.'

28 "Amma wan ya ji haushi sosai, ya ƙi yă shiga gida. Babansu
ya fito ya ba shi haƙuri, ya roƙe shi yă shiga ciki. 29 Amma ya
amsa wa babansa ya ce, 'Duba, duk waɗannan shekaru, ina maka
aiki kamar bawa, ban taɓa ƙin yi abin da ka ce in yi ba. Duk da
haka, ba ka taɓa ba ni ko ɗan akuya in kira abokaina mu ci da
su ba! 30 Amma da yaron nan naka ya dawo, wanda ya je ya cinye
dukiyarka a kan karuwai, ka yanka masa saniyan nan mai ƙiba.'
31 Sai baban ya ce masa, 'Yarona, kullum kana nan tare da ni,
duk abin da nake da shi, ai, naka ne. 32 Ya kamata mu yi murna
da farin ciki, domin ɗan'uwanka nan dā ya mutu, yanzu kuwa ya
dawo, dā ya ɓace, amma yanzu an same shi.' "

---

[f] 15.21 **Yaronka:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da, "Ka ɗauke ni kamar ɗaya daga cikin ma'aikatanka."

## Misali a kan Wakili Marar Gaskiya

16 1 Yesu ya ce wa almajiransa, "An taɓa yin wani mai arziki
wanda ya ba wa wakilinsa kaya yă lura masa da su. Daga
baya an kawo masa labarin yadda wakilin nan yana banza da
kayan maigidansa. 2 Sai maigidan ya kira wakilin ya ce masa, 'Me
nake ji haka a kanka? Ka kawo mini lissafin aikin da kake yi,
domin ba za ka ƙara zama wakilina ba.' 3 Sai wakilin ya ce a
ransa, 'Maigidana zai kore ni daga aiki, me zan yi? Ga shi ba ni
da ƙarfin noma, kuma ina jin kunya in fara bara. 4 Yawwa! Na
san abin da zan yi, don idan an kore ni daga aikina, mutane su
karɓe ni a gidajensu.'
5 "Sai ya kira dukan mutanen da maigidansa yake binsu bashi.
Ya tambayi na farkon ya ce, 'Nawa ne maigidana yake binka?'
6 Ya ce, 'Garwar mai guda ɗari.'
"Wakilin ya ce, 'Ga takardarka, maza, ka rubuta hamsin.' 7 Ya
kuma ce wa wani, 'Kai fa, nawa ne ake binka?' Sai shi kuma ya
ce, 'Buhun alkama guda ɗari ne.' Wakilin ya ce, 'Ga takardarka,
ka mai da shi tamanin.'
8 "Sai maigidan ya yabi wakilin nan marar gaskiya saboda ya
yi wayo. Gama 'yan zamani sun iya bi da mutanen zamaninsu
fiye da mutanen haske."
9 Yesu ya ci gaba da cewa, "Ina dai gaya muku, ku yi amfani
da dukiyarku don ku sami wa kanku abokai. Ta haka in dukiyar
ta ƙare, za a karɓe ku a gidajensu na har abada. 10 Wanda ya isa
a yarda da shi a ƙaramin abu, za a iya yarda da shi a babban abu
ma. Wanda yake marar gaskiya a ƙaramin abu, zai iya zama marar
gaskiya ma a babban abu. 11 Idan fa ba ku yi aminci da dukiya
ta wannan duniya ba, wa zai ba ku amanar dukiya ta gaskiya?
12 Idan kuma ba ku yi aminci da kayan wani ba, wa ma zai ba
ku wanda yake naku?
13 "Ba bawan da zai iya bauta wa shugabanni biyu, ko dai yă
ƙi ɗaya, yă so ɗaya, ko kuwa yă yi wa ɗayan aminci, yă rena
ɗayan. Ba dama ku sa ranku ga bin Allah ku kuma sa ga kuɗi
kuma duk gaba ɗaya."

## Ba Za a Iya Canza Dokar Allah Ba

*(Mat 11.12-13, 5.31-32)*

14 Da yake Farisiyawa masu son kuɗi ne, da jin abin nan da
Yesu ya faɗa, sai suka yi tsaki. 15 Amma Yesu ya ce musu, "Ku

---

**16.13:** Mat 6.24

ne masu son nuna a gaban mutane cewa ku masu adalci ne. Amma Allah ya san zuciyarku. Abubuwan da mutane suke ba su girma, su ne Allah ba ya ma son gani.

16 "Dokar Musa da littattafan annabawa ne abin da mutane suka yi ta bi har zuwa lokacin Yohanna Maibaftisma. Amma tun da aka yi wa'azin Labari Mai Daɗi na mulkin Allah, kowa yana
ƙoƙari sosai yă sami shiga.
17 Duk da haka zai fi sauƙi sararin sama da ƙasa su shuɗe, da a ce an yar da ɗigo guda ɗaya daga Dokan nan.

**Koyarwa a kan Kashen Aure**

*(Mat 19.1-12; Mar 10.1-12)*

18 "Duk wanda ya saki matarsa ya auri wata, ya yi zina ke nan, kuma duk wanda ya auri matar da ta bar mijinta, zina ne yake yi da ita kawai.

**Wani Mai Arziki da Li'azaru**

19 "An yi wani mai arziki wanda yakan sa riguna masu tsada,
yakan kuma ci abinci mai kyau kowace rana.
20 A ƙofar gidansa kuwa da wani gajiyayye mai suna Li'azaru, wanda miki sun cika
jikinsa. Akan kawo shi a kwantar da shi a nan kullum.
21 Shi kuwa yakan so yă ci ko da sauran abincin da ya fāɗi daga kan tebur na mai arzikin nan. Har karnuka ma suna zuwa su lashe mikinsa.

22 "Ana nan sai talakan nan ya mutu, mala'iku suka ɗauke shi, suka ba shi wurin zama mai daraja tare da Ibrahim. Mai
arzikin nan ma ya mutu aka kuma binne shi.
23 Ya je can wurin zaman matattu yana shan wuya, sai ya ɗaga kai ya ga Ibrahim
daga nesa, tare da Li'azaru.
24 Sai ya yi kira ya ce, 'Baba Ibrahim, ka ji tausayina, ka aiki Li'azaru ya sa ɗan yatsarsa a ruwa yă ɗan sa a harshena don in ji ɗan sanyi, domin ina jin jiki a cikin wannan wuta!'

25 "Amma Ibrahim ya ce, 'Ka tuna fa yarona, a lokacin da kake duniya, kana da abubuwa masu kyau, Li'azaru kuwa ya sha wuya. Amma yanzu yana jin daɗi, kai kuwa kana shan wahala.
26 Ban da haka ma, tsakaninmu da ku akwai wani ƙaton rami mai zurfi sosai da aka shirya don kada waɗanda suke son ƙetarewa daga can zuwa wurinmu su iya, kada kuma kowa yă ƙetare daga
wurinmu zuwa can.'
27 Sai mai arzikin nan ya ce, 'To, baba, ina
roƙonka, ka aike shi zuwa gidan babana,
28 don ina da 'yan'uwa

**16.16:** Mat 11.12-13 **16.17:** Mat 5.18 **16.18:** Mat 5.32; 1 Kor 7.10-11

guda biyar maza, yă je yă yi musu magana, kada su ma su zo
nan wurin wahala.'
29 "Ibrahim ya ce, 'Ai, 'yan'uwanka suna da Dokar Musa
da littattafan annabawa, su ji abin da suke faɗa musu.' 30 Mai
arzikin ya amsa masa ya ce, 'A'a, baba Ibrahim, in dai wani ya
tashi daga kabari ya je wurinsu za su tuba.' 31 Amma Ibrahim
ya ce, 'Idan ba su ji abin da Dokar Musa da littattafan annabawa
suke cewa ba, kai, ko da wani ya tashi daga kabari, ba za su ji
shi ba!' "

### Magana a kan Zunubi da Yafewar Zunubi
*(Mat 18.6-7, 21-22; Mar 9.42)*

17 1 Yesu ya ce wa almajiransa, "Dole ne a sami abubuwan
da za su sa mutane su yi zunubi. Amma zai zama abin
tausayi ga duk wanda ya zama dalilin kawo su! 2 Da wani yă sa
ɗaya daga cikin 'yan yaran nan yă yi zunubi, gara a ɗaura babban
dutsen niƙa a wuyansa a jefa shi cikin teku. 3 Ku lura da kanku
fa.
"Idan ɗan'uwanka ya yi maka laifi, ka yi masa magana. In ya
nemi gafara, ka yafe masa. 4 Ko da ya yi maka laifi sau bakwai
wato, ba iyaka a rana ɗaya, in har ya riƙa cewa, 'Na yi laifi, ka
yafe mini,' sai ka yafe masa."

### Kara Mana Bangaskiya

5 Sai manzanni suka ce wa Ubangiji, "Ka ƙara mana
bangaskiya."
6 Ubangiji ya amsa musu ya ce, "Idan kuna da bangaskiya da
ta kai ko da misalin ƙwayar mastad, wadda ta fi ƙanƙanta ciki iri
duka za ku ce wa wannan babban itace, 'Ka bar nan, ka je ka
tsaya a can cikin teku!' Zai kuma bi abin da kuka ce yă yi.

### Zama Bawan Kirki

7 "Misali, wane ne a cikinku in yana da bawa wanda yake yi
masa noma ko kuwa kiwon tumaki da in ya dawo daga gona, zai
ce masa, 'Yi maza, ka zo ka zauna, ka ci abinci?' 8 A maimakon
haka ba za ka ce masa, 'Ka shirya mini abincin yamma tukuna,
ka kawo mini in ci in sha, kafin ka ci naka, ba?' 9 Za a gode wa
bawa don ya yi aikin da ya kamata yă yi ne? 10 Haka ku ma, idan
kuka bi duk abin da aka ce muku ku yi, sai ku ce, 'Mu bayi ne
kawai. Mu dai muna yin abin da ya kamata mu yi ne kawai.' "

---

17.3: Mat 18.15

### Yesu Ya Warkar da Kutare Guda Goma

11 Da Yesu ya kama hanya zai je Urushalima, sai ya bi kan
iyaka da take tsakanin Samariya da Galili. 12 Zai shiga wani ƙauye
ke nan sai ga kutare wato, masu ciwon fatar jiki guda goma, suka
tsaya da nisa 13 suka ɗaga murya suka ce, "Ya Yesu Mai girma!
Ka ji tausayinmu!"
14 Da Yesu ya gan su, sai ya ce musu, "Ku je wurin firistoci
su gan ku."
Suna kan hanyar tafiya ke nan sai suka tsarkake. 15 Da ɗayansu
ya ga an warkar da shi, sai ya koma, yana yabon Allah da murya
mai ƙarfi. 16 Ya zo ya durƙusa a gaban Yesu, ya gode masa. Shi
mutumin nan Basamariye ne. 17 Yesu ya ce, "Ba mutane goma
ne aka warkar da su ba? Ina sauran taran? 18 Me ya sa sai baƙon
nan ne kaɗai ya dawo don yǎ yi wa Allah godiya?" 19 Yesu ya
ce masa, "Tashi ka tafi abinka, bangaskiyarka ce ta sa ka warke."

### Zuwan Mulkin Allah
*(Mat 24.23-28, 37-41)*

20 Da waɗansu Farisiyawa suka tambayi Yesu lokacin da
mulkin Allah zai zo, sai ya ce musu, "Ai, zuwan mulkin Allah
ba da ido ake ganinsa ba. 21 Ba wanda zai ce, 'Ai, ga shi nan,'
ko kuma 'ga shi can.' Domin mulkin Allah yana nan a cikinku."
22 Yesu ya kuma ce wa almajiransa, "Lokaci yana zuwa
wanda za ku yi marmarin ganin rana ɗaya daga cikin ranakun
Ɗan Mutum, amma ba za ku gani ba. 23 Mutane za su ce muku,
'Duba can,' ko kuma, 'Duba nan.' Amma kada ku je ku duba.
24 Lokacin da Ɗan Mutum zai sāke zuwa, zai zo kamar walƙiyar
da take haskakawa daga wannan bangon duniya zuwa wancan.
25 Amma sai ya fara shan wahala iri-iri tukuna, har mutanen
zamanin nan su ƙi shi. 26 Kamar yadda dai ya faru a zamanin
Nuhu, haka ne zai faru a lokacin da Ɗan Mutum zai dawo.
27 Mutane suka riƙa ci da sha, maza suna aure, ana ba da mata
ga aure har zuwa ranar da Nuhu ya shiga jirgi, ruwan tsufana
kuma ya zo ya halaka su duka. 28 Haka ma aka yi a lokacin Lutu.
Kowa yana ci, yana sha, ana saya, ana sayarwa, ana shuki, ana
kuma gine-gine. 29 Amma a ranar da Lutu ya bar Sodom, aka
zuba wuta da duwatsu masu zafi daga sama, aka kakkashe su
duka. 30 Haka zai zama a ranar da Ɗan Mutum zai bayyana.

---

**17.14:** L. Fir 14.1-32 **17.26:** Far 6.5-8 **17.27:** Far 7.6-24
**17.28-29:** Far 18.20—19.25

31 "A ranan nan fa, wanda yake kan rufin ɗaki kada yă sauko
wai zai kwashe kayansa a cikin gida. Haka ma duk wanda ya je
gona, kada yă koma gida. 32 Ku tuna fa da matar Lutu! 33 Duk
wanda yake son ajiyar ransa, zai rasa shi; amma wanda ya ba da
ransa, ajiyarsa yake yi. 34 Ina gaya muku, a daren da wannan zai
faru za a ga mutane biyu suna kwance a gado ɗaya za a ɗauki
ɗaya a bar ɗaya. 35 Mata biyu za su kasance suna niƙan dawa tare,
za a ɗauki ɗaya, a bar ɗaya."[g]

37 Sai almajiran suka tambaye shi, suka ce, "Ina ne,
Ubangiji?"

Ya ce musu, "Ai, inda gawa take, nan ne ungulaye suke
taruwa."

### Misali a Kan Yin Addu'a ba Fasawa

18 1 Sai Yesu ya ba wa almajiransa wani misali don yă koya
musu cewa ya kamata su riƙa yin addu'a kullum, kada su
gaji. 2 Ya ce, "An taɓa yin wani alƙali a wani gari wanda ba ya
tsoron Allah, ba ya kuma kula da mutane. 3 A nan garin kuma
akwai wata macen da mijinta ya mutu wadda ta riƙa zuwa wurin
alƙalin tana roƙonsa cewa, 'Ka ba ni hakkina cikin ƙarar da aka
kawo a kaina.' 4 Da farko, ya ƙi, amma daga baya ya ce a ransa,
'Ko da yake ba na tsoron Allah, ba na kuma kula da mutane,
5 amma don macen nan ta dame ni, zan yi ƙoƙari in ga cewa ta
sami abin da ta roƙa, don kada yawan zuwanta yă kawo mini
gajiya!' "

6 Sai Ubangiji ya ce, "Ku ji fa abin da alƙalin nan marar
gaskiya ya ce! 7 Ashe, Allah ba zai biya wa mutanen da ya zaɓa
waɗanda suke masa kuka dare da rana hakkinsu ba? Zai yi
sanyin jiki wajen taimakonsu ne? 8 Ina dai gaya muku, zai biya
musu hakkinsu, da wuri-wuri kuwa. Amma sa'ad da Ɗan
Mutum ya dawo, zai sami wani da bangaskiya a duniyan nan
kuwa?"

### Misali na Bafarisiye da Mai Karɓar Haraji

9 Yesu ya kuma faɗa wannan misali ga mutanen da sun ɗauke
kansu masu adalci ne har suna rena sauran mutane. 10 Ya ce, "An
taɓa yin mutane biyu waɗanda suka shiga haikali don su yi

---

**17.31:** Mat 24.17-18; Mar 13.15-16 **17.32:** Far 19.26
**17.33:** Mat 10.39; 16.25; Mar 8.35; Luk 9.24; Yoh 12.25
[g] **17.35** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya ta 36 haka "Mutum biyu za su kasance ▪ gona, za a ɗauki ɗaya, a bar ɗaya."

addu'a. Daya a cikinsu Bafarisiye ne, ɗayan kuma mai karɓar
haraji.
11 "Sai Bafarisiyen ya tashi ya tsaya,[h] ya fara addu'a yana
cewa, 'Allah, na gode maka saboda ni ba kamar sauran mutane
ba ne, masu sata, masu cuta, masu zina. Ni ba kamar mai karɓar
harajin nan ba ne. 12 Ina azumi sau biyu a mako, ina kuma ba da
kashi ɗaya bisa goma na kowane abin da na samu.'
13 "Amma mai karɓar harajin nan ya tsaya da nisa, bai ko
ɗaga idonsa sama ba. Saboda baƙin cikinsa ya yi ta bugun
ƙirjinsa, yana cewa, 'Allah, ka ji tausayina, ni mai zunubi ne!' "
14 Yesu ya ce, "Ina gaya muku, mai karɓar harajin nan ya koma
gidansa da samun zaman marar laifi a gaban Allah, ba kamar
Bafarisiyen ba. Gama duk wanda ya ɗaga kansa, za a mai da
shi ba kome ba. Amma duk wanda ya mai da kansa ba kome
ba, za a ba shi girma."

## Yesu Ya Sa wa 'Yan Yara Albarka

*(Mat 19.13-15; Mar 10.13-16)*

15 Waɗansu suka kawo 'yan yaransu domin Yesu ya sa musu
albarka. Da almajiransa suka ga haka, sai suka fara tsawata
musu. 16 Amma Yesu ya kirawo 'yan yaran, ya ce, "Ku bar yara
ƙanana su zo wurina. Kada ku hana su. Gama, mulkin Allah na
irinsu ne. 17 Gaskiya ina gaya muku duk wanda bai karɓi mulkin
Allah kamar yadda ƙaramin yaro yake yi ba, ba zai taɓa shiga
cikinsa ba."

## Shugaba Mai Arziki

*(Mat 19.16-30; Mar 10.17-31)*

18 Wani shugaban Yahudawa ya tambayi Yesu ya ce, "Malam,
mai kirki, me zan yi in sami rai na har abada?"
19 Yesu ya tambaye shi, ya ce, "Don me kake ce da ni mai
kirki? Ai, ba wani mai kirki sai Allah kaɗai. 20 Ka dai san abin
da dokoki suka ce, 'Kada ka yi zina. Kada ka yi kisankai. Kada
ka yi sata. Kada ka yi shaidar ƙarya. Ka ba da girma ga babanka
da mamarka.' "
21 Mutumin ya ce, "Ai, duk na kiyaye waɗannan tun ina
yaro."

---

**18.14:** Mat 23.12; Luk 14.11 **18.20:** Fit 20.12-16; M. Sh 5.16-20

[h] **18.11 Ya tsaya:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da, "Ya tashi yana yi wa kansa addu'a" ne a nan.

22 Da jin haka, sai Yesu ya ce masa, “Akwai abu ɗaya tak da
ya rage maka ka yi. Ka sayar da duk abin da kake da shi, ka raba
wa talakawa, za ka sami dukiya a sama. Sa’an nan ka zo ka bi
ni.” 23 Da jin wannan magana, sai mutumin ya ɓata rai, don shi
mai arziki ne sosai.

24 Da Yesu ya ga ya ɓata rai, sai ya ce, “Zai zama da wuya
sosai masu arziki su shiga mulkin Allah! 25 Gama zai fi wa raƙumi
sauƙi yǎ bi ta ramin allura, da mai arziki yǎ shiga mulkin Allah.”

26 Mutanen da suka ji wannan magana suka tambaye shi, suka
ce, “To, in haka ne, wa zai iya samun ceto?”

27 Yesu ya ce, “Abin da ya fi ƙarfin mutum, bai fi ƙarfin
Allah ba.”

28 Sai Bitrus ya ce, “To, ga shi mun bar gidajenmu mun bi
ka.”

29 Yesu ya amsa ya ce, “Na san da haka, kuma ina gaya muku,
ba wanda zai bar gida, ko mata, ko ’yan’uwa, ko iyaye, ko ’ya’ya
saboda mulkin Allah 30 da zai kāsa samun abubuwa da yawa a
yanzu, a can wurin zaman matattu kuma yǎ sami rai marar
ƙarewa.”

**Yesu Ya Sāke Yin Magana a kan Irin Mutuwar da Zai Yi**
*(Mat 20.17-19; Mar 10.32-34)*

31 Sai Yesu ya kai sha biyun nan gefe ɗaya, ya ce musu, “Ga
shi, za mu je Urushalima, inda dukan abin da annabawa suka
rubuta a kan Ɗan Mutum zai cika. 32 Za a ba da shi ga waɗanda
ba Yahudawa ba, a yi masa ba’a, a wulaƙanta shi, a kuma tofa
masa miyau. 33 Za su yi masa bulala, su kuma kashe shi, amma
a rana ta uku zai tashi.”

34 Amma almajiran ba su gane da maganan nan da Yesu ya
yi ba. An ɓoye musu ma’anar maganan nan, shi ya sa ba su gane
abin da yake faɗa ba.

**Yesu Ya Warkar da Makaho Mai Bara**
*(Mat 20.29-34; Mar 10.46-52)*

35 Da Yesu ya yi kusa da Jeriko, sai ga wani makaho yana
zaune a gefen hanya, yana bara. 36 Da ya ji mutane da yawa suna
wucewa, sai ya yi tambaya komene ne yake faruwa.

37 Suka ce masa, “Ai, Yesu Banazare ne yake wucewa.”

38 Sai ya ɗaga murya da ƙarfi ya ce, “Yesu! Ɗan Dawuda!
Ka ji tausayina!”

39 Mutanen da suke gaba suka tsawata masa yă yi shiru.
Amma sai ya ƙara ɗaga murya da ƙarfi sosai, yana cewa, " Ya
Ɗan Dawuda, ka ji tausayina!"
40 Sai Yesu ya tsaya, ya ce a kawo shi wurinsa. Da ya zo
kusa, Yesu ya tambaye shi, [41] "Me kake so in yi maka?" Sai
makahon ya amsa ya ce, "Mai girma, ina so in sami ganin gari."
42 Yesu ya ce masa, "To, ka sami ganin gari! Bangaskiyarka
ce ta warkar da kai."
43 Nan da nan sai ya sami ganin gari, ya bi Yesu, yana
ɗaukaka Allah. Da mutane suka ga wannan, sai duka suka yabi
Allah.

### Yesu Ya Ceci Zakka

19 [1] Yesu ya shiga Jeriko, yana wucewa cikin garin ke nan,
[2] sai ga wani shugaban masu karɓar haraji, mai suna
Zakka. Shi kuwa mai arziki ne, [3] ya yi ta ƙoƙari yă ga kowane
ne Yesun nan, amma bai iya ba domin shi wani ɗan gajere ne,
kuma mutane sun yi yawa. [4] Saboda haka sai ya yi gaba da gudu,
ya sami wani babban itace ya hau, don yă gan shi, gama Yesu
zai bi ta nan ne. [5] Da Yesu ya kai wurin, sai ya ɗaga kansa sama
ya ce, "Zakka, yi maza ka sauko! Yau zan sauka a gidanka."
[6] Zakka ya yi sauri ya sauka, ya karɓe shi da murna. [7] Da jama'a
suka ga haka, sai duk suka fara gunaguni, suka ce, "Ai! Gidan
mai zunubin nan ne ya sauka!"
8 Sai Zakka ya tashi a tsaye, ya ce wa Ubangiji, "Ka ji nan,
mai girma, zan ba da rabin arzikin da nake da shi wa talakawa.
Duk wanda kuma na taɓa cutarsa, zan biya shi sau huɗu abin da
dā na karɓa."
9 Sai Yesu ya ce masa, "Yau dai, ceto ya zo gidan nan, tun
da shi ma ɗan Ibrahim ne. [10] Gama Ɗan Mutum ya zo ne yă nemi
yă kuma cece waɗanda suka ɓace."

### Misali na Fam Goma
*(Mat 25.14-30)*

11 Tun suna jin waɗannan abubuwa, Yesu ya ci gaba da gaya
musu wani misali, domin ya yi kusa da Urushalima, mutane kuma
suna tsammani mulkin Allah zai bayyana nan da nan. [12] Sai ya
ce musu, "An taɓa yin wani babban mutum wanda za shi wani
gari da nisa don a naɗa shi sarki, yă dawo. [13] Kafin yă tafi, ya
kira bayinsa guda goma, ya ba kowannensu yawan kuɗin da

**19.8**: Fit 22.1; 2 Sam 12.6 **19.10**: Mat 18.11 **19.11**: Mat 25.14-30

lebura zai samu cikin wata uku, ya kuma ce musu, 'Ku yi
kasuwanci da su sai na dawo.' 14 Mutanen garinsa kuwa ba sa
sonsa. Saboda haka, sai suka aika da 'yan aika bayan ya tafi su
ce, 'Ba ma son wannan mutum yǎ zama sarkinmu.'
15 "Aka naɗa mutumin nan sarki, ya dawo gida. Da shigarsa
sai ya aika a kira masa duk bayinsa, don yǎ san riba nawa suka
samu a kan kuɗin da ya bar musu. 16 Na fari ya zo ya ce, 'Mai
girma, na ci riba fam goma daga fam ɗaya da ka ba ni.' 17 Sai
maigidan kuma ya ce masa, 'Madalla, bawan kirki! Tun da ka yi
gaskiya a kan ƙarami abu, zan sa ka ka yi mulkin garuruwa
goma.' 18 Bawa na biyu ya zo, ya ce, 'Mai girma, na ci riba fam
biyar daga fam ɗaya da ka ba ni.' 19 Maigidan ya ce wa wannan,
'Za ka yi mulkin garuruwa biyar.'
20 "Wani kuma ya zo, ya ce, 'Mai girma, ga fam ɗayanka.
Na ɗaure shi a ɗan tsumma, na ɓoye. 21 Gama ina jin tsoronka,
don kai wani irin mutum ne mai wuyar sha'ani. Ga so na banza
a wurinka ba dama; kakan yi girbin abin da ba ka shuka ba.'
22 Sai ya ce masa, 'Kai wani mugun bawa ne! Zan yi maka shari'a
a kan abin da ka faɗa da bakinka. Ashe, ka san cewa ni mutum
ne mai wuyar sha'ani, mai so na banza, ina kuma girbin abin da
ban shuka ba? 23 To, in ka san haka, me ya sa ba ka sa kuɗina a
banki ba, don in na dawo in sami riba a kai?'
24 "Sai ya ce wa waɗanda suke tsaye a wajen, 'Karɓi fam
ɗayan daga wurinsa a ba wa bawan nan mai fam goma.' 25 Amma
suka amsa masa suka ce, 'Mai girma, ai, yana da fam goma ko.'
26 Ya amsa ya ce, 'Ina gaya muku, gama duk wanda yake da abu
za a ƙara masa. Wanda ba shi da abu kuwa, ko ɗan kaɗan ɗin da
yake da shi ma, sai an karɓe masa. 27 Waɗannan masu ƙina kuma,
waɗanda ba sa so in yi mulki a kansu, ku kawo su nan a kashe
su a gabana.' "

**Yesu Ya Shiga Urushalima**
*(Mat 21.1-11; Mar 11.1-11; Yoh 12.12-19)*

28 Da Yesu ya faɗa haka, sai ya yi gaba zuwa Urushalima.
29 Da ya kai kusa da waɗansu ƙauyukan da ake ce da su Betafaji
da Betani da suke gefen Dutsen Itatuwan Zaitun, ya aika
almajiransa guda biyu, 30 ya ce musu, "Ku shiga ƙauyen nan na
gabanku. Da kun kai, za ku ga wani ɗan jaki da ba a taɓa hawa
ba a ɗaure. Ku kunce shi ku kawo nan. 31 Idan wani ya ce, 'Don
me kuke kunce jakin?' Ku ce masa, Mai girma yana bukatarsa."

**19.26:** Mat 13.12; Mar 4.25; Luk 8.18

32 Waɗanda aka aika, suka tafi, suka kuma sami kome kamar
dai yadda Yesu ya gaya musu. 33 Suna cikin kuncewa ke nan, sai
masu jakin suka ce musu, "Don me kuke kunce shi?"

34 Suka ce, "Ai, Mai girma ne yake bukatarsa." 35 Suka kai
shi wurin Yesu. Da suka shimfiɗa rigunansu a kan jakin, sai suka
ɗauki Yesu suka sa shi a kai. 36 Yana cikin tafiya, sai mutane
suka riƙa shimfiɗa rigunansu a kan hanya.

37 Da ya yi kusa da Urushalima, daidai wurin da hanyar ta
gangara a kan Dutsen Itatuwan Zaitun, sai taron almajiransa da
yawa suka fara gode wa Allah, suna yabonsa da murya mai ƙarfi
a kan abubuwa masu ban mamaki da suka gani. 38 Suna cewa,

"Mai albarka ne Sarkin da yake zuwa a cikin sunan
Ubangiji!
Salama ta kasance a sama,
ɗaukaka kuma ga Allah!"

39 Sai waɗansu Farisiyawa da suke cikin jama'ar suka ce
masa, "Malam, ka tsawata wa almajiranka su yi shiru!"

40 Ya amsa ya ce, "Ina gaya muku, ko waɗannan sun yi shiru,
duwatsu ma da kansu za su fara ihu."

## Yesu Ya Yi Kuka saboda Urushalima

41 Da ya zo kurkusa, ya ga birnin Urushalima, sai ya yi
masa kuka. 42 Ya ce, "Da ma a ce yau kun san abin da ake
bukata don zaman lafiya! Amma ga shi ba za ku iya gani ba.
43 Lokaci yana zuwa da masu gāba da ku za su gina bango
kewaye da ku su yi yaƙi da ku. Sojoji za su kewaye ku ta
kowane gefe. 44 Za su yi kaca-kaca da ku, su kuma kashe
mutanenku duka. Ba ko dutse ɗaya na gine-ginenku da za a bari
a kan ɗan'uwansa. Wannan zai faru ne saboda ba ku yarda cewa
Allah ya zo domin yă cece ku ba."

## Yesu Ya Tsabtace Haikali

*(Mat 21.12-17; Mar 11.15-19; Yoh 2.13-22)*

45 Sai Yesu ya shiga haikali ya fara korar masu sayar da kaya,
46 yana ce musu, "Ai, a rubuce yake cewa, 'Gidana zai zama gidan
addu'a.' Amma kun mai da shi wurin ɓuyan 'yan fashi!"

47 Kowace rana ya yi ta koyarwa a haikali. Amma manyan
firistoci, da malaman dokoki, da shugabannin jama'a sun nemi
hanyar da za su kashe shi. 48 Amma ba su sami hanyar da za su

**19.38:** Zab 118.26 **19.46:** Ish 56.7; Irm 7.11 **19.47:** Luk 21.37

kashe shi ba domin maganarsa ta ɗauki hankalin kowa da yake
a wurin, kuma ba sa so ko kalma ɗaya ta wuce musu.

## Ana Shakkar Iznin Yesu

*(Mat 21.23-27; Mar 11.27-33)*

20 1 Wata rana Yesu ya shiga haikali yana koyarwa, yana
kuma wa'azin Labari Mai Daɗi ga mutane, sai manyan
firistoci da malaman dokoki tare da shugabannin jama'a suka zo
2 suka ce masa, "Gaya mana iznin da kake da shi da kake yin
waɗannan abubuwa. Wa ya ba ka iznin?"
3 Yesu ya amsa musu ya ce, "Ni ma zan yi muku wata
tambaya. Ku gaya mini, 4 iznin da Yohanna ya yi baftisma da shi,
Allah ne ya ba shi, ko kuwa mutum?"
5 Sai suka tattauna a junansu, suna cewa, "Idan mun ce, 'Daga
wurin Allah ya zo,' zai ce, 'Don me ba ku gaskata shi ba?' 6 In
kuma muka ce, 'Daga mutum ne,' yawan mutanen nan za su
jejjefe mu da duwatsu, domin kowa ya yarda cewa Yohanna
annabi ne." 7 Don haka suka ce masa, "Ba mu san inda ya fito
ba."
8 Sai Yesu ya ce musu, "Ni ma ba zan faɗa muku, ko da wane
izni nake yin waɗannan abubuwa ba."

## Misali na Masu Noma da Suka Karɓi Hayar Gonar Inabi

*(Mat 21.33-46; Mar 12.1-12)*

9 Sai Yesu ya gaya wa mutane wannan misali, ya ce, "An taɓa
yin wani mutumin da ya yi gonar inabi, sa'an nan ya ba da hayarta
ga waɗansu manoma, sa'an nan ya tafi wata ƙasa, ya daɗe a can.
10 Da lokacin girbin inabin ya yi, sai ya aiki wani bawansa yǎ je
wurin waɗannan da suka karɓi hayar gonar, yǎ karɓo masa
waɗansu 'ya'yan inabi daga gonar. Amma 'yan hayar suka yi
masa dūka, suka sallame shi hannu wofi. 11 Sai mutumin nan ya
sāke aiki wani bawa; amma waɗannan 'yan hayar suka yi masa
dūka shi ma, suka kuma wulaƙanta shi suka sallame shi hannu
wofi. 12 Har wa yau mutumin ya aika da wani bawa na uku, shi
kuma suka ji masa ciwo, suka jefa shi waje. 13 Sa'an nan, mutumin
nan mai gonar inabin ya ce, 'Yanzu me zan yi? Zan aika da ɗana
wanda nake ƙauna; na san lallai za su ba shi girma!' 14 Amma da
'yan hayar suka gan shi, suka ce wa juna, 'Aha! Ga wanda zai
ci gādon gonar, bari mu kashe shi, don gādonsa yǎ zama namu!'
15 Sai suka wurga shi a bayan katanga, suka kashe shi.

---

**20.9:** Ish 5.1

"To, me kuke tsammani mai gonan nan zai yi da 'yan hayan
nan? 16 Zai zo ya halaka 'yan hayan nan, ya ba wa waɗansu hayar
gonar."

Da mutane suka ji haka suka ce, "Allah yă sawwaƙe!"

17 Amma Yesu ya dube su ya ce, "Me Maganan nan ta Allah
take nufi? 'Dutsen da masu gini suka ƙi shi ne ya zama dutsen
da ya fi amfani duka a ginin!' 18 Duk wanda ya fāɗi a kan wannan
dutsen, zai yi kucu-kucu; kuma idan dutsen nan ya fāɗi a kan
wani, zai niƙa shi yă zama kamar gari."

**Tambaya game da Biyan Haraji ga Kaisar**
*(Mat 22.15-22; Mar 12.13-17)*

19 A nan ne malaman dokoki da manyan firistoci suka so su
kama Yesu, domin sun gane cewa ya yi wannan misali a kansu
ne; amma sun ji tsoron mutane. 20 Sai suka nemi hanya, suka biya
waɗansu mutane su yi kamar su masu kirki ne. Suka aike su su
sa wa Yesu tarko da irin tambayoyin da za su yi masa, don su
samu su ba da shi ga iko da kuma hukuncin mai mulki.
21 Waɗanda aka aika kuwa suka tambayi Yesu, suka ce, "Malam,
mun sani cewa maganarka da koyarwarka gaskiya ne, mun kuma
sani ba ka nuna bambanci, kuma kana koyar da hanyar Allah
cikin gaskiya. 22 To, kana gani daidai ne mu biya wa Kaisar haraji,
ko a'a?"

23 Amma Yesu ya gane wayonsu, sai ya ce musu, 24 "Nuna
mini dinari. Hoton wa da sunan wane ne a kansa?"

Suka amsa, "Na Kaisar ne."

25 Sai ya ce, "To, sai ku ba Kaisar abin da yake na Kaisar,
ku kuma ba Allah abin da yake na Allah."

26 A nan kuma suka kāsa kama shi da magana a gaban mutane.
Sai suka yi shiru suna mamakin wannan amsar da ya ba su.

**Tambaya a kan Tashin Matattu**
*(Mat 22.23-33; Mar 12.18-27)*

27 Sai ga waɗansu Sadukiyawa,[i] waɗanda suke cewa wai
babu tashin matattu, sun zo wurin Yesu, suka ce, 28 "Malam,
Musa ya rubuta mana wannan umarni cewa, 'Idan mutum ya
mutu ya bar matarsa ba 'ya'ya, ya kamata ɗan'uwansa yă aure
ta don yă samo masa 'ya'ya.' 29 To, an taɓa yin waɗansu mutane
su bakwai, duk 'yan'uwan juna. Babban ya yi aure ya mutu ba

**20.17**: Zab 118.22 **20.27**: A. M. 23.8 **20.28**: M. Sh 25.5

[i]**20.27 Sadukiyawa:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

yaro. 30 Na biyun ya auri matar, ya mutu ba yaro. 31 Na ukun
ma haka. Sai ya zama dukansu bakwai ɗin sun auri macen nan,
amma sai suka mutu babu 'ya'ya. 32 A ƙarshe kuma, ita macen
ta mutu. 33 To, a tashin matattu, matar wa za ta zama? Gama
duk bakwai ɗin sun aure ta."

34 Yesu ya ce musu, "A zamanin nan maza suna aure, ana
kuma ba da mata ga aure, 35 amma waɗanda za su cancanci tashi
daga matattu su kuma zauna a zamani mai zuwa maza ba za su
yi aure ba, ba za a kuma ba da mata ga aure ba. 36 Gama ba ya
yiwuwa su sāke mutuwa domin za su zama kamar mala'iku. Za
su kuwa zama 'ya'yan Allah ke nan domin sun tashi daga matattu.
37 Kuma Musa ya nuna a fili cewa waɗanda suka mutu za su tashi.
A labarin ƙaramin itacen da ya ci wuta, ya yi magana a kan
Ubangiji cewa, 'Shi ne Allah na Ibrahim, Allah na Ishaku, da
kuma Allah na Yakubu'. 38 Shi ba Allah na matattu ba ne, amma
na masu rai. Wannan ya nuna cewa a gare shi kowa mai rai ne."

39 Sai waɗansu malaman dokoki suka yi magana suka ce,
"Malam ka faɗa daidai!" 40 Daga nan kuma ba su yi ƙarfin hali
su ƙara tambayarsa wani abu ba.

## Tambaya a kan Almasihu

*(Mat 22.41-46; Mar 12.35-37)*

41 Yesu ya tambaye su ya ce, "Yaya za a ce Almasihu ɗan
Dawuda ne? 42 Dawuda da kansa ya ce a Zabura,

'Ubangiji ya ce wa Ubangijina,
"Zauna a damana,
43 Sai na sa ka taka masu ƙinka." '

44 Dawuda ya ce da Almasihu 'Ubangiji.' To, yaya kuma za a ce
da shi ɗan Dawuda?"

## Yesu Ya Tona Asirin Malaman Dokoki

*(Mat 23.1-36; Mar 12.38-40; Luk 11.37-54)*

45 Ya gaya wa almajiransa a gaban mutane cewa, 46 "Ku yi
hankali da malaman dokoki, su masu son sa manyan riguna suna
yawo, masu so a gaishe su a kasuwa, masu so a ba su wuraren
zama masu daraja a majami'u, da wuraren zama masu kyau a
wurin biki. 47 Su ne masu cin kayan matan da mazansu suka mutu,
sa'an nan su yi doguwar addu'a don a gan su. Ai, su za su sha
hukunci mafi tsanani."

**20.37:** Fit 3.6 **20.42-43:** Zab 110.1

## Baikon Macen da Mijinta Ya Mutu
*(Mar 12.41-44)*

21 [1] Yesu ya ɗaga kai ya ga waɗansu masu kuɗi suna sa
baikonsu a wurin zuba baiko. [2] Sai ya ga wata matalauciya
da mijinta ya mutu ta zo ta sa baiko na 'yan tagulla biyu da ba
su kai kobo ba. [3] Sai Yesu ya ce, "Gaskiya, ina gaya muku, baikon
da matalauciyan nan ta sa, ya fi na sauran duka. [4] Gama dukansu
sun bayar daga yawan abin da suke da shi ne, amma ita kuwa
cikin rashinta ta sa duk ɗan kuɗin da take da shi a rayuwarta."

## Yesu Ya Faɗa Irin Rushewar da Za Ta Sami Haikali
*(Mat 24.1-2; Mar 13.1-2)*

5 Waɗansu suka fara magana a kan haikali, da irin duwatsu
masu kyau da aka gina shi da su, da kuma irin kyautai da aka yi
masa ado da su. Sai Yesu ya ce, [6] "Idan don waɗannan abubuwan
da kuke kallo ne, to, lokaci yana zuwa da ba wani dutsen da za
a bari nan a kan ɗan'uwansa, kowannensu za a rushe shi."

## Farkon Wahala
*(Mat 24.3-14; Mar 13.3-13)*

7 Sai suka tambaye shi suka ce, "Malam, yaushe wannan zai
faru? Kuma me za mu gani don mu san lokaci ya zo da za su
faru?" [8] Sai ya ce musu, "Ku lura fa, kada wani yă ruɗe ku.
Domin mutane da yawa za su zo a cikin sunana, suna cewa, ai,
su ne ni, suna kuma cewa, 'Lokaci ya yi.' Kada fa ku bi su. [9] Kada
ma ku ji tsoro in kun ji labarin yaƙe-yaƙe da tashin hankali. Lallai
ne wannan yă fara zuwa, amma ƙarshen bai zo ba tukuna."

10 Ya ci gaba da cewa, "Al'umma za ta tasar wa al'umma,
mulki yă tasar wa mulki. [11] Za a yi mummunar rawar ƙasa, da
yunwa da annoba a wurare dabam-dabam. Za a ga abubuwa masu
ban tsoro da alamu masu ban mamaki suna fitowa daga sama.
[12] Kafin duk abubuwan nan su faru, za su kama ku, su ba da ku
don a tsananta muku. Za a kai ku gaban majami'u a kuma sa ku
a kurkuku. Za a kuma kai ku gaban sarakuna da shugabanni
saboda sunana. [13] Wannan ne zai ba ku damar ba da Labari Mai
Daɗi a kaina. [14] Saboda haka sai ku shirya a ranku tun da wuri a
kan ba za ku damu da yadda za ku kare kanku ba. [15] Gama zan
ba ku kalmomi da hikima yadda ko ɗaya daga cikin masu gāba
da ku ba zai iya juye maganar ko yă yi mūsun abin da kuka ce
ba. [16] Har iyayenku ma, da 'yan'uwanku, da danginku, da

---

**21.14-15:** Luk 12.11-12

abokanku sai sun ba da ku, su kuma sa a kashe waɗansunku.
17 Kowa zai ƙi ku saboda sunana. 18 Amma ba ko ɗaya daga cikin
gashin kanku da zai ɓata. 19 Idan kuka jimre, za ku tsira.

**Yesu Ya Faɗa yadda Urushalima Za Ta Fāɗi**
*(Mat 24.15-28; Mar 13.14-23)*

20 "Idan kuka ga sojoji sun kewaye Urushalima, ku san an yi
kusa a rushe ta. 21 To, sai waɗanda suke cikin Yahudiya, su gudu
zuwa cikin duwatsu. Waɗanda suke birni kuma su fita, waɗanda
suke a ƙauye kuma kada su shiga birnin. 22 Gama kwanakin nan
kwanakin hukunci ne, don dole ne a cika duk abin da Maganar
Allah ta ce. 23 Kaiton mata masu ciki da masu goyo a wannan
lokaci! Gama mummunar wahala za ta shiga ƙasar, kuma fushin
Allah zai sauko a kan mutanen nan. 24 Za a kashe waɗansu a yaƙi,
a kuma kama waɗansu a kai su bauta a waɗansu ƙasashe.
Waɗanda ba Yahudawa ba za su tsananta wa Urushalima, har sai
lokacinsu ya cika.

**Dawowar Ɗan Mutum**
*(Mat 24.29-31; Mar 13.24-27)*

25 "Za a kuma ga abubuwa masu ban tsoro a jikin rana, da
wata, da taurari. A duniya kuma al'ummai za su rikice don tsoro
saboda tafasa da haukan teku. 26 Mutane za su yi suma don tsoro,
za su kuma yi fargaba da ganin abubuwan da suke faruwa ga
duniya. Gama za a girgiza manyan abubuwan da suke sararin
sama. 27 Sa'an nan za a ga Ɗan Mutum yana zuwa a cikin girgije
da iko da ɗaukaka mai yawa. 28 Idan waɗannan abubuwa suka
fara faruwa, ku shirya kanku sosai domin cetonku ya yi kusa."

**Koyarwa a kan Itacen Ɓaure**
*(Mat 24.32-35; Mar 13.28-31)*

29 Sai Yesu ya ba su wani misali ya ce, "Ku duba itacen ɓaure
da sauran itatuwa mana. 30 Da zarar sun fara fitar da sababbin
ganye, ku da kanku kun san cewa damina ta yi kusa ke nan.
31 Haka ma, idan kuka ga waɗannan abubuwa suna faruwa, ku
sani mulkin Allah ya yi kusa.
32 "Gaskiya ina gaya muku mutanen zamanin nan ba za su
mutu ba sai duka abubuwan nan sun faru. 33 Sama da ƙasa za su
shuɗe, amma maganata ba za ta shuɗe ba ko kaɗan.

---

**21.22**: Hos 9.7 **21.25**: Ish 13.10; Ez 32.7; Jow 3.4; R. Yoh 6.12-13
**21.27**: Dan 7.13; R. Yoh 1.7

### Gargaɗi a kan Zama da Shiri

34 "Ku zauna a shirye fa. Kada ku bar ciye-ciye da
shaye-shaye, da damuwar rayuwar duniya su ɗauki hankalinku.
Idan ba haka ba, Ranan nan za ta zo ba labari ta cafke ku 35 kamar
tarko. Gama za ta zo a kan kowa da yake zama a duniya duka.
36 Ku zauna a shirye fa, kuna addu'a kullum don ku sami ƙarfin
kuɓuce wa dukan waɗannan abubuwan da za su faru, ku kuma
tsaya a gaban Ɗan Mutum."
37 Kowace rana, Yesu yakan yi koyarwa a haikali, amma idan
yamma ta yi sai yǎ fita yǎ je Dutsen Itatuwan Zaitun yǎ kwana
a can. 38 Da sassafe kuma dukan mutane sukan zo wurinsa a
haikali su ji shi.

### Shugabanni Sun Yi Shawara Su Kashe Yesu
*(Mat 26.1-5; Mar 14.1-2; Yoh 11.45-53)*

22 1 To, da lokacin Bikin Burodi Marar Yistin da ake ce da
shi "Bikin Ketarewa" ya yi kusa, 2 sai manyan firistoci da
malaman dokoki suka yi ta neman yadda za su kashe Yesu. Sun
nemi su yi haka a ɓoye don suna tsoron mutane.

### Yahuda Ya Yarda Ya Ba da Yesu
*(Mat 26.14-16; Mar 14.10-11)*

3 Sai Shaiɗan ya shiga cikin zuciyar Yahuda wanda ake ce da
shi Iskariyoti, ɗaya daga cikin almajirai sha biyun nan. 4 Sai ya
je ya yi magana da manyan firistoci da shugabannin dogarawan
haikali a kan yadda zai ba da Yesu gare su. 5 Suka yi murna sosai,
suka shirya a kan za su biya shi kuɗi. 6 Yahuda kuwa ya yarda
da haka, ya fara neman hanyar da zai ba da Yesu gare su ba da
sanin mutane ba.

### Yesu Ya Shirya Cin Bikin Ketarewa
*(Mat 26.17-25; Mar 14.12-21; Yoh 13.21-30)*

7 Da ranar Bikin Burodi Marar Yisti ta kewayo, wato ranar
yankan ragunan Bikin Ketarewa, 8 Yesu ya aiki Bitrus da Yohanna
ya ce musu, "Ku je ku shirya mana abincin Ketarewa mu ci."
9 Suka tambaye shi suka ce, "Ina kake so mu je mu shirya
shi?"
10 Ya ce musu, "Da kun shiga cikin gari, za ku sadu da wani
mutum riƙe da tulun ruwa. Ku bi shi zuwa gidan da zai shiga.
11 Ku ce wa maigidan, 'Malam ne ya aike mu mu ce maka, "Ina
ɗakin da ni da almajiraina za mu ci abincin Ketarewa?" ' 12 Zai

nuna muku wani babban ɗakin sama a shirye. A nan za ku shirya
mana kome."
13 Sai suka tafi, suka kuma sami kome daidai kamar yadda
Yesu ya faɗa musu, suka kuma shirya abincin Bikin Ketarewa.

### Jibin Ubangiji
*(Mat 26.26-30; Mar 14.22-26; 1 Kor 11.23-25)*

14 Da lokaci ya yi sai Yesu ya zauna tare da manzanninsa
don cin abinci. 15 Sai ya ce musu, "Na yi marmari in ci wannan
Bikin Ketarewa tare da ku kafin in sha wahala! 16 Ina dai gaya
muku, ba zan ƙara cin bikin nan ba, sai ma'anarsa ta cika a
mulkin Allah."
17 Sai ya ɗauki kwaf, ya yi godiya ga Allah, ya ce, "Ku karɓa
ku rarraba tsakaninku. 18 Ina gaya muku cewa, daga yanzu ba zan
ƙara shan wannan ruwan inabi ba sai mulkin Allah ya zo."
19 Sai ya ɗauki burodi, ya yi godiya ga Allah, ya kakkarya
shi, ya kuma ba su, yana cewa, "Wannan jikina ne wanda za a
bayar dominku. Ku riƙa yin haka don tunawa da ni." 20 Haka
kuma, bayan jibin, ya ɗauki kwaf ɗin, ya ce, "Wannan kwaf na
sabon alkawari ne, wanda aka tabbatar da jinina, wanda za a zubar
dominku.[j] 21 Amma ga wanda zai bashe ni yana ci tare da ni!
22 Dan Mutum zai mutu kamar yadda aka shirya, amma kaiton
mutumin da ya ba da shi!"
23 Sai almajiran suka fara tambayar juna ko wane ne a cikinsu
zai yi haka.

### Gardama a kan ko Wane Ne Babba

24 Sai gardama ta tashi a cikin almajiran a kan wane ne a
cikinsu zai zama babba. 25 Yesu ya ce musu, "Sarakunan
mutanen da ba su san Allah ba sukan nuna wa mutanensu iko,
kuma shugabanninsu sukan ce da kansu 'masu taimakon mutane.'
26 Amma kada yă zama haka a tsakaninku. A maimakon haka,
bari babba a cikinku yă zama kamar ƙarami; shugaba kuma yă
zama kamar bawa. 27 Wane ne ya fi girma, shi wanda ya zauna
yana ci ne, ko kuma shi da yake kai masu abinci? Ai, wanda ya
zauna yana ci ne. Amma ga shi ina a cikinku kamar mai kai
abinci ne.

---

**22.24:** Mat 18.1; Mar 9.34; Luk 9.46 **22.25-26:** Mat 20.25-27; 10.42-44
**22.26:** Mat 23.11; Mar 9.35 **22.27:** Yoh 13.12-15

[j] **22.20** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da sashi na aya ta goma sha tara da kuma aya ta ashirin gaba ɗaya.

28 "Ku ne kuka tsaya da aminci tare da ni a duk gwaje-gwajen
da na sha. [29] Kamar dai yadda Ubana ya ba ni iko in yi mulki,
haka nake ba ku. [30] Za ku ci, ku sha, a teburina, a can cikin
mulkina. Kuma za ku zauna a kujerun mulki, ku yi sarautar kabilu
goma sha biyu na Isra'ila.

**Bitrus Zai Yi Mūsun Sanin Yesu**
*(Mat 26.31-35; Mar 14.27-31; Yoh 13.36-38)*

31 "Bitrus, Bitrus! Ka ji nan! Shaiɗan ya nemi izni yă gwada
ku duka, yă tankaɗe ku kamar yadda ake tankaɗe alkama daga
dusa. [32] Amma na yi maka addu'a, Bitrus, kada bangaskiyarka ta
kāsa. Bayan ka juyo wurina, ka ƙarfafa 'yan'uwanka."
33 Bitrus ya amsa, ya ce, "Ubangiji, ina a shirye in je har ma
kurkuku tare da kai. In ma mutuwa ce, mu mutu tare!"
34 Yesu ya ce, "Ina gaya maka, Bitrus, kafin zakara yă yi cara
a daren yau, za ka ce ba ka san ni ba sau uku!"

**Ku Shirya Kanku don Lokacin Wahala**

35 Sai Yesu ya tambayi almajiransa ya ce, "A lokacin da na
aike ku ba kuɗi, ba abinci, ba takalma, kun rasa wani abu ne?"
Suka ce, "A'a!"
36 Ya ce musu, "Amma yanzu, duk wanda yake da kuɗi, ko
abinci, yă ɗauka yă riƙe, kuma duk wanda ba shi da takobi, yă
sayar da rigarsa yă saya ɗaya. [37] Gama ina gaya muku, cewa
wannan Maganar Allah da ta ce, 'An haɗa shi cikin masu zunubi,'
dole ne ta cika a kaina. Gama abin da aka rubuta a kaina yana
kan cikawa."
38 Almajiran suka ce masa, "Mai girma, ga takobi guda biyu
a nan." Yesu ya ce, "Ya isa."

**Yesu Ya Yi Addu'a a Dutsen Itatuwan Zaitun**
*(Mat 26.36-46; Mar 14.32-42)*

39 Yesu ya bar birnin, ya hau Dutsen Itatuwan Zaitun kamar
yadda ya saba, sai almajiransa suka bi shi. [40] Da ya kai wurin, sai
ya ce musu, "Ku yi addu'a fa, don kada ku fāɗi cikin jaraba."
41 Sai ya ci gaba ya yi ɗan nisa da su, misalin nisan jifa, sai
ya durƙusa ya yi addu'a. [42] Ya ce, "Uba, in ka yarda ka ɗauke
mini wannan kwaf na wahala. Amma ba nufina ba, sai dai nufinka
za a bi."

---

**22.30:** Mat 19.28 **22.35:** Mat 10.9-10; Mar 6.8-9; Luk 9.3; 10.4 **22.37:** Ish 53.12

43 Sai ga mala'ika daga sama ya bayyana gare shi yana ƙarfafa
shi. 44 Domin yana cikin wahala sosai, sai ya ƙara nacewa cikin
addu'ar, har zufa tana sauka masa kamar jini.[k]

45 Da Yesu ya tashi daga addu'a, sai ya koma wurin da
almajiran suke, ya same su suna barci saboda baƙin ciki. 46 Ya
ce musu, "Don me kuke barci? Ku tashi, ku yi addu'a don kada
ku fāɗi cikin jaraba."

**An Kama Yesu**
*(Mat 26.47-56; Mar 14.43-50; Yoh 18.2-11)*

47 Bai ma rufe baki ba, sai ga taron mutane suka zo. Yahuda,
ɗaya daga cikin sha biyun ne, ya kawo su. Sai ya gusa kusa da
Yesu don yǎ rungume shi. 48 Amma Yesu ya ce, "Yahuda, ashe,
da runguma ne za ka ba da Ɗan Mutum?"

49 Da almajiran da suke tare da Yesu suka ga haka, suka
tambaye shi, suka ce, "Mai girma, mu yi amfani da takobin ne?"
50 Sai ɗayansu ya sari bawan babban firist, ya yanke kunnensa na
dama.

51 Amma Yesu ya ce musu, "Ku bari." Sai ya taɓa kunnen
mutumin da aka sara, ya warkar da shi.

52 Sai Yesu ya ce wa manyan firistoci da shugabannin
dogarawan haikali da shugabannin jama'a, waɗanda suka zo don
su kama shi, "Kun fito da takuba, da sanduna ku kama ni sai ka
ce ɗan fashi? 53 Kullum ina tare da ku a haikali, ba ku kama ni
ba. Amma wannan ne lokacinku da na ikon duhu."

**Bitrus Ya Yi Mūsun Sanin Yesu**
*(Mat 26.57-58, 69-75; Mar 14.53-54, 66-72; Yoh 18.12-18, 25-27)*

54 Suka kama Yesu suka tafi da shi, suka kai shi gidan babban
firist. Bitrus ya riƙa binsu daga nesa-nesa. 55 Da suka hura wuta
a filin gidan suka zazzauna, Bitrus ma ya zauna a cikinsu. 56 Da
ɗaya daga cikin 'yan matan da suke aiki a gidan ta gan shi zaune
kusa da wutar, ta kafa masa ido ta ce, "Ai, wannan mutumin ma
yana tare da Yesu!"

57 Amma Bitrus ya yi mūsu ya ce, "Ke! Ni ban san shi ba!"

58 Bayan ɗan lokaci kaɗan, wani mutum ya gane Bitrus, ya
ce, "Lallai, kai ma ɗayansu ne!"

Amma Bitrus ya amsa ya ce, "Kai! Ba ni ba ne!"

---

22.53: Luk 19.47; 21.37

[k] 22.44 Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da ayoyi 43-44.

59 Bayan kamar awa ɗaya sai wani mutum ya ce, "Ba shakka
mutumin nan ma yana tare da shi, don shi mutumin Galili ne."
60 Amma Bitrus ya ce, "Kash! Ban ma san abin da kake faɗa
ba!" Tun bai rufe baki ba, sai zakara ya yi cara. 61 Ubangiji kuma
ya juye ya dubi Bitrus. Sa'an nan Bitrus ya tuna yadda Ubangiji ya
ce masa, "Kafin zakara yă yi cara a daren yau, za ka ce ba ka san
ni ba sau uku." 62 Sai ya fita waje, ya yi kuka mai zafi.

**An Yi wa Yesu Ba'a, An kuma Dūke Shi**
*(Mat 26.67-68; Mar 14.65)*

63 Sai waɗanda suke gadin Yesu suka yi masa ba'a suka kuma
yi masa dūka. 64 Suka ɗaure masa idanu suna tambayarsa, "Ka yi
annabci, wa ya mare ka!" 65 Suka kuma yi ta yi masa waɗansu
maganganu, suna zaginsa.

**An Kawo Yesu a Gaban 'Yan Majalisa**
*(Mat 26.59-66; Mar 14.55-64; Yoh 18.19-24)*

66 Da gari ya waye, sai shugabannin jama'a da manyan
firistoci da malaman dokoki suka taru, suka kai Yesu gaban
majalisa. 67 Suka ce, "Ka faɗa mana, kai ne Almasihu?"
Sai ya amsa ya ce, "Ko na gaya muku ba za ku gaskata ba,
68 idan kuma na yi muku tambaya ba za ku ba ni amsa ba. 69 Amma
daga yanzu, Ɗan Mutum zai zauna a dama na Allah Mai Iko."
70 Sai dukansu suka ce, "Ashe, kai ɗin nan Ɗan Allah ne?"
Ya amsa ya ce, "Kun faɗa, Ni ne."
71 Sai suka ce, "Wace shaida ce kuma muke nema? Ai, mu
da kanmu mun ji abin da ya ce da bakinsa!"

**An Kai Yesu Gaban Bilatus**
*(Mat 27.1-2, 11-14; Mar 15.1-5; Yoh 18.28-38)*

23 1 Sai dukan taron majalisa suka tashi suka kai Yesu gaban
Bilatus. 2 Sai suka fara zarginsa suna cewa, "Mun sami
wannan yana rikitar da mutanenmu, yana ce musu wai kada su biya
wa Kaisar haraji. Yana kuma cewa wai shi ne Almasihu, sarki."
3 Sai Bilatus ya tambaye shi ya ce, "Kai ne sarkin
Yahudawa?"
Yesu ya ce, "Kai ne ka faɗa haka."
4 Sai Bilatus ya ce wa manyan firistoci da jama'a, "Ni kam,
ban sami mutumin nan da wani laifi ba."
5 Sai suka fara matsa masa lamba suna cewa, "Da koyarwarsa
ne yake ta da hankalin mutane a dukan Yahudiya. Ya fara tun
daga Galili, yanzu kuma har nan wurin."

## An Kai Yesu Wurin Hirudus

6 Da Bilatus ya ji haka, sai ya yi tambaya, ya ce, "Shi mutumin
Galili ne?" 7 Da ya ji cewa Yesu ya fito daga sashin da Hirudus
yake mulki ne, sai ya aika da Yesu zuwa wurin Hirudus, gama a
lokacin Hirudus ma yana Urushalima. 8 Hirudus ya yi murna sosai
da ganin Yesu, gama tun dā ma yana marmari yă gan shi, don
ya riga ya ji labarinsa yana kuma fata yă ga wani abin mamakin
da Yesu zai yi. 9 Sai Hirudus ya yi masa tambayoyi masu yawa,
amma Yesu bai ce kome ba. 10 Sai manyan firistoci da malaman
dokoki suka zo gaba suka kawo zargi masu ƙarfi a kan Yesu.
11 Hirudus da sojojinsa suka yi masa renin wayo, suka yi masa
ba'a, sa'an nan suka sa masa babbar riga, suka mai da shi wurin
Bilatus. 12 A ranan nan ne Hirudus da Bilatus suka zama abokan
juna, don tun dā ba sa so su ga juna.

## An Yanke wa Yesu Hukuncin Mutuwa

*(Mat 27.15-26; Mar 15.6-15; Yoh 18.39-19.16)*

13 Bilatus ya tara manyan firistoci, da shugabannin jama'a
da mutane duka, 14 ya ce musu, "Kun kawo mini wannan
mutum, wai yana rikitar da mutane. Yanzu, na bincike shi a
gabanku, ban same shi da wani laifi da kuka kawo a kansa ba.
15 Haka ma Hirudus. Shi ya sa ya dawo da shi nan wurinmu.
Ba abin da mutumin nan ya yi da ya isa a kashe shi. 16 Saboda
haka zan yi masa bulala in sake shi."[ƙ]

18 Amma duk suka yi ihu gaba ɗaya, suka ce, "A yi gaba da
shi, a saki mana Barabbas!" 19 Dā an sa shi Barabbas a kurkuku
saboda laifin tashin hankalin da ya jawo a garin, har aka kashe
mutum.

20 Sai Bilatus ya sāke yi musu magana, don yana so yă saki
Yesu. 21 Amma sai ihu suke ta yi, suna cewa, "A gicciye shi! A
gicciye shi!"

22 Bilatus ya sāke ce musu sau na uku, "Don me? Wane laifi
ne mutumin nan ya yi? Ni dai ban same shi da wani laifin da ya
isa a kashe shi ba. Zan sa a yi masa bulala, a sake shi."

23 Amma suka tsaya dam! Suna matsa masa lamba, cewa sai
an kashe shi. A ƙarshe dai suka ci nasara. 24 Bilatus kuwa ya
yanke shari'ar da suke so. 25 Ya saki mutumin da suka ce a sake
wato, wannan da aka jefa a kurkuku a kan laifin ta da hankali da

---

[ƙ] 23.17 Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya ta 17 haka: "A kowane Bikin Ketarewa Bilatus yakan saki mutum ɗaya daga kurkuku, wanda mutane suka roƙa."

kuma kashe mutumin da ya yi. Amma Bilatus ya ba da Yesu gare
su su yi masa abin da suke so.

**An Gicciye Yesu**
*(Mat 27.32-44; Mar 15.21-32; Yoh 19.17-27)*

26 Da sojoji suna tafiya da Yesu, sai suka sadu da wani da
ake ce da shi Siman, mutumin Sayirin, yana zuwa daga ƙauye.
Suka cafke shi, suka sa masa gicciye yǎ ɗauka yǎ bi Yesu baya.
27 Mutane da yawa sosai suka yi ta binsa, a cikinsu kuwa har
da waɗansu matan da suke kuka, suna ihu dominsa. 28 Amma Yesu
ya juya wurinsu, ya ce, "Matan Urushalima! Kada ku yi kuka
saboda ni, ku yi kuka wa kanku da 'ya'yanku. 29 Gama lokaci yana
zuwa da mutane za su ce, 'Abin farin ciki ne ga matan da ba su
taɓa haihuwa ba, waɗanda ba sa haihuwa, waɗanda kuma ba su
goyi yara ba.' 30 A wannan lokaci ne, mutane za su ce wa duwatsu,
'Ku fāɗo a kanmu!' Za su kuma ce wa tuddai, 'Ku rufe mu.' 31 Idan
fa suna yin irin waɗannan ga ɗanyen itace, yaya ke nan zai zama
in ya bushe?"
32 Aka kuma kai waɗansu mutum biyu masu laifi don a kashe
su tare da Yesu. 33 Da suka kai wurin da ake ce da shi "Koƙon
Kai", suka gicciye shi a nan, tare da masu laifin nan, ɗaya a
damarsa, ɗaya kuma a hagunsa.



*Hoton gicciye (23.33)*

**23.30**: Hos 10.8; R. Yoh 6.16 **23.30**: Hos 10.8

34 Sai Yesu ya ce, "Uba, ka yafe musu, gama ba su san abin
da suke yi ba."[l]
Suka rarraba wa juna rigunansa, ta wurin jefa kuri'a. 35 Mutane
suka tsaya suna kallo. Shugabannin kuma suka yi masa ba'a, suna
cewa, "Ya ceci waɗansu, to, yă ceci kansa mana, in shi ne
Almasihun da Allah ya zaɓa!"
36 Sojojin ma suka yi masa ba'a ta wurin zuwa wurinsa suna
miƙa masa ruwan tsami. 37 Suna cewa, "In kai ne Sarkin
Yahudawa, to, ceci kanka mana!"
38 Sama da shi kuma aka yi wani rubutu cewa, "Wannan shi
ne Sarkin Yahudawa."
39 Ɗaya daga cikin masu laifin da aka gicciye ya yi masa
baƙar magana, ya ce, "Shin, in ce kai ɗin nan ne Almasihu? To,
ka ceci kanka, ka kuma cece mu mana!"
40 Amma ɗayan ya tsawata wa wancan ya ce, "Ba ka ma
tsoron Allah? Kai da ka sami hukunci daidai da shi? 41 Mu kam,
daidai aka yi mana, domin muna samun ladan abin da muka yi
ne. Amma shi fa, wane laifi ya yi?" 42 Ya kuma ce, "Ya Yesu,
ka tuna da ni cikin mulkinka!"
43 Yesu ya ce masa, "Ina gaya maka, yau ɗin nan za ka zauna
tare da ni a sama."

## Mutuwar Yesu

*(Mat 27.45-56; Mar 15.33-41; Yoh 19.28-30)*

44 Wajen tsakar rana, duhu ya rufe dukan ƙasar, har zuwa
ƙarfe uku na yamma. 45 Rana ta daina haske; labulen[m] da yake
cikin haikali kuma ya yage kashi biyu. 46 Sai Yesu ya ɗaga murya
da ƙarfi ya ce, "Uba! A cikin hannayenka nake ba da raina." Da
ya faɗa haka, sai ya mutu. 47 Da sojan da yake wurin a lokacin
ya ga abin da ya faru, sai ya yabi Allah yana cewa, "Lallai,
wannan mutum marar laifi ne!"
48 Da mutanen da suka taru a nan don shan kallo suka ga abin
da ya faru, sai dukansu suka koma gida suna bugun ƙirjinsu cikin
baƙin ciki. 49 Duk mutanen da suka san Yesu, da kuma matan da
suka biyo shi tun daga ƙasar Galili, suka tsaya da nisa suna kallo.

---

**23.34**: Zab 22.19 **23.35**: Zab 22.8 **23.36**: Zab 69.22 **23.45**: Fit 26.31-33
**23.46**: Zab 31.6 **23.49**: Luk 8.2-3

[l] **23.34** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da "Yesu ya ce, 'Uba, ka yafe musu, gama ba su san abin da suke yi ba.' " (Dubi Zab 22.18).

[m] **23.45 labulen:** Wato yadin da aka rufe ƙofar Wuri Mafi Tsarki a cikin haikali.




*Hoton babban sojan Roma (23.47)*

**Jana'izar Yesu**
*(Mat 27.57-61; Mar 15.42-47; Yoh 19.38-42)*

50-51 Akwai wani mutum mai suna Yusufu, wanda shi daga
wani gari ne da ake ce da shi Arimatiya, a cikin Yahudiya. Shi wani
mutumin kirki ne, mai adalci kuma. Yana marmarin mulkin Allah
yă zo. Shi kuma ɗaya ne daga cikin 'yan majalisa na Yahudawa,
amma bai yarda da su a kan abin da suka shirya suka kuma yi ba.

52 Sai ya je wurin Bilatus don yă roƙa a ba shi jikin Yesu.
53 Sai ya sauko da jikin, ya nannaɗe shi a cikin yadin lilin, ya sa
shi a wani kabarin da aka haƙa a jikin dutse, wanda ba a taɓa sa
kowa a ciki ba. 54 Ranar Shiri[n] ce kuwa, ya rage kaɗan a shiga
Ranar Hutun Yahudawa.

55 Matan da suka bi Yesu daga Galili suka tafi tare da Yusufu
don su ga inda kabarin yake da kuma yadda aka sa jikin Yesu.
56 Sa'an nan suka koma gida, suka shirya turare da man shafawa.
Ranar Hutu kuwa, suka huta kamar yadda Doka ta umarta.

**23.56:** Fit 20.10; M. Sh 5.14

[n]**23.54 Ranar Shiri:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

**Tashin Yesu daga Matattu**
*(Mat 28.1-10; Mar 16.1-8; Yoh 20.1-10)*

24 1 Da sassafe Ranar Farko ta mako, matan suka je kabarin
da kayan ƙamshin da suka shirya. 2 Sai suka sami an riga
an ture dutsen daga bakin kabarin. 3 Suka shiga ciki, amma ba su
ga jikin Ubangiji Yesu ba. 4 Tun suna cikin damuwa a kan wannan
abin, sai ga waɗansu mutum biyu tsaye kusa da su, sun sa fararen
riguna masu haske sosai. 5 Cike da tsoro, matan suka sunkuyar
da kansu ƙasa. Mutanen suka ce musu, "Don me kuke neman mai
rai cikin waɗanda suka mutu? 6 Ba ya nan, ya tashi." Ku tuna da
abin da ya gaya muku tun yana Galili. 7 Ya ce, "Lallai ne a ba
da Ɗan Mutum a hannun mutane masu zunubi, a gicciye shi, a
rana ta uku kuma yǎ tashi."
8 Sai matan suka tuna da maganarsa. 9 Da suka dawo daga
kabarin, sai suka faɗa wa sha ɗayan nan da sauran mutane
dukan waɗannan abubuwa. 10 Matan da suka gaya wa
manzannin waɗannan abubuwa kuwa su ne, Maryamu daga
Magadala, da Yowana, da Maryamu mamar Yakubu, da
waɗansu matan da suke tare da su. 11 Amma manzannin suka
ɗauki maganar matan nan wani zancen banza ne kawai, don
haka ba su gaskata ba.
12 Amma Bitrus ya tashi wuf! Ya je wurin kabarin da gudu.
Ya sunkuya, ya leƙa ciki, ya ga yadin lilin a ajiye a gefe ɗaya.
Sai ya koma gida yana mamakin abin da ya faru.[o]

**A Hanyar Imawus**
*(Mar 16.12-13)*

13 A wannan ranar kuma biyu daga cikin masu bin Yesu suna
tafiya za su je wani ƙauyen da ake ce da shi Imawus, wanda
nisansa daga Urushalima ya kai misali kilomita goma sha ɗaya.
14 Suna taɗi da juna a kan dukan abubuwan da suka faru.
15 Suna cikin taɗi suna tattauna ke nan, sai Yesu da kansa ya ja
kusa yana tafiya da su. 16 Amma an rufe musu idanunsu, har ba
su gane shi ba. 17 Sai ya ce musu, "Wane taɗi kuke yi haka da
juna, kuna tafiya?"
Sai suka tsaya cik, suna baƙin ciki. 18 Ɗaya daga cikinsu, mai
suna Kiliyobas, ya amsa masa ya ce, "Ashe, kai ne kawai baƙo

---

**24.6-7:** Mat 16.21; 17.22-23; 20.18-19;
Mar 8.31; 9.31; 10.33-34; Luk 9.22; 18.31-33

[o] 24.12 Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da aya ta 12.

a Urushalima da ba ka san abubuwan da suka faru a can
kwana-kwanan nan ba?"
19 Sai ya ce musu, "Wadanne abubuwa?"
Suka ce masa, "Abubuwan da suka faru da Yesu Banazare. Shi
kuwa annabi ne mai iko cikin ayyuka da magana a gaban Allah da
dukan mutane, 20 wanda kuma manyan firistoci da shugabanninmu
suka ba da shi a yi masa hukuncin mutuwa, suka kuwa gicciye shi.
21 Dā muna tsammani shi ne zai fanshi Isra'ila! Ga shi, yau kwana
uku ke nan tun da wannan abin ya faru. 22 Ban da haka ma wadansu
mata a cikinmu sun ba mu mamaki. Gama sun je kabarin da sassafe,
23 da ba su sami jikinsa ba, sai suka dawo, suka ce, an yi musu
ru'uya, sun ga mala'iku wadanda suka ce yana da rai. 24 Wadansu
a cikinmu ma suka je kabarin suka kuma sami abin nan kamar dai
yadda matan suka fada, amma shi din ba su gan shi ba."
25 Sai Yesu ya ce musu, "Haba, ku marasa tunani, ba ku da
saurin gaskatawa game da abin da annabawa suka fada! 26 Ashe,
ba dole ne Almasihu yă sha wadannan wahaloli ba, yă kuma shiga
daukakarsa?" 27 Sai ya bayyana musu duk abin da Rubutattun
Maganar Allah sun fada a kansa, daga Dokar Musa har zuwa
littattafan annabawa duka.
28 Da suka yi kusa da kauyen da za su, sai Yesu ya yi kamar
zai wuce, 29 amma suka matsa masa suka ce, "Zauna da mu, ai,
yamma ta yi, ga rana duk ta fādi." Sai ya bi su ya sauka a wurinsu.
30 Da suka zauna za su ci abinci, sai ya dauki burodi ya yi godiya,
ya kakkarya ya ba su. 31 Nan da nan sai idanunsu suka bude, suka
kuma gane shi. Amma sai ya bace musu. 32 Suka ce wa juna,
"Ashe, zuciyarmu ba ta kuna ba lokacin da yake magana da mu
a hanya, yana bayyana mana Maganar Allah?"
33 Suka tashi nan da nan suka koma Urushalima. Suka sami
sha dayan nan, suna nan tare da wadansu mutane, 34 suna cewa,
"Ai, Ubangiji ya tashi da gaske! Har ma ya bayyana ga Bitrus!"
35 Sa'an nan su kuma biyun suka ba da labarin abin da ya faru a
hanya, da kuma yadda suka gane shi sa'ad da yake kakkarya
burodi.

### Aikin da Yesu Ya Ba wa Almajiransa

*(Mat 28.16-20; Mar 16.14-18; Yoh 20.19-23; A. M. 1.6-8)*

36 Tun suna magana game da wannan, sai kawai ga Yesu da
kansa tsaye a tsakiyarsu, ya ce musu, "Salama a gare ku!"[r]

---

[r] **24.36 ya ce musu, "Salama a gare ku.":** Wadansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da wadannan kalmomin.

37 Tsoro ya kama su suna rawar jiki, suna tsammani fatalwa
ce suke gani. 38 Sai ya ce musu, "Don me kuka ji tsoro haka,
kuke kuma shakka a zuciyarku? 39 Ku duba hannayena da
ƙafafuna ku gani, ai, ni ne da kaina. Ku taɓa ni, ku ji, don fatalwa
ba ta da nama da ƙashi, yadda kuke gani nake da su."
40 Da ya faɗa haka, sai ya nuna musu hannayensa da
ƙafafunsa.[s] 41 Tun suna da sauran shakka saboda yawan farin ciki
da mamaki, sai ya ce musu, "Kuna da abinci a nan kuwa?" 42 Suka
ba shi tsokar gasasshen kifi. 43 Ya karɓa ya ci, su kuma suna
kallonsa.
44 Sai ya ce musu, "Waɗannan su ne abubuwan da na yi
magana a kai tun ina tare da ku, cewa dole ne a cika duk abin
da aka rubuta a kaina a cikin Dokar Musa, da littattafan annabawa,
da kuma Zabura."
45 Sai ya wayar da hankalinsu suka gane da Rubutattun
Maganar Allah, 46 ya kuma ce musu, "Haka aka rubuta, cewa dole
ne Almasihu yǎ sha wuya, a rana ta uku kuma yǎ tashi daga
matattu. 47 Kuma a sunansa za a yi wa dukan al'umman duniya
wa'azin tuba da yafewar zunubai. Za a kuwa fara daga
Urushalima. 48 Ku ne shaidun waɗannan abubuwa. 49 Ga shi, ni
zan aiko muku da abin da Ubana ya yi alkawari. Amma ku jira
a birni tukuna, sai an ba ku iko daga sama."

### An Ɗauke Yesu zuwa Sama
*(Mar 16.19-20; A. M. 1.9-11)*

50 Sai ya fitar da su zuwa bayan birni, suka kai har Betani. A
wurin ya ɗaga hannayensa ya sa musu albarka. 51 Yana cikin sa
musu albarka ke nan, sai ya rabu da su, aka kuma ɗauke shi zuwa
sama.[t] 52 Su kuwa suka yi masa sujada, suka koma Urushalima,
cike da farin ciki sosai. 53 Ko yaushe kuma suna cikin haikali suna
yabon Allah.

---

**24.49:** A. M. 1.4 **24.50-51:** A. M. 1.9-11

[s] **24.40** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da aya ta 40.

[t] **24.51 aka ɗauke shi zuwa sama:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da waɗannan kalmomin.

BISHARA TA HANNUN

# YOHANNA

## Gabatarwa

Marubucin wannan Bisharar bai ambaci sunansa a cikin littafin ba. Amma ana da tabbaci sosai cewa manzo Yohanna, “Wanda Yesu yake ƙauna” ne ya yi wannan rubutun (Dubi 13.23, 19.26, 20.2, 21.7,20). Ana zato an rubuta Bisharan nan bayan shekara ta A.D. 85.

Dalilin da aka rubuta wannan bisharar shi ne don a nuna yadda Kalman Allah ya zama mutum. Ya zama haka ne, domin ku ba da gaskiya cewa Yesu wato Kalman Allah, shi ne Almasihu, Ɗan Allah. Sa’an nan kuma, ta wurin ba da gaskiya za ku sami rai a cikin sunansa (20.31).

*Bishara ta Hannun Yohanna* ce ta nanata cewa Yesu shi ne Almasihun. A cikin dukan al’ajabai da abubuwan ban mamaki iri-iri da Yesu ya yi, wannan bisharar ta maimaita kaɗan ne kawai. Waɗannan kuwa su ne akan ce da su “alamu”, domin manufarsu ita ce su bayyana Yesu. Waɗansu kalmomin da *Bishara ta Hannun Yohanna* ta mora sosai domin a bayyana Yesu su ne, “ba da gaskiya”, “haske”, “rai”, “ƙofa”, “hanya”, “itacen inabi”, “makiyayi”, “abinci”.

## Abubuwan da Suke Ciki

Gabatarwa 1.1-18
Yesu ya fara ayyukansa 1.19-51
Koyarwa da ayyukan da Yesu ya yi a fili 2.1—12.50
Shirin Yesu saboda mutuwarsa 13.1—17.26
Mutuwar Yesu 18.1—19.42
Tashin Yesu daga matattu 20.1—21.25

---

## Kalman Ya Zama Mutum

1 1 Tun farko akwai Kalma, Kalman kuwa tare da Allah yake,
Kalman kuwa Allah ne. 2 Shi ne tun farko yake tare da Allah.
3 Ta wurinsa ne aka yi dukan abubuwa, kuma babu wani abu a
cikin dukan halittar da aka yi da ba tare da shi ba. 4 Kalman ne
tushen rai, wannan rai kuwa shi ne haske ga mutane. 5 Hasken
yana haskakawa cikin duhu, amma duhu bai iya yă sha kansa ba.
6 Akwai wani mutum mai suna Yohanna wanda Allah ne ya
aiko shi. 7 Ya zo yă shaida wa mutane gaskiya game da hasken,

---

**1.6**: Mat 3.1; Mar 1.4; Luk 3.1-2

don ta wurinsa dukan mutane su ji labarin hasken su kuma ba da
gaskiya. 8 Ba Yohanna ne hasken ba, amma ya zo ne don yă yi
shaida game da hasken. 9 Haske na gaskiya wanda yake ba da
haske ga dukan mutane yana zuwa cikin duniya.

10 A dā Kalman yana cikin duniya, kuma ko da yake ta
wurinsa ne aka yi duniya, duk da haka duniya ba ta san shi ba.
11 Ya zo ƙasarsa, amma mutanensa ba su karɓe shi ba. 12 Amma
dukan waɗanda suka karɓe shi, suka kuma ba da gaskiya gare
shi, ya ba su iko su zama 'ya'yan Allah. 13 Ba su zama 'ya'yansa
ta hanyar irin ta 'yan Adam ba, ba ta wurin kwaɗayin jiki ko
kuma nufin mutum ba, amma Allah ne da kansa Ubansu.

14 Kalman nan ya zama mutum, ya kuwa zauna a cikinmu.
Mun ga ɗaukakarsa, ɗaukakar da take ta Makaɗaicin Ɗa daga
wurin Uba, yana kuma cike da alheri da gaskiya.

15 Yohanna ya yi shaida a kansa, ya kuma ɗaga murya ya ce,
"Wannan shi ne mutumin da nake magana a kansa a lokacin da
na ce, 'Wanda zai zo bayana ya fi ni, don yana rayuwa kafin a
haife ni.' " 16 Saboda yawan alherinsa ne ya albarkacemu duka,
yana kuma ba mu albarku babu fasawa. 17 Allah ya ba da Doka
ta hannun Musa, amma ya ba da alheri da gaskiya ta hannun Yesu
Almasihu. 18 Ba mutumin da ya taɓa ganin Allah. Makaɗaicin
Ɗansa wanda yake daidai da Allah, yake kuma tare da Uba, shi
ya bayyana mana yadda Allah yake.

**Yohanna Ya Yi Shaida a kan Yesu**
*(Mat 3.1-12; Mar 1.1-8; Luk 3.1-18)*

19 Ga shaidar da Yohanna ya bayar a lokacin da Yahudawa
na Urushalima suka aiki firistoci da Lawiyawa su tambaye shi,
"Wane ne kai?"

20 Yohanna bai yi mūsu ba, amma ya faɗa a fili cewa, "Ba
ni ne Almasihu ba".

21 Sai suka tambaye shi suka ce, "To, wane ne kai? Kai ne
Iliya?"

Sai ya amsa musu ya ce, "A'a, ba ni ne shi ba"

"Kai ne Annabin[a] nan?" Ya sāke amsa ya ce, "A'a."

22 Sai suka ce masa, "To, wane ne kai? Ka ba mu amsar da
za mu mayar wa waɗanda suka aiko mu. Me kake ce da kanka?"

---

**1.21:** M. Sh 18.15,18; Mal 3.23

[a] **1.21 Annabin:** Wato, wanda Yahudawa suna sa zuciya zai bayyana yă sanar musu da mai ceto.

23 Yohanna ya amsa musu da annabcin Ishaya ya ce, “Ni ne
murya ta wanda yake kira a daji cewa, ‘Ku gyara hanya domin
Ubangiji.’ ”
24 Sai waɗansu Farisiyawa[b] waɗanda aka aiko[ɓ] 25 suka
tambayi Yohanna suka ce, “Idan ba kai ne Almasihu ba, ba kai
ne Iliya ba, ba kai ne kuma Annabin nan ba, to, don me kake yin
baftisma?”
26 Sai Yohanna ya amsa musu ya ce, “Ni kam, da ruwa nake
baftisma, amma akwai wani a cikinku, wanda ba ku san shi ba.
27 Shi ne mai zuwa a bayana, wanda ni ban isa in kunce igiyar
takalminsa ba.”
28 Dukan wannan ya faru ne a Betani, a hayin Kogin Urdun,
inda Yohanna yake yi wa mutane baftisma.

### Yesu Shi Ne Ɗan Rago na Allah

29 Washegari Yohanna ya ga Yesu yana zuwa wurinsa. Sai
Yohanna ya ce, “Ku ga Ɗan Rago na Allah wanda yake ɗauke
da zunubin duniya! 30 Wannan shi ne wanda na ce, ‘Wani mutum
yana zuwa bayana wanda ya fi ni, domin yana rayuwa kafin a
haife ni.’ 31 A dā ni ma ban san shi ba, amma na zo ina baftisma
da ruwa ne don a bayyana shi ga mutanen Isra’ila.”
32 Sai Yohanna ya ba da wannan shaida cewa, “Na ga Ruhu
yana saukowa da kamannin kurciya daga sama, ya kuma zauna
a kansa. 33 A dā ni ma ban san shi ba, sai dai Allah wanda ya
aiko ni in yi baftisma da ruwa, shi ne ya ce mini, ‘Mutumin da
ka ga Ruhu yana sauko masa ya kuma zauna a kansa, to, shi ne
mai yin baftisma da Ruhu Mai Tsarki.’ 34 Na kuwa ga haka ya
faru, na kuma shaida cewa, wannan mutum Ɗan Allah ne.”

### Almajiran Yesu na Farko
*(Mat 4.18-22; Mar 1.16-20; Luk 5.2-11)*

35 Washegari kuma Yohanna yana tsaye a wurin tare da
mutum biyu daga cikin almajiransa. 36 Sai Yohanna ya ga Yesu
yana wucewa, sai ya ce, “Ku ga Ɗan Rago na Allah!”
37 Da almajiran nan biyu suka ji maganar Yohanna, sai suka
bi Yesu. 38 Da Yesu ya juya ya dubi bayansa, sai ya ga suna binsa,
sai ya tambaye su ya ce, “Me kuke nema?”

---

**1.23:** Ish 40.3
[b] **1.24 Farisiyawa:** Dubi ma’anar waɗansu kalmomi.
[ɓ] **1.24 Sai waɗansu Farisiyawa waɗanda aka aiko:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne “’Yan aika waɗanda Farisiyawa suka aika”.

Suka ce masa, "Rabbi" wato, Malam ke nan, "Ina kake da
zama?"
39 Sai Yesu ya amsa musu ya ce, "Ku zo ku gani."
Wajen ƙarfe huɗu ke nan na yamma, sai almajiran nan suka
je suka ga inda yake da zama, suka kuwa zauna a wurin tare da
shi a ranar.
40 Andarawus, ɗan'uwan Siman Bitrus, yana ɗaya daga cikin
mutane biyun nan da suka bi Yesu bayan da suka ji maganar
Yohanna a kan Yesu. 41 Sai Andarawus ya fara nemi ɗan'uwansa
Siman, ya ce masa, "Ai, mun sami Almasihun"[c] wato, Kiristi.
42 Sai ya kai Siman a wurin Yesu.
Yesu ya dube shi, ya ce, "Kai ne Siman ɗan Yohanna? Za a
ce da kai Kefas." Ko kuma Bitrus mai ma'ana "dutse".

**Yesu Ya Kira Filibus da Nataniyel**

43 Washegari kuma Yesu ya yi niyyar zuwa Galili. Sai ya
sami Filibus, ya ce masa, "Ka bi ni."
44 Filibus mutumin Betsaida ne, garin su Andarawus da
Bitrus. 45 Filibus ya sami Nataniyel, ya ce masa, "Mun sami
mutumin da aka rubuta labarinsa a Dokar Musa da littattafan
annabawa wato, Yesu Banazare, ɗan Yusufu."
46 Sai Nataniyel ya yi tambaya ya ce, "Wani abin kirki zai
iya fito daga Nazarat kuwa?"
Filibus ya ce masa, "Ka zo ka gani."
47 Yesu ya ga Nataniyel yana zuwa wurinsa, sai ya ce, "Ku
ga mutumin Isra'ila na gaske, wanda ba shi da ƙarya a cikinsa."
48 Sai Nataniyel ya tambayi Yesu ya ce, "Ta yaya ka san ni?"
Yesu ya amsa masa ya ce, "Na gan ka tun kana gindin itacen
ɓaure, kafin ma Filibus yă kira ka."
49 Sai Nataniyel ya ce wa Yesu, "Malam, kai ne Ɗan Allah;
kai ne sarkin Isra'ila."
50 Yesu ya ce wa Nataniyel, "Ka ba da gaskiya ne domin na
gaya maka cewa na gan ka a gindin itacen ɓaure? Ai, za ka ga
abubuwan da sun fi wannan." 51 Sai Yesu ya ƙara faɗa musu
cewa, "Gaskiya ina gaya muku, za ku ga sama ya buɗe, mala'ikun
Allah kuma suna hawa suna sauka a kan Ɗan Mutum."

**1.51**: Far 28.12

[c] **1.41 Almasihun:** Da Ibraniyanci "Masiha" da Helenanci "Kiristi". Ma'anar Almasihu ita ce wanda aka shafe, aka kuma keɓe.

**Bikin Aure a Kana ta Galili**

2 1 A rana ta uku sai aka yi bikin aure a Kana ta Galili. Mamar
Yesu kuwa tana wurin auren. 2 An gayyaci Yesu da
almajiransa ma a auren. 3 Da ruwan inabi ya ƙare, sai mamar Yesu
ta ce masa, "Ruwan inabinsu ya ƙare."
4 Yesu ya amsa mata ya ce, "Mama, me ya sa kika zo wurina?
Ai, lokacina bai yi ba tukuna."
5 Sai mamar Yesu ta ce wa masu hidimar, "Duk abin da Yesu
ya ce ku yi, sai ku yi."
6 Yahudawa suna da al'adar tsarkakewa, saboda haka akwai
randuna shida waɗanda da dutse ne aka gina su a ajiye a wurin,
kowacce tana cin kimanin galan ashirin zuwa talatin. 7 Sai Yesu
ya ce wa masu hidimar, "Ku cika randunan nan da ruwa." Sai
suka ciccika su fal. 8 Sa'an nan ya ce musu, "To, yanzu ku ɗiba,
ku kai wa uban bikin." Sai suka ɗiba ruwan suka kai masa.
9 Ruwan kuwa ya canza ya zama ruwan inabi, sai uban bikin ya
sha kaɗan. Shi kuwa bai san inda aka samo ruwan inabin ba
(amma masu hidimar da suka ɗebo ruwan sun sani). Sai ya kira
angon suka tsaya a gefe, 10 sa'an nan ya ce masa, "Ai, kowa yakan
fara ba da kyakkyawan ruwan inabi tukuna, bayan mutane sun
sha da yawa, sa'an nan kuma ya kawo wanda bai kai na farin
kyau ba. Amma kai ka ɓoye kyakkyawan ruwan inabin sai
yanzu!"
11 Wannan shi ne abin ban mamaki na farko wanda Yesu ya
yi, ya kuwa yi wannan ne a Kana ta Galili inda ya bayyana
ɗaukakarsa, almajiransa kuma suka ba da gaskiya gare shi.
12 Bayan haka sai Yesu ya gangara zuwa Kafarnahum, da shi
da mamarsa da 'yan'uwansa da kuma almajiransa. Suka yi zama
na 'yan kwanaki a can.

**Yesu Ya Tsabtace Haikali**

*(Mat 21.12-13; Mar 11.15-17; Luk 19.45-46)*

13 Da lokacin Bikin Ketarewa[d] na Yahudawa ya yi kusa, sai
Yesu ya tafi Urushalima. 14 A cikin filin haikalin, ya sami mutane
suna sayar da shanu, da tumaki, da tattabaru, da kuma masu canjin
kuɗi suna zaune a teburorinsu. 15 Sai Yesu ya tuƙa bulala da igiya,
ya kore su duka daga haikalin, har da tumakin da shanun. Ya
kuma tutture teburorin masu canjin, ya warwatsar da dukan

---

**2.3:** Ezra 3.12 **2.5:** Fit 29.45-46 **2.6:** Ibr 12.26 **2.12:** Mat 4.13
**2.13:** Fit 12.1-27; L. Kiɗ 19.11-22

[d] **2.13 Bikin Ketarewa:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

kuɗaɗensu. 16 Sai Yesu ya ce wa mutanen da suke sayar da
tattabarun, “Ku fitar da waɗannan daga nan! Kada ku mai da
haikalin Ubana kasuwa.” 17 Da wannan ya faru, sai almajiransa
suka tuna da abin da aka rubuta a Maganar Allah cewa, “Kaunar
da nake yi wa haikalinka yana ƙunana kamar wuta.”
18 Sai shugabannin Yahudawa suka tambayi Yesu suka ce,
“To, wane abin ban mamaki ne za ka nuna mana wanda ya sa
ka yi dukan waɗannan abubuwan da ka yi?”
19 Yesu ya amsa musu ya ce, “Ku rushe wannan haikali, ni
kuwa zan ta da shi a cikin kwana uku.”
20 Sai suka tambaye shi suka ce, “Ya ɗauki shekara arba’in
da shida ana kan ginin wannan haikali! Kai kuma ka ce za ka ta
da shi a cikin kwana uku?”
21 Amma haikalin da Yesu ya yi magana a kai, jikinsa ne.
22 Bayan da aka ta da Yesu daga matattu, sai almajiransa suka tuna
da wannan abin da Yesu ya faɗa, suka kuma ba da gaskiya ga
Rubutaccen Maganar Allah, da kuma maganar da Yesu ya faɗa.

### Yesu Ya San Zuciyar Kowa

23 A lokacin da Yesu yana Urushalima domin Bikin Ketarewa,
mutane da yawa sun ba da gaskiya gare shi domin abubuwan ban
mamaki waɗanda suka gani ya yi. 24 Amma Yesu bai yarda da su
ba, domin ya san su duka sosai. 25 Gama ba ya bukatar wani yă
gaya masa wani abu game da mutum, domin ya san abin da yake
a zuciyar ɗan Adam.

### Nikodimus Ya Zo wurin Yesu

3 1 Akwai wani mutum mai suna Nikodimus, wanda yake a
ƙungiyar Farisiyawa, shi shugaba ne cikin Yahudawa.
2 Wannan mutum ya zo wurin Yesu da dare, ya ce masa, “Malam,
mun san cewa kai malami ne wanda Allah ya aiko, domin babu
wanda zai iya yin waɗannan abubuwan ban mamaki sai dai wanda
Allah yana tare da shi.”
3 Sai Yesu ya amsa masa ya ce, “Hakika, ina gaya maka, babu
wanda zai iya shiga mulkin Allah, sai dai an sāke haife shi.”[d]
4 Nikodimus ya yi tambaya ya ce, “Ta yaya za a haifi mutum
bayan ya tsufa? Zai sāke koma cikin mamarsa ne a sāke
haihuwarsa sau na biyu?”

---

**2.17**: Zab 69.9 **2.19**: Mat 26.61; 27.40; Mar 14.58; 15.29

[d] **3.3 sai dai an sāke haife shi**: Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne “Sai an haife shi daga sama.”

5 Yesu ya amsa masa ya ce, “Hakika, ina gaya maka, in ba
an haifi mutum ta ruwa da Ruhu ba, ba zai iya shiga mulkin Allah
ba. 6 Abin da mutum ya haifa mutum ne, amma abin da Ruhu ya
haifa Ruhu ne. 7 Kada fa ka yi mamaki don na ce maka, ‘Dole a
sāke haife ku’. 8 Iska tana busawa inda ta ga dama. Kakan ji
motsinta, amma ba ka san wurin da take fitowa ba, ba ka kuma
san inda za ta ba. Haka yake daidai da dukan mutumin da Ruhu
ya haifa.”

9 Nikodimus ya tambayi Yesu ya ce, “Ta yaya wannan zai
yiwu?”

10 Sai Yesu ya amsa masa ya ce, “Kai babban malami ne a
Isra’ila, amma duk da haka ba ka gane waɗannan abubuwa ba?
11 Hakika, ina gaya maka, muna maganar abin da muka sani ne,
muna kuma shaida muku abin da muka gani, amma duk da haka
kun ƙi karɓar abin da muka gaya muku. 12 Ina yin muku magana
game da abubuwan da suke a nan duniya, amma ba ku ba da
gaskiya ba, yaya za ku ba da gaskiya idan na gaya muku
abubuwan da suke na sama? 13 Ba wanda ya taɓa hawa zuwa cikin
sama sai dai shi Ɗan Mutum kaɗai da ya sauko daga can.

14 “Kamar dai yadda Musa ya ɗaga maciji a daji, haka kuma
dole ne a ɗaga Ɗan mutum, 15 domin duk wanda ya ba da gaskiya
gare shi, zai sami rai na har abada.

16 “Gama Allah ya ƙaunaci duniya sosai har ya ba da
Makaɗaicin Ɗansa, domin dukan wanda ya ba da gaskiya gare
shi kada yă halaka, amma yă sami rai na har abada. 17 Gama Allah
bai aiko Ɗansa duniya don yă hukunta duniya ba, amma domin
duniya ta sami ceto ta wurinsa.

18 “Duk wanda ya ba da gaskiya ga Ɗan Allah, ba za a
hukunta shi ba. Amma duk wanda bai ba da gaskiya gare shi ba,
an riga an hukunta shi ke nan domin bai ba da gaskiya ga sunan
Makaɗaicin Ɗan Allah ba. 19 Ga yadda shari’ar take, haske ya
shigo duniya, amma mutane suka fi ƙaunar duhu da hasken, don
ayyukansu mugaye ne. 20 Duk wanda yake aikata rashin gaskiya
yakan ƙi hasken, ba zai ma zo wurin hasken ba, don kada
ayyukansa su tonu. 21 Amma mai aikata gaskiya kuwa yakan zo
wajen hasken, domin a gani a fili cewa abin da yake yi yana yi
ne da taimakon Allah.”

---

**3.14:** L. Kiɗ 21.9 **3.14:** L. Kiɗ 21.5-9

**Shaidar Yohanna Maibaftisma a kan Yesu**

22 Bayan haka Yesu da almajiransa suka tafi yankin
Yahudiya. A nan ya jima da su, yana yi wa mutane baftisma.
23 Yohanna kuma yana yin baftisma a Ainon kusa da Salim,
domin akwai ruwa mai yawa a can. Mutane suka yi ta zuwa
ana yin musu baftisma. 24 (Wannan ya faru ne kafin a kulle
Yohanna cikin kurkuku.)

25 Sai almajiran Yohanna suka shiga gardama da wani
Bayahude[e] a kan al'adar wanke-wanke don tsarkakewa. 26 Sai
almajiran suka je wurin Yohanna suka ce masa, "Malam,
mutumin da kuke tare da shi a dā a hayin Kogin Urdun, wanda
kai da kanka ma ka ba da shaida a kansa, ga shi can yana yin
baftisma, har kowa da kowa yana zuwa wurinsa."

27 Sai Yohanna ya amsa ya ce, "Ba mai iya samun kome
sai ko an ba shi daga sama. 28 Ku da kanku ma shaiduna ne
domin na ce, 'Ba ni ne Almasihu ba, amma an aike ni ne in
riga shi zuwa.' 29 A bikin aure, ango ne mai amarya. Abokin
ango wanda ya je auren kuwa yakan jira ne kurum yă ji muryar
ango. Yakan kuma cika da farin ciki idan yă ji ango ya yi
magana. A ta haka ne farin ciki nawa ya cika. 30 Dole ne
wannan yă yi ta ƙaruwa, ni kuma in yi ta raguwa.

**Wanda Ya Zo daga Sama**

31 "Shi wanda ya zo daga sama ya fi kowa. Dukan wanda ya
fito duniya kuwa na duniya ne, kuma yakan yi maganar abubuwan
duniya ne. Wanda kuma ya zo daga sama ya fi kowa duka.
32 Gama yana shaidar abin da ya ji ya kuma gani ne, duk da haka
ba wanda ya yarda da shaidarsa. 33 Amma duk wanda ya karɓi
shaidarsa, ya tabbatar ke nan cewa, lallai Allah mai gaskiya ne.
34 Gama shi wanda Allah ya aiko, yana maganar Allah ne, domin
Allah ya ba shi Ruhunsa babu iyaka. 35 Uban yana ƙaunar Ɗan,
ya kuma sa kome a hannunsa. 36 Dukan wanda yake ba da gaskiya
ga Ɗan, yana da rai na har abada. Amma duk wanda ya ƙi Ɗan,
ba zai sami rai ba, sai dai fushin Allah yă kasance a kansa."

---

**3.24:** Mat 14.3; Mar 6.17; Luk 3.19-20 **3.28:** Yoh 1.20
**3.35:** Mat 11.27; Luk 10.22

[e] **3.25 Wani Bayahude:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Waɗansu Yahudawa" ne a nan.

**Yesu da Wata Mace daga Samariya**

4 1 Farisiyawa suka ji labari cewa Yesu yana samun almajirai,
yana kuma yi musu baftisma fiye da Yohanna. 2 (Amma dai ba
Yesu ne da kansa yake yin baftismar ba, almajiransa ne.) 3 Da Yesu
ya sami labari game da wannan sai ya bar Yahudiya, ya koma Galili.
4 Ya zama dole ne Yesu ya bi ta cikin Samariya. 5 Sai ya zo
wani gari a cikin Samariya mai suna Saikar. Garin yana kusa da
yankin ƙasar da Yakubu ya ba ɗansa Yusufu tun dā. 6 A wannan
wuri ne rijiyar Yakubu take. Da Yesu ya gaji da tafiya, sai ya
zauna a bakin rijiyar. Wannan ya faru wajen tsakar rana ne.
7 Sai ga wata mace 'yar Samariya ta zo ɗiban ruwa. Yesu ya
ce mata, "Ba ni ruwa in sha." 8 (Almajiransa kuwa sun shiga cikin
gari don sayen abinci.)
9 Sai macen nan Basamariya ta ce wa Yesu, "Yaya kai
Bayahude za ka roƙe ni ruwan sha, ni da nake mutuniyar
Samariya?" (Don Yahudawa ba sa haɗa ido da Samariyawa.)[f]
10 Yesu ya amsa mata ya ce, "Da kin san kyautar Allah, da
kuma wanda yake ce miki, 'Ba ni ruwa in sha,' ai, da kin roƙe
shi, shi kuwa zai ba ki ruwa mai ba da rai."
11 Sai macen ta ce wa Yesu, "Mai girma, ai, ba ka da guga,
rijiyar kuwa da zurfi. To, a ina ne za ka sami wannan ruwa mai
ba da rai? 12 Ko ka fi ubanmu Yakubu ne, wanda ya bar mana
rijiyar, har shi da kansa, da 'ya'yansa, da dabbobinsa, suka sha
ruwa daga ciki?"
13 Yesu ya amsa ya ce, "Duk wanda ya sha wannan ruwa zai
sāke jin ƙishi. 14 Amma duk wanda ya sha ruwan da zan ba shi,
ba zai ƙara jin ƙishi ba har abada. Ruwan da zan ba shi zai zama
masa maɓuɓɓugan ruwa wanda yake ɓuɓɓugowa zuwa rai
madawwami."
15 Sai macen ta ce masa, "Mai girma, ka ba ni ruwan nan,
don kada in ƙara jin ƙishi, don kada kuma in riƙa zuwa nan domin
ɗiban ruwa."
16 Sai Yesu ya ce mata, "Ki je ki kira mijinki ku zo nan."
17 Sai ta amsa ta ce, "Ai, ba ni da miji."
Yesu ya ce mata, "Kin faɗa gaskiya da kika ce ba ki da miji.
18 Don ainihin gaskiyar kuwa shi ne, kin auri maza biyar, wanda
kuke tare yanzu kuwa ba mijinki ba ne."

---

4.5: Far 33.19; Josh 24.32 4.9: Ezra 4.1-5; Neh 3.33-34

[f] **4.9 Don Yahudawa ba sa haɗa ido da Samariyawa:** Wani juyi na waɗannan kalmomin shi ne "Yahudawa ba sa amfani da kwaf da kwanonin da Samariyawa suka yi amfani da su."

19 Sai macen ta ce wa Yesu, “Mai girma, ina gani kai annabi
ne. 20 Kakanninmu sun yi wa Allah sujada a dutsen nan. Amma
ku Yahudawa kun ce a Urushalima ne ya kamata a yi wa Allah
sujada.”
21 Sai Yesu ya amsa mata ya ce, “Uwargida, ki ba da gaskiya
ga abin da nake faɗi, gama lokaci yana zuwa da mutane ba za
su yi wa Uba sujada a dutsen nan, ko a Urushalima ba. 22 Ku
mutanen Samariya ba ku san abin da kuke yi wa sujada ba.
Amma mu Yahudawa mun san abin da muke yi wa sujada,
domin ceto ya fito daga Yahudawa ne. 23 Amma lokaci yana
zuwa, har ma ya riga ya zo, da masu sujada na gaskiya za su
yi wa Uba sujada cikin ruhu, da kuma gaskiya, domin Uba yana
neman irin waɗannan ne su yi masa sujada. 24 Allah ruhu ne,
masu yi masa sujada kuma sai su yi masa sujada cikin ruhu, da
cikin gaskiya kuma.”
25 Sai macen ta ce wa Yesu, “Na sani Almasihu yana zuwa
wanda ake ce da shi Kiristi. Idan ya zo zai bayyana mana dukan
kome.”
26 Yesu ya ce mata, “Ni mai magana da ke, ni ne shi.”
27 Suna gama magana ke nan sai ga almajiransa suka dawo,
suka kuwa yi mamakin ganin yana magana da mace. Amma babu
wanda ya ce mata, “Me kike bukata,” ko kuma yǎ tambaye shi,
“Me ya sa kake magana da ita?”
28 Sai macen nan ta bar tulunta a wurin ta je cikin gari ta ce
wa mutane, 29 “Ku zo, ku ga mutumin da ya gaya mini duk abin
da na taɓa yi! Ko ya yiwu wannan mutumin ne Almasihun?”
30 Sai mutane suka fiffito daga cikin gari suka zo wurin Yesu.
31 Ana cikin wannan ke nan, sai almajiran Yesu suka roƙe shi
suka ce, “Malam, ka ci abinci.”
32 Amma Yesu ya ce musu, “Ina da wani abincin da zan ci
da ba ku san kome a kai ba.” 33 Sai almajiransa suka tambayi
juna suka ce, “Ko wani ya kawo masa abinci ne?”
34 Amma Yesu ya ce, “Abincina shi ne in yi nufin wanda ya
aiko ni, in kuma gama aikinsa. 35 Ba kuna cewa sauran watanni
huɗu a yi girbi ba? Amma ina gaya muku fa, ku dubi gonaki da
kyau, sun nuna, sun kuma isa girbi. 36 Mai girbi yana samun lada,
yana kuma tara amfani zuwa rai na har abada, domin mai shuka
da mai girbi su yi farin ciki tare. 37 A nan kam, karin maganan
nan gaskiya ne, cewa, ‘Wani ya yi shuki, wani ya yi girbi.’ 38 Na
aike ku girbin abin da ba ku yi wahalarsa ba. Waɗansu sun yi
wahala, ku kuwa kun mori ribar wahalarsu.”

39 Mutanen Samariya da yawa daga wannan gari suka ba da
gaskiya ga Yesu saboda maganar matan nan da ta ce, "Ya gaya
mini duk abin da na taɓa yi." 40 Da mutanen Samariya suka zo
wurin Yesu, sai suka roƙe shi yǎ zauna tare da su, sai ya kuwa
zauna kwana biyu.
41 Mutane da yawa kuma suka ba da gaskiya ga Yesu saboda
maganarsa. 42 Sa'an nan mutanen Samariya suka ce wa macen,
"Yanzu kam, mun ba da gaskiya, ba don ma abin da kika faɗa
kawai ba, amma don mu ma mun ji da kanmu, mun kuma tabbata
lallai wannan mutum ne Mai Ceton duniya."

**Yesu Ya Warkar da Yaron Ma'aikacin Hukuma**

43 Bayan kwana biyun nan sai Yesu ya tashi daga ƙasar
Samariya zuwa Galili. 44 (Gama Yesu da kansa ya taɓa faɗa cewa,
"Annabi ba shi da daraja a ƙasarsa".) 45 Da ya kai Galili, sai
mutanen Galili suka karɓe shi hannu biyu-biyu domin su ma sun
je Bikin Ketarewa a Urushalima, suka kuma ga duk abin da Yesu
ya yi.
46 Sai Yesu ya sāke koma garin Kana ta Galili, wato inda ya
mai da ruwa ya zama ruwan inabi. A wurim kuwa akwai wani
ma'aikacin hukuma wanda yaronsa a Kafarnahum ba shi da
lafiya. 47 Da wannan mutumin ya ji cewa Yesu ya dawo Galili
daga Yahudiya, sai ya tafi wurinsa ya roƙe shi yǎ je yǎ warkar
da ɗansa wanda yake bakin mutuwa. 48 Yesu ya amsa masa ya
ce, "Idan ba ku ga alamu da abubuwan ban mamaki ba, ba za ku
ba da gaskiya ba ko kaɗan."
49 Sai ma'aikacin hukuman nan ya ce wa Yesu, "Mai girma,
ka zo mu tafi kafin yarona ya mutu."
50 Yesu ya ce masa, "Ka tafi, gama yaronka zai rayu."
Mutumin kuwa ya gaskata da abin da Yesu ya faɗa masa, sai
ya yi tafiyarsa. 51 Yana kan hanyarsa zuwa gida ke nan, sai ga
bayinsa suka gamu da shi, suka ce masa, "Yaronka yana samun
sauƙi."
52 Sai ya tambaye su ainihin lokacin da ya fara samun sauƙin.
Sai suka ce masa, "Jiya da ƙarfe ɗaya na rana ne zazzaɓin ya
sake shi." 53 Sai baban yaron ya gane cewa a daidai wannan lokaci
ne Yesu ya ce masa, "Ka tafi, gama yaronka zai rayu." Sai
mutumin da dukan iyalinsa suka ba da gaskiya ga Yesu.

**4.44:** Mat 13.57; Mar 6.4; Luk 4.24 **4.45:** Yoh 2.23 **4.46:** Yoh 2.1-11

54 Wannan ne abin ban mamaki na biyu da Yesu ya yi bayan da ya bar Yahudiya ya tafi Galili.

### Yesu Ya Warkar da Gurgu a Tafkin Betasda

5 1 Bayan wannan, Yesu ya tafi Urushalima domin wani bikin
Yahudawa. 2 A Urushalima kuwa akwai wani tafkin ruwa
wanda aka kewaye shi da rumfuna guda biyar. Da Yahudanci ana
ce da shi Betasda. Wannan tafki yana kusa da Kofar Tumaki ne.
3 A rumfuna nan ne marasa lafiya, da makafi, da guragu, da
shanyayyu da yawa sun saba kwanciya.[g] 5 A nan kuwa akwai
wani mutumin da ya yi shekara talatin da takwas a cikin rashin
lafiya. 6 Da Yesu ya gan shi kwance, ya kuma sani mutumin ya
dade da wannan ciwo, sai Yesu ya ce wa mutumin, "Kana so ka
warke?"
7 Mai ciwon ya amsa masa ya ce, "Mai girma, ai, ba ni da
wanda zai taimake ni in shiga cikin tafkin lokacin da aka motsa
ruwan. Idan na yi ƙoƙari in shiga, sai wani yă riga ni."
8 Sai Yesu ya ce masa, "Tashi, ka ɗauki tabarmarka, ka yi
tafiya!" 9 Nan take, mutumin ya warke, ya kuma ɗauki tabarmarsa
ya yi tafiya.
Wannan abin ya faru a Ranar Hutun Yahudawa ne, wato,
Asabar. 10 Saboda haka Yahudawa suka ce wa mutumin da aka
warkar, "Yau Ranar Hutu ne, kuma bisa ga Dokarmu ba daidai
ba ne ka ɗauki tabarmarka."
11 Sai mutumin ya amsa musu ya ce, "Ai, wanda ya warkar
da ni, shi ne ya ce mini, in ɗauki tabarmata in yi tafiya."
12 Suka tambaye shi suka ce, "Wane ne wannan mutumin da
ya ce maka ka ɗauki tabarmarka ka yi tafiya?"
13 Mutumin da aka warkar ɗin kuwa bai san ko wane ne ma
ya warkar da shi ba, domin akwai mutane da yawa a wurin, kuma
Yesu ya ɓace cikin jama'a.
14 Bayan ɗan lokaci, Yesu ya same shi a cikin haikali, ya ce
masa, "Ka ga fa, ka warke! To, ka daina yin zunubi, don kada
wani abu da ya fi wannan muni yă same ka." 15 Sai mutumin ya
tafi ya gaya wa shugabannin Yahudawa cewa, Yesu ne ya warkar
da shi. 16 Saboda haka suka fara tsananta wa Yesu, don dai yana

**5.2**: Neh 3.1, 12.39 **5.10**: Neh 13.19; Irm 17.21

[g] **5.3** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya ta 3b-4 haka "Suna jira a motsa ruwan. Don a lokaci-lokaci mala'ikan Ubangiji yakan sauko ya motsa ruwan. Duk kuwa wanda ya fara shiga bayan an motsa ruwan, sai yă warke daga duk irin ciwon da yake da shi."

yin irin waɗannan abubuwa a Ranar Hutu. [17] Sai Yesu kuwa ya
ce musu, "Ubana yana aiki har yanzu, ni ma ina yi."

18 Wannan magana kuwa ya sa Yahudawa suka ƙara nema su
kashe Yesu. Suka ce, "Ba don ma ya karya dokar Ranar Hutu
kawai ba, amma ya ce Allah Ubansa ne, wato, ya mai da kansa
daidai da Allah ke nan."

### Ikon Yesu Dan Allah

19 Sai Yesu ya amsa musu ya ce, "Hakika, ina gaya muku,
Dan ba ya yin kome shi kaɗai, sai dai abin da ya ga Uban yake
yi. Domin duk abin da Uban yake yi, shi ne ma Dan yake yi.
[20] Gama Uban yana ƙaunar Dan, yana kuma nuna masa duk abin
da shi kansa yake yi, har ma zai nuna masa ayyukan da suka fi
waɗannan, domin ku yi mamaki. [21] Kamar dai yadda Uba yake
ta da matattu ya kuma raya su, haka ma Dan yana ba da rai ga
dai duk wanda ya ga dama. [22] Uba kuma ba ya yin wa kowa
shari'a, amma ya ba Dan ikon yin dukan shari'a, [23] domin dukan
mutane su girmama Dan, kamar yadda suke girmama Uban. Duk
wanda ba ya girmama Dan, ba ya girmama Uban da ya aiko shi
ke nan.

24 "Hakika, ina gaya muku, duk mutumin da yake jin
maganata, yana kuma ba da gaskiya ga wanda ya aiko ni, yana
da rai na har abada. Ba za a yi masa hukunci ba, ya riga ya
ƙetare mutuwa zuwa rai. [25] Hakika, ina gaya muku, lokaci yana
zuwa, ya riga ya zo ma, da matattu za su ji muryar Dan Allah,
waɗanda suka ji kuwa za su rayu. [26] Gama kamar yadda Uba da
kansa tushen rai ne, haka ma ya sa Dansa yă zama tushen rai.
[27] Ya kuma ba shi ikon yin shari'a domin shi Dan Mutum ne.
[28] Kada ku yi mamakin wannan magana, domin lokaci yana
zuwa da duk waɗanda suke cikin kaburbura za su ji muryarsa,
[29] su fito. Waɗanda suka yi abu mai kyau za su tashi, su rayu,
amma waɗanda suka yi rashin gaskiya kuwa, za su tashi a kuwa
yi musu hukunci. [30] Ba na iya yin kome ni kaɗai. Ina shari'ata
ne yadda Allah ya faɗa mini in yi. Saboda haka shari'ata ta
gaskiya ce, domin ba nufin kaina nake bi ba, amma nufin wanda
ya aiko ni ne.

### Shaidun Yesu

31 "Idan na yi wa kaina shaida, to, shaidata ba gaskiya ba ce.
[32] Amma akwai wani wanda yake yin shaida a kaina, na kuma

**5.29:** Dan 12.2

san shaidar da yake yi a kaina gaskiya ce. 33 Kun aiki mutane
wurin Yohanna, shi kuwa ya shaida muku gaskiya. 34 Duk da haka
ban dogara da shaidar mutum ba. Na dai faɗa haka ne domin ku
sami ceto. 35 Yohanna fitila ne mai ci, mai haske kuma, kun kuwa
yarda ku yi farin ciki sosai da haskensa a ɗan lokaci kaɗan.
36 Amma ina da tawa shaida a kaina wadda ta fi shaidar da
Yohanna ya bayar game da ni. Abubuwan da nake yi, waɗanda
Ubana ya ba ni in yi, su ne abubuwan da suka zama shaidata,
cewa Uba ne ya aiko ni. 37 Uban kuma wanda ya aiko ni shi da
kansa ya zama shaidata. Ba ku taɓa jin muryarsa ba, ba ku kuma
taɓa ganin yadda yake ba. 38 Maganarsa ba ta zama a zuciyarku,
domin ba ku ba da gaskiya ga shi wanda Uba ya aiko ba. 39 Kuna
ta binciken Rubutattun Maganar Allah, don a tsammaninku za ku
sami rai na har abada a cikinsu. Waɗannan Rubutattun Maganar
Allah kuwa su ne suke ba da shaida a kaina. 40 Amma duk da
haka kun ƙi zuwa wurina ku sami rai.

41 "Ba na karɓar yabo daga wurin mutane. 42 Amma fa na
san ku, na kuma san cewa ba ku da ƙaunar Allah a cikin
zukatanku. 43 Na zo a cikin sunan Ubana, ba ku karɓe ni ba,
amma idan wani ya zo a cikin sunan kansa, za ku karɓe shi.
44 To, yaya za ku ba da gaskiya bayan kuna ƙoƙarin samun yabo
daga junanku, amma ba kwa ƙoƙarin samun yabon da yake
fitowa daga wurin Allah wanda yake ɗaya kaɗai? 45 Kada ku
yi tsammani zan yi ƙararku wurin Uba. Akwai mai ƙararku, shi
ne Musa, wanda kuke tsammani zai taimake ku. 46 Da a ce kun
ba da gaskiya ga Musa, da kun ba da gaskiya gare ni, domin
Musa ya rubuta game da ni. 47 Amma in kuwa ba ku gaskata
da abin da ya rubuta ba, ta yaya za ku gaskata da maganata?"

### Yesu Ya Ciyar da Mutum Dubu Biyar
*(Mat 14.13-21; Mar 6.30-44; Luk 9.10-17)*

6 1 Bayan ɗan lokaci Yesu ya haye Tekun Galili, wato, Tekun
Tibariya. 2 Sai mutane da yawa suka bi shi, domin sun ga
abubuwan ban mamaki da yake yi wa masu ciwo. 3 Sai Yesu ya
hau dutse ya zauna a can tare da almajiransa. 4 To, lokacin Bikin
Ketarewa, wato, bikin Yahudawa ya yi kusa. 5 Da Yesu ya ɗaga
ido ya ga mutane da yawa suna ta zuwa wurinsa, sai ya ce wa
Filibus, "Ina za mu sayo isasshen abincin da mutanen nan za su
ci?" 6 Yesu ya yi wa Filibus wannan tambaya ne don dai ya gwada
shi, domin Yesu ya riga ya san abin da zai yi.

5.33: Yoh 1.19-27; 3.27-30 5.37: Mat 3.17; Mar 1.11; Luk 3.22

7 Filibus ya amsa ya ce, "Ai, ko abinci na yawan kuɗin da
lebura zai samu a ranaku ɗari biyu ma ba zai isa kowannensu yă
sami kaɗan ba."
8 Sai ɗaya daga cikin almajiran mai suna Andarawus,
ɗan'uwan Siman Bitrus, ya ce wa Yesu, 9 "Ga wani ɗan yaro nan
da dunƙulen burodi biyar da aka yi da garin bale da kuma kifi
biyu. Amma me waɗannan za su yi wa mutane masu yawa haka?"
10 Yesu ya ce wa almajiransa, "Ku faɗa wa mutane su zauna."
A wannan wurin kuwa akwai ciyawa da yawa. Sai mazaje suka
zazzauna, sun kai wajen dubu biyar. 11 Yesu ya ɗauki dunƙulen
burodin, bayan ya yi godiya ga Allah kuma, sai ya rarraba wa
mutanen da suke zaune, ya ba su duk abin da zai ishe su. Haka
kuma ya yi da kifin. 12 Da suka ci suka ƙoshi, sai ya ce wa
almajiransa, "Ku tattara gutsattsarin da suka rage domin kada
kome yă lalace." 13 Sai almajiran suka tattara gutsattsarin burodin
suka cika kwanduna goma sha biyu, wato, gutsattsarin nan daga
dunƙulen burodi biyar na bale nan ne waɗanda mutane suka ci
suka rage.
14 Da jama'a suka ga wannan abin mamakin da Yesu ya yi,
sai suka ce, "Ba shakka, wannan shi ne Annabin nan mai zuwa
duniya." 15 Da Yesu ya gane mutanen suna shirin zuwa su ɗauke
shi ƙarfi da yaji su naɗa shi sarki, sai ya sāke komawa kan dutse
shi kaɗai.

### Yesu Ya Yi Tafiya a kan Ruwa
*(Mat 14.22-33; Mar 6.45-52)*

16 Da yamma ta yi, sai almajiran Yesu suka gangara zuwa
teku. 17 A lokacin wuri ya fara duhu, kuma Yesu bai riga ya zo
wurinsu ba tukuna. Sai almajiransa suka shiga jirgin ruwa suka
soma ƙetare tekun zuwa Kafarnahum. 18 Sai tekun ya fara hauka
saboda wata mummunar iska da take busawa. 19 Bayan sun yi tuƙi
wajen kilomita biyar ko shida, sai suka ga Yesu yana tafiya a kan
ruwa, yana ta zuwa kusa da jirgin. Sai almajiran suka firgita.
20 Amma Yesu ya ce musu, "Ni ne, kada ku ji tsoro." 21 Sa'an
nan suka yarda su karɓe shi cikin jirgin. Nan da nan jirgin ya kai
wurin da za su.

### Mutane Sun Nemi Yesu

22 Da gari ya waye sauran mutanen da suke zaune a hayin
tekun suka lura cewa dā ma jirgi ɗaya kurum ya zo wurin, suka
kuma lura Yesu bai shiga cikin jirgin tare da almajiransa ba,

almajiransa ne kaɗai suka tafi. [23] Amma akwai waɗansu jiragen
da suka zo daga Tibariya suka tsaya kusa da wurin da mutanen
suka ci burodi bayan Yesu ya yi godiya ga Allah. [24] Da mutanen
suka ga cewa Yesu da almajiransa ba sa nan a wurin, sai suka
shiga jiragen ruwan, suka tafi Kafarnahum suna neman Yesu.

### Yesu Ne Burodi Mai Ba da Rai

25 Da suka same shi a hayin tekun, suka ce masa, "Malam, yaushe ka zo nan?"

26 Yesu ya amsa musu ya ce, "Hakika, ina gaya muku, kuna
nemana ne don kun ci burodi nan kun ƙoshi, amma ba don kun
ga abin ban mamaki da na yi ba ne. [27] Kada ku yi wahalar aiki
a kan neman abinci mai lalacewa, amma ku yi aiki a kan abincin da ba zai lalace ba, sai dai yă ba da rai na har abada. Wannan shi ne abincin da Ɗan mutum zai ba ku. Domin a kan Ɗan Mutum ne Allah Uba ya riga ya buga hatiminsa na nuna yarda."

28 Sai mutanen suka tambayi Yesu suka ce, "Me za mu yi don mu cika abin da Allah yake so?"

29 Sai Yesu ya amsa musu ya ce, "Wannan shi ne abin da Allah yake so ku yi, wato, ku ba da gaskiya ga wanda ya aiko."

30 Sai mutanen suka tambayi Yesu kuma suka ce, "To, wane
irin abin ban mamaki ne za ka yi don mu gani mu ba da gaskiya
gare ka? Me za ka yi? [31] Kakannin kakanninmu sun ci manna a
daji, yadda yake a rubuce cewa, 'Ya ba su abinci daga sama don su ci.' "

32 Sa'an nan Yesu ya amsa musu ya ce, "Hakika, ina gaya
muku, ba Musa ne ya ba ku abincin nan daga sama ba, Ubana
ne yake ba ku abinci na gaskiya daga sama. [33] Ai, abincin Allah
shi ne wanda yake saukowa daga sama yana ba duniya rai."

34 Sai suka ce masa, "Mai girma, ka riƙa ba mu irin wannan abinci kullum!"

35 Yesu ya amsa musu ya ce, "Ni ne abinci mai ba da rai,
wanda ya zo wurina ba zai ƙara jin yunwa ba, wanda ya gaskata
da ni kuma ba zai taɓa jin ƙishin ruwa ba. [36] Amma kamar yadda
dai na faɗa muku, kun gan ni, duk da haka ba ku ba da gaskiya
ba. [37] Duk waɗanda Uba ya ba ni, za su zo wurina, wanda kuma
ya zo wurina kuwa ba zan ƙi shi ba. [38] Gama na sauko daga sama,
ba domin in yi nufina ba, sai dai in yi nufin wanda ya aiko ni.
[39] Kuma nufin wanda ya aiko ni shi ne, kada in ɓatar da ko da

**6.31:** Fit 16.4,15; L. Kiɗ 11.8; Neh 9.15; Zab 78.24

ɗaya daga cikin dukan waɗanda ya ba ni, amma dai in tashe su
a ranar ƙarshe. 40 Domin wannan shi ne nufin Ubana cewa, duk
wanda yake duban Ɗan, yake kuma gaskatawa da shi yana da rai
na har abada, ni kuma zan tashe shi a ranar ƙarshe."
41 Sai Yahudawa suka yi gunaguni game da Yesu domin ya
ce, "Ni ne abincin da ya sauko daga sama." 42 Yahudawan suka
ce, "Ashe, wannan ba Yesu ne ba, yaron Yusufu, wanda mun san
duk babansa da mamarsa? To, yaya yanzu zai ce, 'Na sauko ne
daga sama'?"
43 Yesu ya amsa musu ya ce, "Ku bar yin gunaguni a
tsakaninku. 44 Ba mai iya zuwa wurina, sai dai in Uba wanda ya
aiko ni ne ya jawo shi, ni kuwa zan ta da wannan mutum a ranar
ƙarshe. 45 An rubuta a cikin littattafan annabawa cewa, 'Dukansu
Allah ne zai koya musu.' To, duk wanda ya ji, ya kuma koya a
wurin Uban, yakan zo wurina. 46 Ba wanda ya taɓa ganin Uban
sai dai wanda ya fito daga wurin Allah, shi ne kaɗai ya taɓa ganin
Uban. 47 Hakika, ina gaya muku, duk wanda ya ba da gaskiya
yana da rai na har abada. 48 Ni ne abinci mai ba da rai. 49 Kakannin
kakanninku sun ci manna a daji, amma duk da haka suka mutu.
50 Amma ga abinci mai saukowa daga sama. Duk wanda ya ci
wannan abinci, ba zai mutu ba. 51 Ni ne abincin rai da ya sauko
daga sama. Duk wanda ya ci wannan abinci, zai rayu har abada.
Wannan abincin naman jikina ne, wanda zan bayar domin duniya
ta sami rai."
52 Sai Yahudawa suka shiga gardama mai zafi a tsakaninsu,
suna cewa, "Yaya mutumin nan zai ba mu naman jikinsa mu ci?"
53 Sai Yesu ya ce musu, "Hakika, ina gaya muku, in ba kun
ci naman jikin Ɗan Mutum kun kuma sha jininsa ba, ba ku da
rai a cikinku ke nan. 54 Duk wanda yake cin naman jikina, yake
shan jinina kuma, yana da rai na har abada, zan kuwa tashe shi
a ranar ƙarshe. 55 Domin naman jikina abinci ne na ƙwarai, jinina
kuma, abin sha ne na ƙwarai. 56 Duk wanda yake cin naman jikina,
yake kuma shan jinina, yana rayuwa a cikina, ni kuwa a cikinsa.
57 Kamar yadda Uba mai rai ya aiko ni, saboda shi ne kuma nake
rayuwa, haka ne kuma wanda ya mai da ni abincinsa zai rayu
saboda ni. 58 Ni ne abincin da ya sauko daga sama. Kakannin
kakanninku sun ci manna, amma duk da haka suka mutu, amma
duk mutumin da ya ci wannan abinci zai rayu har abada."

---

**6.45:** Ish 54.13

59 Yesu ya faɗa dukan waɗannan abubuwa ne a lokacin da
yake koyarwa a cikin majami'a[h] a Kafarnahum.

**Kalmomin Rai na har Abada**

60 Da jin haka, sai da yawa daga cikin almajiransa suka ce,
"Wannan maganar mai wuya ce, wa zai iya yă karɓe ta?"
61 Yesu kuwa da yake ya sani cewa almajiransa suna gunaguni
a kan wannan koyarwa, sai ya ce musu, "Wannan koyarwa ta
ɓata muku rai ne?
62 To, yaya ranku zai zama ke nan in kuka ga
Ɗan Mutum yana hawa zuwa inda ya fito?
63 Ruhu ne yake ba
da rai. Jiki ba shi da ikon kome. Kalmomin da na faɗa muku
Ruhu ne, da kuma rai.
64 Amma akwai waɗansunku da ba su ba
da gaskiya ba." Gama tun farko Yesu ya san waɗanda ba su ba
da gaskiya ba, da kuma wanda zai bashe shi.
65 Sai Yesu ya ƙara
da cewa, "Shi ya sa na gaya muku cewa, 'Babu wanda zai iya
zuwa wurina, sai dai Uban ya yarda masa.' "
66 Bayan wannan maganar da Yesu ya yi, sai da yawa daga
cikin mutanen da suke binsa suka bar shi, suka kuma daina binsa.
67 Sai Yesu ya tambayi sha biyun nan ya ce, "Ku ma kuna
so ku tafi ne?"
68 Siman Bitrus ya amsa masa ya ce, "Ubangiji, wurin wane
ne za mu je? Ai, kai ne kake da magana mai ba da rai na har
abada.
69 Mu kuwa mun ba da gaskiya, mun kuma sani cewa kai
ne Mai Tsarkin nan na Allah."
70 Sai Yesu ya amsa ya ce, "Na zaɓi dukanku goma sha biyu,
amma ɗayanku shaiɗan ne."
71 Wato, yana nufin Yahuda, ɗan
Siman Iskariyoti, don shi ne zai bashe shi, ko da yake shi ɗaya
daga cikin sha biyun nan ne.

**'Yan'uwan Yesu ba Su Gaskata da Shi Ba**

7
1 Bayan wannan Yesu ya zazzaga cikin Galili, amma bai so
yă tafi cikin Yahudiya ba, don Yahudawan da suke can suna
nema su kashe shi.
2 Bikin Bukkoki[i] na Yahudawa ya yi kusa ke
nan,
3 sai 'yan'uwan Yesu suka ce masa, "Ya kamata ka tashi
daga nan ka tafi Yahudiya don almajiranka su ma su ga abubuwan
ban mamakin da kake yi.
4 Ai, duk wanda yake so a san shi sosai
ba ya ɓoye abin da yake yi. Tun da yake kana yin waɗannan

---

**6.68-69:** Mat 16.16; Mar 8.29; Luk 9.20 **7.2:** L. Fir 23.34; M. Sh 16.13

[h] **6.59 majami'a:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

[i] **7.2 Bikin Bukkoki:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

abubuwa, ai, sai ka nuna kanka domin duniya ta san ka.” 5 Gama
su ’yan’uwan Yesu ma ba su ba da gaskiya gare shi ba.
6 Sai Yesu ya ce musu, “Lokacina bai zo ba tukuna, amma a
wajenku kowane lokaci daidai ne. 7 Ku kam duniya ba za ta iya
ƙinku ba, amma ni take ƙi, domin ina faɗa mata mugayen
abubuwan da take yi. 8 Ku dai ku tafi bikin. Ni ba za ni wannan
biki ba, don lokacina bai yi ba tukuna.” 9 Bayan da Yesu ya faɗa
musu wannan magana, sai ya ɗan dakata a Galili.
10 Amma bayan da ’yan’uwansa suka tafi bikin kuwa, Yesu
ma ya tafi, amma a ɓoye, ba a fili ba. 11 Yahudawa suna ta
nemansa a wurin bikin, suna tambaya cewa, “Ina mutumin yake?”
12 A cikin taron nan mutane suna ta maganganu da junansu a
ɓoye a kan Yesu. Waɗansu suna cewa, “Shi mutumin kirki ne.”
Waɗansu kuma suna cewa, “A’a, ai, yana ruɗin mutane ne.”
13 Amma ba wanda ya yi ƙarfin hali yă yi magana a kan Yesu a
fili, don suna tsoron shugabannin Yahudawa.

**Yesu Ya Yi Koyarwa a Bikin Bukkoki**

14 Da aka ci rabin lokacin biki, sai Yesu ya shiga haikali ya
fara koyarwa. 15 Sai shugabannin Yahudawa suka yi mamaki suka
ce, “Wannan mutum bai taɓa zuwa makaranta don koyon karatu
ba, ta yaya ya zama gwani haka?”
16 Sai Yesu ya amsa musu ya ce, “Abubuwan da nake
koyarwa ba nawa ba ne, amma na wanda ya aiko ni ne. 17 Duk
wanda ya zaɓi yin abin da Allah yake so, zai sani cewa koyarwata
ta fito daga wurin Allah ne, ba wurina ba. 18 Wanda yake koyar
da abubuwa na kansa, yana ƙoƙarin samo wa kansa suna ne.
Amma wanda yake ƙoƙarin samo wa wanda ya aiko shi suna, shi
ne mai gaskiya, kuma ba shi da rashin gaskiya a cikinsa. 19 Ashe,
ba Musa ne ya ba ku Doka ba? Amma duk da haka ba wanda
yake kiyaye Dokar a cikinku. Me ya sa kuke so ku kashe ni?”
20 Mutanen suka amsa suka ce, “Kana da aljani a cikinka. Su
wane ne suke so su kashe ka?”
21 Sai Yesu ya amsa musu ya ce, “Na yi abin ban mamaki
guda ɗaya tak, amma kun yi mamaki dukanku. 22 Musa ya ba ku
umarnin kaciya (ko da yake ba shi ne ya fara ba, amma kakannin
kakanninku ne). Duk da haka kukan yi wa yaro kaciya a Ranar
Hutu. 23 To, idan an iya yi wa yaro kaciya a Ranar Hutu don dai
a yi biyayya da Dokar Musa, to, me ya sa za ku yi fushi da ni

**7.22:** Far 17.10; L. Fir 12.3

don na warkar da jikin mutum sarai a Ranar Hutu? 24 Kada ku yi
shari'a bisa ga yadda abubuwa suke a ganin ido, amma ku yi
shari'a bisa ga abin da yake daidai."

**Yesu Ne Almasihu?**

25 Sai waɗansu mutanen Urushalima suka ce, "Ashe, ba
wannan ne mutumin da suke nema su kashe ba? 26 Ga shi nan
kuwa, yana magana a fili, ba su ce masa kome ba. Ko
shugabannin sun riga sun yarda cewa shi ne Almasihu ke nan?
27 Ga shi mun san inda mutumin nan ya fito, amma idan Almasihu
na gaske ya zo, ba wanda zai san inda ya fito."

28 Yesu yana koyarwa a haikalin ke nan, sai ya ɗaga murya
ya ce, "Kun dai san ni, kun kuma san inda na fito. Amma ban
zo da ikon kaina ba. Wanda ya aiko ni mai gaskiya ne, shi kuwa
ba ku san shi ba. 29 Amma ni na san shi, domin daga wurinsa na
fito, shi ne kuwa ya aiko ni."

30 Da Yesu ya faɗa wannan magana, sai mutanen suka nema
su kama shi. Amma ba wanda ya taɓa shi, don lokacinsa bai yi
ba. 31 Duk da haka mutane da yawa a cikin jama'ar suka gaskata
da Yesu, suna cewa, "Shin, lokacin da Almasihu zai zo, zai yi
abubuwan ban mamaki fiye da abubuwan da mutumin nan ya
yi ne?"

**Shugabannin Yahudawa Sun Yi Koƙarin Kamun Yesu**

32 Farisiyawa suka ji mutane suna magana a hankali da juna
a kan Yesu, sai manyan firistoci da Farisiyawa suka aiki
dogarawan haikali su kamo shi.

33 Sai Yesu ya amsa ya ce, "Lokacin da zan zauna tare da ku
ya rage ɗan kaɗan, sa'an nan zan koma wurin wanda ya aiko ni.
34 Za ku neme ni, amma ba za ku same ni ba. Inda nake kuwa ba
za ku iya zuwa ba."

35 Sai Yahudawa suka yi magana da juna suka ce, "Ina za
shi da har ba za mu same shi ba? Ko za shi wajen Yahudawa
da suke a warwatse suna zama da Helenawa ne, yă koya wa
Helenawa a can? 36 Me yake nufi da ya ce, 'Za ku neme ni, amma
ba za ku same ni ba'? Me yake nufi kuma da 'Inda nake ba za
ku iya zuwa ba'?"

**7.23**: Yoh 5.9

**Alkawarin Ruwan Rai**

37 A ranar ƙarshe ta bikin, wadda kuma ta zama babbar rana
ta bikin, Yesu ya tsaya ya ɗaga murya ya ce, “Duk mai jin ƙishin
ruwa yă zo wurina yă sha. 38 Duk mai ba da gaskiya gare ni,
‘Rafuffuka masu ba da ruwan rai za su fiffito daga kowanne
mutumin da ya ba da gaskiya gare ni’ kamar yadda Rubutaccen
Maganar Allah ya faɗa.[j] 39 Yesu yana magana ne a kan Ruhu Mai
Tsarki, wanda masu ba da gaskiya gare shi za su karɓa, domin a
wannan lokacin ba a ba da Ruhu Mai Tsarki ba tukuna, saboda
ba a riga an ɗaukaka Yesu ba.”

**Mutane Sun Yi Gardama a kan Yesu**

40 Da mutanen suka ji wannan maganar da Yesu ya yi, sai
suka ce, “Ba shakka, wannan shi ne Annabin nan.”
41 Waɗansu kuwa suka ce, “Wannan shi ne Almasihun.”
Amma har yanzu waɗansu suka ce, “Ashe, Almasihun daga Galili
zai fito? 42 Ba Rubutaccen Maganar Allah ya faɗa cewa Almasihu
zai fito daga zuriyar Dawuda ne ba? Ba kuma zai fito daga
Baitalami, ƙauyen da Dawuda ya zauna ne ba?” 43 Sai bakin
mutanen ya rabu a kan Yesu. 44 Waɗansunsu suka so su kama
shi, amma ba wanda ya taɓa shi.

**Rashin Bangaskiyar Shugabannin Yahudawa**

45 Da dogarawan haikali suka koma, sai manyan firistoci da
shugabannin Farisiyawa suka tambaye su suka ce, “Me ya sa ba
ku kawo shi ba?”
46 Sai dogarawan suka amsa suka ce, “Ai, babu mutumin da
ya taɓa magana kamar wannan mutum.”
47 Farisiyawan suka ce wa dogarawan, “Af! Har ku ma ya
ruɗe ku ke nan? 48 Ko akwai wani daga cikin shugabanni ko
Farisiyawan da ya ba da gaskiya gare shi? 49 Amma wannan taron
da ba su san kome a kan Dokar Musa ba, ai, la’anannu ne.”
50 Nikodimus kuwa wanda ya je wurin Yesu a dā, wanda
kuwa yana ɗaya daga cikin Farisiyawan, ya ce musu, 51 “Bisa ga
Dokarmu ba za mu iya hukunta mutum ba, sai an ji daga bakinsa,
don a san abin da yake yi.”

---

**7.37:** L. Fir 23.36 **7.38:** Ez 47.1; Zak 14.8 **7.42:** 2 Sam 7.12; Mika 5.1
**7.50:** Yoh 3.1-2

[j] **7.37-38** Wani juyi na waɗannan ayoyin shi ne “Duk mai jin ƙishin ruwa yă zo wurina, kuma ɗuk wanda ya ba da gaskiya gare ni kuma yă sha. 38 Kamar yadda Maganar Allah ta ce ‘rafuffukan ruwa mai ba da rai za su fiffito daga zuciyarsa.’ ”

52 Sai suka amsa masa suka ce, "Kai ma mutumin Galili ne? Ka bincika Maganar Allah ka gani mana, ai, ba wani annabin da zai zo daga Galili."

**Macen da Aka Kama a Zina**

53 Sai kowa ya tafi gida.
8 [1] Amma Yesu ya tafi Dutsen Itatuwan Zaitun. [2] Da sassafe
kuma Yesu ya sāke shiga haikali. Dukan mutane suka zo
wurinsa, ya kuwa zauna yana koya musu. [3] Sai malaman dokoki
da Farisiyawa suka kawo wata macen da aka kama ta tana yin
zina. Suka sa ta tsaya a tsakiyarsu. [4] Sai suka ce wa Yesu, "Malam,
macen nan an kama ta ne, tana cikin zina. [5] To, Dokar Musa ta
umarce mu mu jejjefe irin waɗannan da duwatsu har su mutu. Kai
kuwa me ka ce?" [6] Sun yi wannan tambaya ne don su gwada shi,
domin dai su sami wani laifin da za su yi ƙararsa a kai.
Amma Yesu ya sunkuya, ya yi rubutu a ƙasa da yatsarsa. [7] Da
suka dinga yi wa Yesu tambayoyi, sai ya ɗaga ya ce musu, "To,
duk wanda bai taɓa yin zunubi a cikinku ba yǎ fara jifanta da
dutse." [8] Sai Yesu ya sāke sunkuyawa, ya yi rubutu a ƙasa. [9] Da
suka ji haka kuwa, suka fara tashi daga wurin ɗaya-ɗaya, tun daga
babbansu zuwa ƙaraminsu, aka bar Yesu shi kaɗai, da macen a
tsaye a gabansa. [10] Sai Yesu ya ɗaga, ya tambaye ta ya ce,
"Uwargida ina suke? Ba wanda ya hukunta ki?"
11 Sai ta amsa ta ce, "Mai girma, babu kowa."
Sai Yesu ya ce, "Ni ma ban hukunta ki ba. Ki tafi, amma kada ki ƙara yin zunubi."[k]

**Yesu Ne Hasken Duniya**

12 Sai Yesu ya ƙara yi wa mutane magana ya ce, "Ni ne hasken duniya. Duk wanda yake bina ba zai yi tafiya a duhu ba, amma zai sami haske na rai."

13 Sai Farisiyawa suka ce wa Yesu, "Kana yi wa kanka shaida, shaidarka kuwa ba gaskiya ba ce."

14 Yesu ya amsa musu ya ce, "Ko da ma na shaida kaina, ai,
shaidata gaskiya ce, domin na san inda na fito, da kuma inda za
ni. Amma ku ba ku san inda na fito ba, ko kuma inda za ni. [15] Ku
kuna hukunci ne bisa ga ganin mutum. Ni kuwa ba na hukunta
kowa. [16] Amma ko da ma zan yi hukunci, hukuncina na gaskiya
ne, don ba ni ne kaɗai ba, amma Ubana da ya aiko ni yana tare

**8.5:** L. Fir 20.10; M. Sh 22.22-24 **8.12:** Mat 5.14; Yoh 9.5 **8.13:** Yoh 5.31
[k] **8.11** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da ayoyi 7.53-8.11.

da ni. 17 A cikin Dokarku an rubuta cewa, idan shaidu biyu sun
faɗa abu iri ɗaya, to, dole ne a karɓi shaidarsu. 18 To, ni ina ba
da shaida wa kaina, Uba kuma wanda ya aiko ni shi ne na biyun."
19 Sai suka tambaye shi suka ce, "Ina Uban nan naka yake?"
Yesu ya amsa musu ya ce, "Ba ku san ni ba, ba ku kuma san
Ubana ba. Da kun san ni, da kun san Ubana ma."
20 Yesu ya faɗa wannan magana ne a lokacin da yake koyarwa
kusa da inda ake ajiye kuɗin baiko a haikali. Amma duk da haka
ba wanda ya kama shi, don lokacinsa bai yi ba tukuna.

**Inda Za Ni ba Za Ku Iya Zuwa Ba**

21 Sai Yesu ya ƙara gaya wa mutanen cewa, "Zan tafi, za ku
kuwa neme ni, za ku kuma mutu cikin zunubinku. Inda za ni
kuwa, ba za ku iya zuwa ba."
22 Wannan ya sa shugabannin Yahudawa suka ce, "Wato,
zai kashe kansa ne da ya ce, 'Inda za ni kuwa, ba za ku iya
zuwa ba'?"
23 Amma Yesu ya ci gaba da cewa, "Ku daga nan ƙasa kuke,
ni kuwa na fito daga sama ne. Ku na duniyan nan ne, ni kuwa
ba na duniyan nan ba ne. 24 Shi ya sa na ce muku za ku mutu
cikin zunubanku. Domin in ba ku ba da gaskiya cewa Ni Ne shi
wanda na gaya muku nake ba, za ku mutu cikin zunubanku."
25 Sai suka tambayi Yesu suka ce, "Kai wane ne?"
Yesu ya amsa musu ya ce, "Ni ne wannan da na faɗa muku
tun daga farko.[ƙ] 26 Akwai abubuwa da yawa da zan iya faɗa gome
da ku, in kuwa hukunta ku. Amma ina gaya wa mutane abubuwan
da na ji daga shi wanda ya aiko ni ne kaɗai, kuma yana faɗin
gaskiya ne."
27 Mutanen ba su gane cewa yana magana da su ne game da
Uban ba. 28 Shi ya sa Yesu ya ce musu, "A lokacin da za ku ɗaga
Ɗan Mutum, a lokacin nan ne za ku gane ni ne shi. Za ku gane
cewa ba na yin kome da ikon kaina, amma ina faɗin abin da Uba
ya koya mini ne kawai. 29 Wanda ya aiko ni kuwa yana tare da
ni, bai bar ni ni kaɗai ba, gama kullum ina yin abin da yake so."
30 A lokacin da Yesu yake faɗin waɗannan abubuwa mutane da
yawa suka gaskata da shi.

---

[ƙ] **8.25 Abin da na faɗa muku tun daga farko:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne "Don me ma zan yi magana da ku."

### 'Yanci na Gaske

31 Sai Yesu ya ce wa Yahudawan nan da suka gaskata da shi,
"In dai kun ci gaba da riƙe koyarwata, ku almajiraina ne na gaske.
32 Sa'an nan za ku san gaskiya, gaskiyar kuwa za ta ba ku 'yanci."
33 Suka amsa masa suka ce, "Ai, mu zuriyar Ibrahim ne, ba
mu taɓa zama bawan kowa ba. To, me ya sa ka ce za mu sami
'yanci?"
34 Sai Yesu ya amsa musu ya ce, "Gaskiya, ina gaya muku,
duk mai yin zunubi bawan zunubi ne. 35 Ai, bawa ba ya zama a
gida har abada, amma ɗa na gida ne har abada. 36 Saboda haka
idan Ɗan ya 'yantar da ku za ku sami 'yanci na gaske. 37 Na san
dai ku zuriyar Ibrahim ne, amma kuna so ku kashe ni, domin ba
ku karɓi koyarwata ba. 38 Ina faɗa muku abin da na gani a gun
Ubana, amma ku kuna yin abin da kuka ji daga ubanku."

### Shaiɗan Ne Ubanku

39 Suka amsa masa suka ce, "To, ai, Ibrahim ne babanmu."
Sai Yesu ya amsa musu ya ce, "In da ku 'ya'yan Ibrahim ne,
da kun yi abubuwan da shi Ibrahim ya yi. 40 Ni mutum ne mai
faɗin gaskiya wadda na ji daga wurin Allah, amma kuna ƙoƙari
ku kashe ni. To, ai, Ibrahim bai yi irin wannan abu ba. 41 Saboda
haka kuna yin abin da ubanku yake yi ne."
Amma Yahudawan suka ce, "Mu ba shegu ba ne. Allah ne
Ubanmu, kuma shi ne kaɗai Uban da muke da shi."
42 Yesu ya ce musu, "Da a ce Allah ne Ubanku da kun
ƙaunace ni, domin daga wurin Allah na fito, yanzu ga ni a nan.
Ban zo da ikon kaina ba, Allah ne ya aiko ni. 43 Me ya sa ba ku
gane maganata ba? Don ba ku iya saurari koyarwata ba. 44 Ku na
ubanku Shaiɗan ne, kuma kuna so ku yi abin da yake so. Shi mai
kisa ne tun farko kuma ba ruwansa da gaskiya, domin babu
gaskiya a cikinsa. Duk lokacin da yake ƙarya yana nuna halinsa
ne, gama shi mai ƙarya ne, uban ƙarya kuma. 45 Amma domin
ina faɗin gaskiya, ba ku gaskata da ni ba. 46 Wane ne a cikinku
yana da shaida wadda ta nuna na taɓa yin zunubi? In kuwa
gaskiya nake faɗa, to, me ya sa ba ku gaskata ba? 47 Wanda yake
na Allah yakan saurari abin da Allah yake faɗa. Amma ku ba ku
saurari abin da Allah ya faɗa ba don ku ba na Allah ba ne."

---

**8.33:** Mat 3.9; Luk 3.8

## Yesu Ya Fi Ibrahim

48 Yahudawa suka amsa masa suka ce, “Ashe, ba gaskiyarmu
ba kuwa, da muka ce kai mutumin Samariya ne wanda yake da
aljani?”
49 Yesu ya amsa ya ce, “Ni ba mai aljani ba ne. Ina girmama
Ubana ne, amma ku kuwa kuna yi mini wulaƙanci. 50 Ba ni nake
nema wa kaina ɗaukaka ba. Akwai wani wanda yake nema mini,
shi ne kuma mai yin hukunci. 51 Hakika, ina gaya muku, duk
wanda yake biyayya da koyarwata ba zai taɓa mutuwa ba sam.”
52 Sai Yahudawan suka ce masa, “To, yanzu kam, mun
tabbata kana da aljani. Ai, Ibrahim da annabawa sun mutu, amma
kai ka ce, ‘Duk wanda yake biyayya da koyarwata ba zai taɓa
mutuwa ba sam.’ 53 Kana tsammani ka fi babanmu Ibrahim ne?
Shi kuwa ya mutu, haka nan ma annabawa sun mutu. Kana
tsammani kai wane ne?”
54 Yesu ya amsa musu ya ce, “Idan na ɗaukaka kaina, wannan
ɗaukaka ba a bakin kome take ba. Wanda yake ɗaukaka ni shi
ne Ubana, wanda kuke cewa wai shi ne Allahnku. 55 Ku ba ku
san shi ba, amma ni na san shi. Da a ce na ce muku ban san shi
ba, da na zama mai ƙarya kamarku. Amma na san shi, ina kuma
biyayya da abin da yake faɗa. 56 Babanku Ibrahim ya yi farin ciki
sosai don dai yă sami ganin zamanina, ya kuwa gan shi, ya kuma
yi murna.”
57 Sai Yahudawa suka ce wa Yesu, “Ga shi, har yanzu ba ka
ma kai shekara hamsin ba tukuna, kuma kana cewa ka ga
Ibrahim?”[l]
58 Yesu ya ce musu, “Gaskiya, ina gaya muku, tun ba a haifi
Ibrahim ba, ina nan.” 59 Da Yesu ya faɗa wannan magana sai suka
ɗebo duwatsu don su jejjefe shi. Amma Yesu ya ɓoye, ya fita ya
bar haikalin.

## Yesu Ya Warkar da wanda Aka Haifa Makaho

9 1 Yesu yana wucewa ke nan, sai ya ga wani mutum wanda
tun haihuwarsa makaho ne. 2 Sai almajiransa suka tambaye
shi suka ce, “Malam, zunubin wane ne ya sa an haifi wannan
mutum makaho? Zunubinsa ne, ko zunubin iyayensa?”
3 Yesu ya amsa ya ce, “Ba wai domin mutumin nan ko
iyayensa sun yi zunubi ba ne, amma an haife shi makaho ne,
domin a nuna ikon Allah a kansa. 4 Dole ne mu ci gaba da aikin

[l]8.57 **kana cewa ka ga Ibrahim:** Wani juyi na waɗannan kalmomin
shi ne “Kana cewa Ibrahim ya gan ka?”

wanda ya aiko ni tun rana tana nan. Ai, dare yana nan zuwa, a
lokacin da ba wanda zai iya aiki. 5 Muddin ina nan a duniya, ni
ne hasken duniya."

6 Da ya faɗa haka sai ya tofa miyau a ƙasa, ya kwaɓa ƙasa
da shi, sai ya ɗebi ƙasan nan da ya kwaɓa, ya shafa a idanun
mutumin. 7 Ya ce wa mutumin, "Je ka, ka wanke ido a ruwan
tafkin Siluwam." (Wannan kalma kuwa tana nufin "Aika".) Sai
mutumin ya je ya wanke ido, ya dawo idanunsa suna gani.

8 Abokan zamansa da waɗanda suka saba ganinsa yana bara
a dā, suka ce, "Ashe, ba wannan ne yakan zauna yana bara ba?"
9 Waɗansu suka ce, "Shi ne mana."

Waɗansu kuwa suka ce, "A'a, sun dai yi kama ne kawai."

Amma mutumin da kansa ya ce, "Ai, ni ne mutumin."

10 Sai suka tambaye shi suka ce, "To, yaya aka yi idanunka
suka buɗe?"

11 Ya amsa ya ce, "Mutumin nan da ake ce da shi Yesu ne
ya kwaɓa ƙasa ya shafa mini a idanu, ya ce mini, 'Je ka ka wanke
ido a ruwan Siluwam.' Na kuwa je na wanke, sai na sami gani."

12 Suka tambaye shi suka ce, "Ina wannan mutumin yake?"

Sai ya ce, "Ban sani ba."

### Farisiyawa Sun Yi Bincike a kan Warkawar Makahon

13 Sai mutanen suka kai wa Farisiyawa mutumin da yake
makaho a dā. 14 To, a Ranar Hutun Yahudawa ne Yesu ya kwaɓa
ƙasa ya buɗe wa mutumin ido. 15 Saboda haka Farisiyawa suka
tambaye shi yadda aka yi ya sami gani. Sai mutumin ya ce, "Ya
kwaɓa ƙasa ne ya shafa mini a idona, na wanke, yanzu ina gani."

16 Waɗansu Farisiyawa suka ce, "Mutumin nan ba daga wurin
Allah ya fito ba, don ba ya kiyaye Ranar Hutu."

Amma waɗansu suka yi tambaya suka ce, "Yaya mutum mai
zunubi zai iya yin abubuwan ban mamaki haka?" Sai ra'ayinsu
ya rabu.

17 Sai suka sāke tambayi mutumin suka ce, "Mene ne
ra'ayinka game da wannan mutum, tun da yake kai ne ya buɗe
maka ido?"

Mutumin ya amsa musu ya ce, "Ai, annabi ne shi."

18 Shugabannin Yahudawan kam, ba su ba da gaskiya ba cewa
mutumin nan makaho ne a dā, kuma yanzu yana gani. Saboda
haka suka aika aka kira iyayensa. 19 Suka tambaye su suka ce,

**9.5:** Mat 5.14; Yoh 8.12

"Wannan ɗanku ne? Kun ce an haife shi makaho? To, ta yaya ya
iya gani yanzu?"
20 Sai iyayen suka amsa suka ce, "Mun dai san wannan ɗanmu
ne, kuma an haife shi makaho ne. 21 Amma mu kam, ba mu san
yadda aka yi yana gani yanzu ba, ba mu ma san wanda ya buɗe
masa ido ba. Ku tambaye shi, ai, shi ba yaro ba ne, zai faɗa da
bakinsa." 22 Iyayensa sun faɗa haka ne don tsoron shugabannin
Yahudawa, don dā ma sun shirya cewa duk wanda ya ce Yesu
ne Almasihu, za a kore shi daga majami'a. 23 Shi ya sa iyayensa
suka ce, "Ai, shi ba yaro ba ne, ku tambaye shi."
24 Sai Farisiyawan suka sāke kira mutumin nan da yake
makaho a dā, suka ce masa, "Ka faɗa gaskiya don ka ɗaukaka
Allah. Mu kam, mun san mutumin nan da ya warkar da kai mai
zunubi ne." 25 Sai ya amsa ya ce, "Ko mai zunubi ne, ni ban
sani ba. Abu ɗaya kam na sani, dā ni makaho ne, yanzu kuwa
ina gani."
26 Suka tambaye shi kuma suka ce, "Me ya yi maka? Ta yaya
ya buɗe maka ido?"
27 Ya amsa musu ya ce, "Na riga na faɗa muku, ba ku ji ni
ba ne. Don me kuke so ku sāke ji? Ko ku ma kuna so ku zama
almajiransa ne?"
28 Sai suka zagi mutumin suka ce, "Kai ne dai almajirinsa,
amma mu kam, almajiran Musa ne. 29 Mun dai san Allah ya yi
magana da Musa, amma wannan mutum kam ba mu san inda ya
fito ba."
30 Sai mutumin ya amsa musu ya ce, "Yau ga abin mamaki!
Ba ku san inda ya fito ba, ga shi kuwa ya buɗe mini ido! 31 Mun
sani Allah ba ya sauraron masu zunubi, amma yana sauraron duk
wanda yake yi masa sujada, yana kuma yi masa biyayya. 32 Tun
farkon duniya ba a taɓa jin wani ya buɗe idon wanda aka haifa
makaho ba. 33 Ai, da mutumin nan ba daga wurin Allah ya fito
ba, da ba zai iya yin kome ba."
34 Suka amsa masa suka ce, "Kai da aka haife ka cikin zunubi,
kana ƙoƙari ka koya mana ne?" Sai suka kore shi.

### Makanta ta Ruhu

35 Yesu ya ji labari cewa sun kori mutumin. Da ya same shi,
sai ya tambaye shi ya ce, "Ka ba da gaskiya ga Ɗan Allah?"
36 Mutumin ya amsa ya ce, "Mai girma, wane ne shi? Ka faɗa
mini don in ba da gaskiya gare shi."

37 Yesu ya ce masa, "Ai, ka gan shi, shi ne ma mai magana da kai."

38 Sai mutumin ya ce, "Ubangiji, na ba da gaskiya." Ya kuma yi masa sujada.

39 Yesu ya ce, "Na shigo duniyan nan ne don in yi shari'a, domin waɗanda ba sa gani su sami gani, waɗanda suke gani kuma su zama makafi."

40 Da Farisiyawan da suke kusa da shi suka ji haka, sai suka ce masa, "Wato, kana ce mu ma makafi ke nan?"

41 Yesu ya ce musu, "Ai, da makafi ne ku, da ba ku da zunubi. Amma da yake kun ce kuna gani, to, zunubanku suna nan daram.

**Misalin Mai Kiwo da Garken Tumakinsa**

10 1 "Hakika, ina gaya muku, duk wanda bai shiga garken
tumaki ta ƙofa ba, amma ya haura ya shiga ciki ta wani
gefe, to, shi ɓarawo ne, ɗan fashi ne kuma. 2 Wanda ya shiga
ta ƙofar kuwa, shi ne makiyayin tumakin. 3 Mai gadin ƙofar
yakan buɗe masa. Tumakin kuma sukan saurari muryar
makiyayin. Yakan kira tumakinsa da sunayensu yă kai su waje.
4 Bayan ya fitar da dukan nasa waje, sai yă yi tafiya a gaba,
tumakin kuma suna binsa a baya domin sun san muryarsa. 5 Ba
za su bi baƙo ba, sai dai su guje shi, don ba su san muryar baƙo
ba." 6 Yesu ya faɗa wa mutanen wannan misali, amma ba su
gane abin da yake faɗa musu ba.

**Yesu Ne Makiyayi Mai Kyau**

7 Don haka Yesu ya sāke ce musu, "Hakika, ina gaya muku,
ni ne ƙofar tumakin. 8 Duk waɗanda suka zo kafin ni ɓarayi ne
da 'yan fashi, kuma tumakin ma ba su ji su ba. 9 Ni ne ƙofar,
wanda ya shiga ta wurina zai sami ceto, zai shiga yă kuma fita
yana kiwo. 10 Ɓarawo yakan zo ne kawai don sata, da kisa, da
kuma halakarwa. Amma na zo ne domin su sami rai, su kuma
same shi cikakke.

11 "Ni ne makiyayi mai kyau. Makiyayi mai kyau kuwa shi
ne yakan ba da ransa domin tumakin. 12 Dan hayar da aka yi
hayarsa don kiwo, shi ba makiyayi ba ne, tumakin kuma ba nasa
ba ne. Saboda haka da ganin karen daji yana zuwa da gudu sai
yă bar tumakin, yă gudu. Karen dajin kuwa yă kama tumakin yă
kuma warwatsar da su.

13 Mutumin ya gudu ne domin aikin kuɗi ne kawai yake yi, kuma ba abin da ya dame shi da tumakin.



*Hoton makiyayi mai kyau (10.11)*

14 “Ni ne makiyayi mai kyau. Na san nawa, nawa kuma sun
san ni, 15 kamar yadda dai na san Uba, Uban kuma ya san ni.
Ina kuma ba da raina domin tumakin. 16 Ina da waɗansu tumaki
kuma da ba na wannan garke ba ne. Su ma dole ne in kawo su.
Za su kuwa saurari muryata, za su zama garke ɗaya, makiyayi
ɗaya kuma. 17 Abin da ya sa Uba yana ƙaunata ke nan, domin
ina ba da raina saboda in sāke ɗauko shi kuma. 18 Ba mai ƙwace
mini rai, domin ni da kaina nake ba da shi. Ina da iko in ba da
shi, ina da iko in ɗauko shi kuma. Abin da Ubana ya umarce
ni in yi ke nan.”

19 Saboda wannan maganar da Yesu ya yi, sai Yahudawa
suka shiga mahawara da juna kuma. 20 Da yawa daga cikinsu,
suka ce, “Ai, yana da aljani ne shi ya sa yake hauka. Don me
za ku saurare shi?”

21 Amma waɗansu kuwa suka ce “A’a, ai, wannan magana
ba ta mai aljani ba ce. Ashe, aljani zai iya buɗe wa makaho ido?”

**10.15**: Mat 11.27; Luk 10.22



*Hoton Barandan Solomon (10.23)*

**Yahudawa Sun Ƙi Yesu**

22 Lokacin sanyi ne ana kuma Bikin Miƙawar Haikali[m] a
Urushalima. 23 Yesu kuwa yana zagawa a barandan Solomon a
cikin haikali, 24 sai Yahudawa suka kewaye shi, suka ce masa,
"Har yaushe za ka bar mu cikin shakka? In dai kai ne Almasihun
ka gaya mana a fili."
25 Yesu ya amsa musu ya ce, "Ai, na riga na gaya muku ba
ku ba da gaskiya ba. Abubuwan da nake yi a cikin sunan Ubana
su ne suke nuna kowane ne ni. 26 Amma ba ku ba da gaskiya ba,
domin ku ba tumakina ba ne. 27 Gama tumakina sukan yi biyayya
da abin da nake faɗa, na san su, suna bina kuma. 28 Ina ba su rai
na har abada, kuma ba za su taɓa mutuwa ba, kuma ba wanda
zai ƙwace su daga hannuna. 29 Ubana wanda ya ba ni tumakin ya
fi duka girma,[n] ba kuwa mai iya ƙwace tumakina daga hannunsa.
30 Da ni da Uban, ɗaya ne."
31 Sai Yahudawa suka sāke ɗebo duwatsu don su jejjefe shi.
32 Sai Yesu ya amsa musu ya ce, "Na yi muku abubuwa masu
kyau masu yawa kuma daga wurin Uba, a kan wanne a cikinsu
za ku jejjefe ni?"

---

[m] **10.22 Bikin Miƙawar Haikali:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

[n] **10.29 Ubana . . . ya fi duka girma:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "abin da Ubana ya ba ni ya fi duka girma" ne a nan.

33 Yahudawa suka amsa masa suka ce, "Ai, ba don wani aiki
mai kyau da ka yi ne za mu jejjefe ka ba, amma don maganar
reni ga Allah ne, kai da kake mutum kawai kana mai da kanka
daidai da Allah."
34 Yesu ya amsa musu ya ce, "Ai, a rubuce yake a Dokarku
cewa Allah ya ce, 'Na ce ku alloli ne.' 35 Mun dai san cewa
Rubutaccen Maganar Allah ba ya ƙarya, idan Ubangiji ya ce da
waɗanda suka ji saƙonsa 'alloli', 36 to, ni da Uba ya tsarkake ya
kuma aiko ni duniya, maganar reni ga Allah nake yi ke nan da na
ce, 'Ni Ɗan Allah ne'? 37 In ba ayyukan da Ubana yake yi su nake
yi ba, to, kada ku gaskata da ni. 38 Amma in su nake yi, ko ba ku
gaskata da ni ba, ku gaskata da ayyukan, don ku sani, ku kuma
gane cewa, Uban yana cikina, ni kuma ina cikin Uban."
39 Sai suka sāke yin ƙoƙarin kama Yesu, amma ya fita daga
hannunsu.
40 Sa'an nan Yesu ya sāke komawa hayin Kogin Urdun wurin
da Yohanna ya yi baftisma da farko, ya zauna a can. 41 Sai mutane
da yawa suka zo wurinsa. Mutanen suka riƙa cewa, "Ai, Yohanna
bai taɓa yin wani abin ban mamaki ba, amma duk abin da ya faɗa
game da wannan mutum gaskiya ne." 42 A wannan wurin kuwa
mutane da yawa suka ba da gaskiya ga Yesu.

**Mutuwar Li'azaru**

11 1 Akwai wani mutum mai suna Li'azaru wanda ya yi
rashin lafiya a ƙauyen Betani. Betani kuwa ƙauyen su
Maryamu ne da 'yar'uwarta Marta. 2 Li'azaru wanda ba shi da
lafiya ɗan'uwan Maryamu ne. Ita ce ta shafa wa Ubangiji man
ƙamshi ta kuma share ƙafafunsa da gashinta. 3 To, 'yan'uwan nan
mata suka aika wa Yesu, suka ce, "Ubangiji, ga shi, wanda kake
ƙaunan nan ba shi da lafiya."
4 Da Yesu ya ji haka sai ya ce, "Wannan rashin lafiya ba zai
kai shi mutuwa ba, amma zai kawo ɗaukaka ne ga Allah da kuma
Ɗansa." 5 Gama Yesu ya ƙaunaci Marta da 'yar'uwarta, da kuma
Li'azaru. 6 Amma duk da haka da ya sami labari cewa Li'azaru
ba shi da lafiya, ya ƙara zama kwana biyu a wurin da yake.
7 Bayan haka ya ce wa almajiran, "Mu koma Yahudiya."
8 Almajiran suka ce masa, "Malam, kwana-kwanan nan fa
Yahudawa suka nema su jejjefe ka, kuma za ka sāke komawa
can?"

---

**10.33:** L. Fir 24.16 **10.34:** Zab 82.6 **10.40:** Yoh 1.28 **11.1:** Luk 10.38-39
**11.2:** Yoh 12.3

9 Yesu ya amsa ya ce, "Ba awa goma sha biyu ne yini guda
ba? To, duk wanda yake tafiya da rana ba ya tuntuɓe, don yana
ganin hasken duniyan nan. 10 Amma duk wanda yake tafiya da
dare yakan yi tuntuɓe don babu haske a wurinsa!"
11 Bayan da Yesu ya faɗa waɗannan abubuwa, ya ƙara ce
musu, "Abokinmu Li'azaru ya yi barci, amma za ni in tashe shi
daga barcin."
12 Sai almajiran suka ce masa, "Ubangiji, in dai barci ya
ɗauke shi, ai, zai warke." 13 Yesu yana nufin Li'azaru ya mutu
ne, amma su almajiransa suna tsammani yana barcin hutawa ne.
14 Sai Yesu ya gaya musu a fili ya ce, "Li'azaru ya mutu.
15 Ina kuma farin ciki saboda ku da ba na wurin domin ku ba da
gaskiya. Amma mu dai tafi wurinsa."
16 Sai Toma, wanda ake ce da shi 'Yan Biyu, ya ce wa
'yan'uwansa almajirai, "Mu ma mu tafi, mu mutu tare da shi."

### Yesu Ne Tashin Matattu da kuma Rai

17 Da Yesu ya kai wurin, ya ji cewa, Li'azaru ya mutu har
an yi kwana huɗu da binne shi a kabari. 18 Betani kuwa kusa da
Urushalima yake, bai kai kilomita uku ba. 19 Yahudawa da yawa
suka zo su yi wa Marta da Maryamu ta'aziyyar ɗan'uwansu.
20 Da Marta ta ji cewa Yesu yana zuwa, sai ta je yin masa
maraba. Maryamu kuwa ta zauna a gida.
21 Sai Marta ta ce wa Yesu, "Ubangiji, ai, da kana nan da
ɗan'uwana bai mutu ba. 22 Ko yanzu ma na sani Allah zai ba ka
duk abin da ka roƙe shi."
23 Yesu ya ce mata, "Ɗan'uwanki zai tashi."
24 Marta ta ce masa, "Na sani zai rayu kuma a tashin matattu
a ranar ƙarshe."
25 Sai Yesu ya ce mata, "Ai, ni ne tashin matattu, ni ne kuma
rai. Wanda yake ba da gaskiya gare ni, ko ya mutu zai rayu.
26 Wanda yake a raye, yake kuwa gaskata da ni, ba zai mutu ba
har abada. Kin gaskata da wannan?"
27 Sai Marta ta amsa ta ce, "I, ya Ubangiji, na ba da gaskiya
cewa kai ne Almasihun nan, Ɗan Allah wanda yake zuwa
duniya."

### Yesu Ya Yi Kuka

28 Da ta faɗa haka, sai ta je ta kirawo 'yar'uwarta Maryamu,
ta ce, "Malam ya zo, kuma yana kiranki." 29 Da jin haka,
Maryamu ta yi maza-maza ta tashi ta tafi wurin Yesu. 30 To, Yesu

dai bai riga ya shiga cikin ƙauyen ba tukuna. Har yanzu yana
wurin da Marta ta yi masa maraba. 31 Da Yahudawan da suke tare
da Maryamu a cikin gida suna mata ta'aziyya suka ga ta tashi da
sauri ta fita, sai suka bi ta suna tsammani za ta kabarin ne, ta yi
kuka a can.

32 Da Maryamu ta kai inda Yesu yake, ta gan shi, sai ta fādi
a gabansa, ta ce masa, "Ubangiji, ai, da kana nan da ɗan'uwana
bai mutu ba."

33 Da Yesu ya ga tana kuka, Yahudawan da suka zo tare da
ita su ma suna kuka, sai abin ya dami Yesu a zuciya sosai. 34 Sai
ya ce, "Ina ne kuka binne shi?"

Suka ce masa, "Ubangiji, zo ka gani."

35 Sai Yesu ya yi hawaye. 36 Don haka Yahudawa suka ce,
"Dubi yadda yake ƙaunarsa!"

37 Amma waɗansu daga cikinsu suka ce wa junansu, "Ya buɗe
idanun makahon can. To, me ya sa bai yi wani abu wanda zai
hana wannan mutum mutuwa ba?"

**Yesu Ya Ta da Li'azaru daga Matattu**

38 Da Yesu ya sāke damuwa a ransa sosai, ya tafi kabarin.
Kabarin kuwa kogon dutse ne, da wani dutse aka rufe bakin. 39 Sai
Yesu ya ce, "Ku ture dutsen."

Amma Marta 'yar'uwar mutumin da ya mutu ta ce wa Yesu,
"Ubangiji, ai, yanzu zai yi wari, don yau kwanansa huɗu ke nan
da mutuwa."

40 Sai Yesu ya ce mata, "Ba na riga na gaya miki cewa idan
kin ba da gaskiya za ki ga ɗaukakar Allah ba?"

41 Sai suka ture dutsen. Yesu kuwa ya ɗaga kai sama ya ce,
"Ya Uba, na gode maka da ka saurare ni. 42 Ko dā ma na sani
kullum kana saurare ni, amma na faɗa haka ne don mutanen da
suke tsaye a nan su ba da gaskiya kai ne ka aiko ni."

43 Da ya faɗa haka sai ya ɗaga murya da ƙarfi ya ce,
"Li'azaru, fito!" 44 Sai mutumin da ya mutu ɗin ya fito, ƙafa da
hannu a ɗaure da guntayen yadi, fuskarsa kuma a naɗe da ƙyallen
zanen da aka binne shi da shi.

Sai Yesu ya ce musu, "Ku kunce shi, yă tafi."

**An Yi wa Yesu Mugun Shiri**
*(Mat 26.1-5; Mar 14.1-2; Luk 22.1-2)*

45 Saboda haka Yahudawa da yawa da suka zo ziyarar
Maryamu suka ga abin da Yesu ya yi, suka ba da gaskiya gare

shi. 46 Amma waɗansunsu suka tafi wurin Farisiyawa, suka gaya
musu abin da Yesu ya yi. 47 Don haka manyan firistoci da
Farisiyawa suka tara 'yan Majalisa. Suka tambayi juna suka ce,
"Me muke yi ne? Ga wannan mutumin yana yin abubuwan ban
mamaki da yawa! 48 In fa muka ƙyale shi yana yin abubuwan nan,
dukan mutane za su ba da gaskiya gare shi. Sa'an nan Romawa
kuma za su zo su ƙwace ƙasarmu da kuma haikalinmu!"
49 Amma ɗayansu mai suna Kayafa wanda ya kasance babban
firist a wannan shekara, ya ce musu, "Ku dai ba ku san kome ba
sam! 50 Ba ku lura ba, ai, ya fi sauƙi mutum ɗaya yă mutu saboda
mutane, da a ce dukan ƙasar ta halaka." 51 Wannan maganar da
Kayafa ya yi ba tunanin kansa ba ne, amma da yake shi ne babban
firist a wannan shekarar, ya yi annabci cewa Yesu zai mutu
saboda mutanen Yahudawa, 52 ba ma saboda Yahudawa kaɗai ba,
amma don ya tattaro 'ya'yan Allah waɗanda suka bazu ko'ina su
zama ɗaya.
53 Tun daga wannan rana suka yi shawara yadda za su kashe
Yesu. 54 Saboda haka Yesu bai ƙara tafiya cikin Yahudawa a fili
ba, amma ya bar wurin, ya tafi ƙasar da take kusa da daji, ya
shiga wani gari mai suna Ifraimu. A nan ne ya zauna da
almajiransa.
55 Da Bikin Ketarewa na Yahudawa ya yi kusa, mutane da
yawa daga ƙauye suka tafi Urushalima don su tsarkake kansu
kafin bikin. 56 Suka yi ta neman Yesu, suna tsaitsaye a haikali
suna tambayar juna, suna cewa, "Me kuka gani? Zai zo bikin
kuwa?" 57 Domin dā ma manyan firistoci da Farisiyawa sun riga
sun ba da doka cewa, duk wanda ya san inda Yesu yake, yă zo
yă faɗa don su kama shi.

**An Shafa wa Yesu Man Kamshi a Betani**
*(Mat 26.6-13; Mar 14.3-9)*

12 1 Bikin Ketarewa ya rage sauran kwana shida ke nan, sai
Yesu ya je Betani, wato, inda Li'azaru, mutumin da Yesu
ya ta da shi daga matattu yake da zama. 2 Nan aka yi masa abincin
dare, Marta ce kuwa ta raba abincin, Li'azaru kuwa yana ɗaya
daga cikin mutanen da suka ci abincin tare da Yesu. 3 Sai
Maryamu ta ɗauki kwalabar man ƙamshi mai tsada wanda aka yi
shi da nardi, ta shafa a ƙafafun Yesu, sa'an nan ta shafe ƙafafun
da gashin kanta. Kamshi mai daɗi na wannan man ya cika dukan
gidan. 4 Amma Yahuda Iskariyoti, ɗaya daga cikin almajiransa,

**12.3**: Luk 7.37-38

wato, waɗanda zai bashe shi, ya ce, 5 "Me ya sa ba a sayar da man
nan a kan yawan kuɗin da lebura zai samu a ranaku ɗari uku,
sa'an nan a ba talakawa kuɗin ba?" 6 Yahuda ya faɗa wannan
magana ne ba domin yana kula da talakawa ba, amma domin shi
ɓarawo ne. Gama shi ne mai riƙe jakar kuɗinsu, kuma yakan sata
daga ciki.
7 Sai Yesu ya ce, "Kyale ta, ta ajiye shi domin shirin ranar
da za a binne ni. 8 Ai, kullum kuna tare da talakawa, amma ba
kullum kuke tare da ni ba."

**An Yi wa Li'azaru Mugun Shiri**

9 Da taron Yahudawa mai yawa suka ji labari cewa Yesu yana
a nan, sai suka zo, ba don Yesu shi kaɗai ba, amma don su ga
Li'azaru ma waɗanda Yesu ya tashe shi daga matattu. 10 Sai manyan
firistoci suka yi shawara su kashe Li'azaru shi ma, 11 domin ta
dalilin Li'azaru ne Yahudawa da yawa suna rabuwa da firistocin
suna ba da gaskiya ga Yesu.

**Yesu Ya Shiga Urushalima**
*(Mat 21.1-11; Mar 11.1-11; Luk 19.28-40)*

12 Washegari mutane da yawa waɗanda suka zo Bikin
Ketarewa, suka ji cewa Yesu yana kan hanya zuwa Urushalima.
13 Sai suka ɗaɗɗauki rassan itatuwan dabino suka fiffita, suka
karɓe shi, suna ta da murya suna cewa,
"Yabo ya tabbata ga Allah!
Albarka ta tabbata ga mai zuwa a cikin sunan Ubangiji,
Albarka ta tabbata ga Sarkin Isra'ila!"
14 Da Yesu ya sami wani ɗan jaki sai ya hau,
kamar yadda aka rubuta cewa,
15 "Kada ku ji tsoro, ya ku mutanen Urushalima,
Ga Sarkinku yana zuwa a kan ɗan jaki!"
16 Da farko almajiransa ba su gane abin nan ba, amma bayan
da aka ɗaukaka Yesu, suka tuna cewa an yi wannan rubutun a
kansa, kuma abubuwan sun faru daidai kamar yadda aka rubuta.
17 Mutanen da suke tare da shi a lokacin da ya kira Li'azaru
yǎ fito daga kabari, ya kuma tashe shi daga matattu, suka yi ta
faɗa wa mutane abin da Yesu ya yi. 18 Mutane da yawa sun je
karɓen Yesu ne domin sun ji wannan abin ban mamakin da ya
yi. 19 Sai Farisiyawa suka yi magana da juna suka ce, "Ku duba
fa, ba ma cin nasara ko kaɗan, ga shi dukan duniya tana binsa!"

**12.8:** M. Sh 15.11 **12.13:** Zab 118.25-26 **12.15:** Zak 9.9

**Waɗansu Helenawa Sun Nemi Yesu**

20 To, a cikin waɗanda suka zo bikin domin yin sujada akwai
waɗansu Helenawa. 21 Sai suka zo wurin Filibus, mutumin
Betsaida ta Galili, suka ce masa, "Mai girma, muna bukata mu
tattauna da Yesu." 22 Filibus ya je ya gaya wa Andarawus, sai su
biyu suka tafi suka faɗa wa Yesu.

23 Sai Yesu ya amsa musu ya ce, "Lokaci ya yi da za a
ɗaukaka Ɗan Mutum. 24 Hakika, ina gaya muku, in ba dai an
binne ƙwayar alkama ta mutu ba, za ta zauna ita kaɗai. Amma
in ta mutu sai ta ba da 'ya'ya da yawa. 25 Wanda yake ƙaunar
ransa zai rasa shi. Wanda kuwa ya ƙi ransa a duniyan nan yana
ajiyarsa ke nan zuwa ga rai na har abada. 26 Duk wanda yake
bauta mini, dole yǎ bi ni. A duk inda nake bawana zai kasance
tare da ni. Ubana kuwa zai girmama duk wanda yake bauta mini."

**Yesu Ya Yi Magana game da Mutuwarsa**

27 "Yanzu ina jin nauyi a raina. Me zan ce ke nan? In ce, 'Ya
Uba, ka ɗauke mini wannan lokaci?' A'a, ai, dā ma na zo
musamman domin wannan lokaci ne. 28 Ya Uba, ka ɗaukaka
sunanka."

Sai murya ta fito daga sama ta ce, "Ai, na riga na ɗaukaka
shi, zan ƙara ɗaukaka shi kuma." 29 Da mutanen da suke tsaye a
wurin suka ji muryar, suka ce, "An yi tsawa." Waɗansu kuwa
suka ce, "Mala'ika ne ya yi masa magana."

30 Yesu ya ce musu, "Wannan murya ta zo dominku ne, amma
ba saboda ni ba. 31 Yanzu ne za a yi wa duniyan nan shari'a,
yanzu ne kuma za a tumɓuke mai mulkin duniyan nan. 32 Bayan
an ɗaga ni daga ƙasa kuwa, zan jawo dukan mutane zuwa
wurina." 33 Yesu ya faɗa wannan ne domin yǎ nuna irin mutuwar
da zai yi.

34 Sai mutanen suka ce wa Yesu, "Ai, Dokarmu ta gaya mana
cewa, Almasihun zai rayu har abada. To, yaya za ka ce lallai ne
a ɗaga Ɗan Mutum? Wane ne Ɗan Mutum ɗin?"

35 Yesu ya ce musu, "Hasken yana tare da ku na ɗan ƙaramin
lokaci. Ku yi tafiya tun hasken yana tare da ku, kada duhu ya
same ku. Mai tafiya cikin duhu bai san inda za shi ba. 36 Ku
gaskata da hasken, tun kuna tare da shi, domin ku zama 'ya'yan
haske."

---

**12.25:** Mat 10.39; 16.25; Mar 8.35; Luk 9.24; 17.33
**12.34:** Zab 110.4; Ish 9.6; Ez 37.25; Dan 7.14

## Yahudawa Sun Ci gaba da Kin Ba da Gaskiya ga Yesu

Bayan da Yesu ya yi wannan magana, sai ya tafi ya ɓoye kansa
daga gare su.

37 Ko da yake Yesu ya sha yin abubuwan ban mamaki da
yawa a gabansu, duk da haka ba su ba da gaskiya gare shi ba.
38 Wannan ya faru ne domin a cika abin da annabi Ishaya ya faɗa
cewa,

"Ya Ubangiji, wa ya gaskata jawabinmu,
Ga wa kuma aka bayyana ikon Ubangiji?"

39 Shi ya sa ba su iya ba da gaskiya ba,
Kamar yadda Ishaya ya kuma faɗa a wani wuri cewa,
40 "Ya mai da su makafi,
Ya kuma taurara zuciyarsu,
Don kada su gani da idanunsu,
su kuma gane a zuciya.
Har su juyo wurina in warkar da su."

41 Ishaya ya faɗa haka ne domin ya ga ɗaukakar Yesu, ya
kuma ba da labarinsa.

42 Duk da haka mutane da yawa sun ba da gaskiya ga Yesu,
har ma da yawa daga cikin shugabanninsu suka ba da gaskiya
gare shi. Amma don tsoron Farisiyawa ba su ce sun gaskata ba
don kada a kore su daga majami'a. 43 Gama sun fi son yabo daga
bakin mutane fiye da yabo daga wurin Allah.

## Maganar Yesu Za Ta Yi Hukunci

44 Sai Yesu ya ɗaga murya ya ce, "Duk wanda yake ba da
gaskiya gare ni, ba gare ni yake ba da gaskiya ba, amma ga wanda
ya aiko ni ne . 45 Duk wanda yake dubana, yana ganin wanda ya
aiko ni ne. 46 Na zo kamar haske ne a cikin duniya domin kada
duk wanda yake ba da gaskiya gare ni yă zauna a cikin duhu.

47 "Duk wanda ya ji koyarwata, bai kuwa kiyaye ta ba, ba ni
ne mai yin masa hukunci ba. Gama ba don in yi wa duniya
hukunci na zo ba, amma domin in ceci duniya ne. 48 Wanda ya
ƙi ni, bai kuma karɓi maganata ba, yana da mai yin masa hukunci,
maganar da na faɗa, ita za ta hukunta shi a ranar ƙarshe.
49 Abubuwan da nake koyarwa ba daga wurina ba ne, Ubana da
ya aiko ni ne ya gaya mini abin da zan faɗa da maganar da zan
yi. 50 Na kuma san rai na har abada yana samuwa ne daga umarnin

**12.38:** Ish 53.1 **12.40:** Ish 6.10

da Uba ya bayar. Saboda haka duk abin da na faɗa, na faɗa daidai
abim da Uba ya gaya mini im faɗa ne."

## Yesu Ya Wanke Kafafun Almajiransa

13 1 Ana nan tun kafin Bikin Ketarewa yă yi, Yesu kuwa ya
riga ya sani cewa lokacimsa ya yi da zai bar wannan duniya
yă koma wurin Uba. Gama Yesu ya ƙaunaci mutanensa da suke
a duniya, ya kuma nuna musu ƙaunarsa har zuwa ƙarshe.
2 A lokacim da Yesu da almajiransa suke cin abimcin dare,
Shaiɗan kuwa ya riga ya sa a zuciyar Yahuda Iskariyoti ɗan
Siman yă ci amanar Yesu. 3 Yesu kuma ya san cewa Uban ya sa
dukan kome a hannunsa, ya kuma sani daga wurim Allah ya fito,
wurim Allah kuma zai koma. 4 Lokacim da suke cim abincin, Yesu
ya tashi ya tuɓe rigarsa ta waje, ya ɗauko tawul ya ɗaura kewaye
da jikimsa. 5 Sa'an nan ya zuba ruwa a kwano, ya fara wanke
ƙafafun almajiran, yana share ƙafafunsu da tawul da ya ɗaura
kewaye da jikinsa. 6 Sai Yesu ya zo wurin Bitrus. Bitrus kuwa ya
ce masa, "Ya Ubangiji, kai ne za ka wanke mini ƙafa?"
7 Yesu ya amsa masa ya ce, "Yanzu kam, ba ka san abin da
nake yi ba, amma daga baya za ka gane."
8 Sai Bitrus ya ce masa, "Sam! Ba za ka taɓa wanke mimi ƙafa
ba."
Yesu ya amsa masa ya ce, "To, in ban wanke maka ba, ba ka
da rabo a wurina."
9 Bitrus ya ce masa, "Ya Ubangiji, ba ma ƙafafuna kaɗai za
ka wanke ba, amma ka wanke har da hannuwana da kaina ma."
10 Sai Yesu ya ce, "Bayan da mutum ya yi wanka, jikimsa ya
tsarkake ke nan. Ba ya bukata wanka kuma sai dai yă wanke
ƙafafunsa kawai. Gama ku tsarkaka ne, amma ba dukanku ba."
11 Don Yesu ya san wanda zai bashe shi, shi ya sa ya ce, "Ba
dukanku ne tsarkaka ba."
12 Bayan da ya wanke ƙafafunsu, ya sa rigarsa, sai ya koma
wajen zamansa ya zauna. Sai ya tambaye su ya ce, "Kun gane
abim da na yi muku? 13 Kuna ce da ni Malam, da kuma Ubangiji.
Daidai ne kuwa, don haka nake. 14 Tun da yake ni da nake
Ubangijinku da Malaminku na wanke muku ƙafa, ashe, ku ma ya
kamata ku wanke wa juna. 15 Gama na nuna muku misali ne
domim ku ma ku yi yadda na yi muku. 16 Hakika, ina gaya muku,
bawa ba ya fin maigidansa, ɗan aika kuma ba ya fim wanda ya

---

**13.12-15:** Luk 22.27

aike shi. 17 Yanzu da kun san waɗannan abubuwa za ku zama
masu albarka idan kun yi su.
18 “Ba a kanku duka nake magana ba. Na san waɗanda na
zaɓa. Amma dole a cika abin da aka rubuta a Maganar Allah
cewa, ‘Wanda yake cin abincina ya tayar mini.’ 19 Ina gaya muku
wannan ne yanzu kafin yǎ faru, domin lokacin da ya faru ku ba
da gaskiya cewa ni ne shi. 20 Hakika, ina gaya muku, wanda ya
karɓi duk wanda na aika da zuciya ɗaya, ya karɓe ni ne. Wanda
kuma ya karɓe ni da zuciya ɗaya, ya karɓi wanda ya aiko ni ne.”

**Yesu Ya Ce Za a Ci Amanarsa**
*(Mat 26.20-25; Mar 14.17-21; Luk 22.21-23)*

21 Bayan Yesu ya yi wannan magana, abin ya dame shi sosai
a zuciya. Sai ya faɗa a fili cewa, “Gaskiya, ina gaya muku,
ɗayanku zai bashe ni.”
22 Sai almajiransa suka duddubi juna, don ba su san almajirin
da Yesu yake magana a kansa ba. 23 Wani daga cikin almajiransa
kuwa, wanda Yesu yake ƙauna, yana zaune kurkusa da Yesu.
24 Sai Bitrus ya yi masa magana da alamar hannu cewa yǎ tambayi
Yesu yǎ gaya musu wanda yake magana a kansa.
25 Sai almajirin nan ya matso kusa da Yesu ya tambaye shi
ya ce, “Wane ne shi Ubangiji?”
26 Sai Yesu ya amsa ya ce, “Zan tsoma gutsurin burodin nan
a kwano. Wanda na ba shi, shi ne mutumin.” Da Yesu ya ɗauki
gutsurin burodin ya tsoma, sai ya ba Yahuda ɗan Siman Iskariyoti.
27 Da ya karɓi gutsurin burodin sai Shaiɗan ya shiga cikinsa nan
da nan. Sai Yesu ya ce wa Yahuda, “Abin nan da za ka yi, ka yi
shi da sauri.” 28 Amma cikin waɗanda suke cin abincin, ba wanda
ya san dalilin da ya sa Yesu ya faɗa masa haka. 29 Tun da Yahuda
ne yake riƙe da jakar kuɗinsu, sai waɗansu daga cikin almajiran
suka yi tsammani Yesu yana faɗa masa yǎ sayo abin da ake bukata
a bikin ne, ko kuma ya ba talakawa wani abu. 30 Shi kuwa da ya
karɓi gutsurin burodin, sai ya fita. A lokacin kuwa dare ya yi.

**Sabon Umarni**

31 Bayan da Yahuda ya fita, Yesu ya ce, “Yanzu ne aka
ɗaukaka Ɗan Mutum, aka kuma ɗaukaka Allah ta wurinsa. 32 Idan
Allah ya karɓi ɗaukaka ta wurinsa, to, Allah zai ba Ɗan ɗaukaka
ta wurin kansa, nan da nan kuwa zai sami ɗaukaka.

**13.16:** Mat 10.24; Luk 6.40; Yoh 15.20 **13.28:** Zab 41.9

33 "Ya ku 'ya'yana ƙanana, saura ɗan lokaci kaɗan ina tare
da ku. Za ku neme ni, amma kamar yadda na faɗa wa Yahudawa
cewa, 'Inda za ni ba za ku iya zuwa ba,' haka nake faɗa muku
yanzu.
34 "Sabon umarni nake ba ku, ku ƙaunaci juna. Kamar yadda
na ƙaunace ku, haka ku ma ku ƙaunaci juna. 35 Ta haka kowa zai
sani ku almajiraina ne, in dai kuna ƙaunar juna."

**Bitrus Zai Yi Mūsun Sanin Yesu**
*(Mat 26.31-35; Mar 14.27-31; Luk 22.31-34)*

36 Siman Bitrus ya tambayi Yesu ya ce, "Ya Ubangiji ina za
ka?"
Yesu ya amsa ya ce, "Inda za ni ba za ka iya bina yanzu ba,
amma daga baya za ka bi ni."
37 Sai Bitrus ya ce masa, "Ya Ubangiji, me ya sa ba zan iya
binka a yanzu ba? Ai, zan ba da raina saboda kai."
38 Yesu ya amsa ya ce, "Ashe, za ka ba da ranka saboda ni?
Hakika, ina gaya maka, kafin zakara yă yi cara, za ka yi mūsun
sanina sau uku."

**Yesu Ne Hanya zuwa wurin Uba**

14 1 "Kada ku damu. Ku ba da gaskiya ga Allah, ku kuma
ba da gaskiya gare ni. 2 A cikin gidan Ubana akwai wurin
zama da yawa. Idan ba haka ba ne da ba zan faɗa muku wannan
ba. Za ni can domin in shirya muku wuri. 3 In kuwa na je na
shirya muku wuri, zan dawo in kai ku wurina, domin ku ma ku
zauna inda nake. 4 Ai, inda za ni kun san hanya."
5 Sai Toma ya ce wa Yesu, "Ya Ubangiji, ai, ba mu san inda
za ka ba, yaya za mu san hanyar?"
6 Yesu ya ce masa, "Ni ne hanya, ni ne gaskiya, ni ne kuma
rai. Ba mai zuwa wurin Uba sai ta wurina. 7 Da kun san ni, da
kun san Ubana ma. Amma daga yanzu kun san shi, kun kuma
gan shi."
8 Sai Filibus ya ce masa, "Ya Ubangiji, in ka nuna mana Uban,
to, ai, bukatarmu ta biya ke nan."
9 Yesu ya ce masa, "Na daɗe tare da ku haka, amma har yanzu
ba ka san ni ba, Filibus? Duk wanda ya gan ni, ai, ya ga Uban.
Yaya za ka ce, 'Nuna mana Uban'? 10 Ba ka ba da gaskiya ba
cewa ina cikin Uban, Uban kuma yana cikina? Ai, maganar da
nake yi muku ba da ikon kaina ba ne, Uban ne da yake zaune a
cikina yake yin ayyukansa. 11 Ku gaskata da ni da na ce ina cikin

Uban, Uban kuma yana cikina, ko kuwa ku gaskata da ni saboda
abubuwan ban mamakin da na yi. 12 Hakika, ina gaya muku, duk
wanda yake ba da gaskiya gare ni, zai yi ayyukan da nake yi.
Har ma zai yi ayyukan da suka fi waɗannan, domin zan tafi wurin
Uba. 13 Duk dai abin da kuka roƙa cikin sunana zan yi, domin
Uban yă sami ɗaukaka ta wurin Ɗan. 14 Komene ne kuka roƙa a
cikin sunana, zan yi shi."

**Alkawarin Zuwan Ruhu Mai Tsarki**

15 "In dai kuna mini ƙauna, za ku bi umarnina. 16 Zan kuma
roƙi Uba, shi kuwa zai ba ku wani Mai Taimako yă kasance tare
da ku har abada. 17 Shi ne Ruhu na gaskiya, wanda duniya ba ta
iya karɓe shi ba don ba ta iya ta gan shi ko ta san shi ba. Amma
ku kam kun san shi, don yana zama tare da ku, zai kuma kasance
a zuciyarku.
18 "Ba zan bar ku kamar marayu ba, zan zo wurinku. 19 Saura
ɗan lokaci kaɗan duniya ba za ta ƙara ganina ba, amma ku za
ku gan ni. Domin ni ina da rai, ku ma za ku rayu. 20 A ranan
nan ne fa za ku san cewa ni ina cikin Ubana, ku kuma a cikina,
ni kuma a cikinku. 21 Duk wanda ya san umarnaina, yana binsu
kuma, shi ne yake mini ƙauna. Wanda yake mini ƙauna kuwa,
Ubana zai ƙaunace shi, ni kuma zan ƙaunace shi in bayyana
kaina a gare shi."
22 Sai Yahuda (ba Iskariyoti ba) ya ce masa, "Ya Ubangiji,
me ya sa za ka bayyana kanka gare mu, amma ba ga sauran
duniya ba?" 23 Yesu ya amsa masa ya ce, "Duk wanda yake mini
ƙauna, zai kiyaye maganata, Ubana kuwa zai ƙaunace shi, za mu
zo wurinsa mu zauna tare da shi. 24 Wanda ba ya mini ƙauna
kuwa, ba ya kiyaye maganata. Maganar da kuke ji kuwa ba tawa
ba ce, ta Uba ce wanda ya aiko ni.
25 "Duk wannan na faɗa muku ne tun ina tare da ku. 26 Amma
Mai Taimako, wato, Ruhu Mai Tsarki, wanda Uba zai aiko cikin
sunana, shi ne zai koya muku kome, yă kuma tuna muku duk
abin da na faɗa muku.
27 "Na bar ku da salama. Salamata nake ba ku. Ba kamar
yadda duniya take bayarwa nake ba ku ba. Kada ku damu, kada
kuma ku ji tsoro.
28 "Kun dai ji na ce muku zan tafi, in sāke dawo wurinku
kuma. Da kuna mini ƙauna da kun yi murna saboda za ni wurin
Uba, gama Uban ya fi ni. 29 To, yanzu na faɗa muku tun bai faru
ba, domin a lokacin da ya faru ku ba da gaskiya. 30 Ba zan ƙara



*Hoton itacen inabi (15.1)*

yi muku magana mai yawa ba, domin mai mulkin duniyan nan
yana zuwa, amma ba shi da iko a kaina. 31 Ina yin daidai abin da
Uba ya faɗa mini in yi ne domin duniya ta sani ina ƙaunar Uban.
Ku tashi mu bar nan.

**Yesu Ne Itacen Inabi na Kwarai**

15 1 "Ni ne itacen inabi na ƙwarai, Ubana kuwa shi ne
manomin.
2 Kowane reshe a cikina da ba ya ba da 'ya'ya, sai yă yanke
shi. Kowane reshe mai yin 'ya'ya kuwa yakan ƙara gyara shi don
yă ƙara haihuwa. 3 Ko yanzu ma ku tsarkaka ne saboda maganar
da na faɗa muku. 4 Ku zauna a cikina, ni kuma a cikinku. Kamar
yadda reshen itacen inabi ba ya iya ba da 'ya'ya da kansa, sai ko
yă zauna a itacen inabin, haka ku ma ba za ku iya ba, sai kun
zauna a cikina.
5 "Ni ne itacen inabi, ku kuwa rassan. Wanda ya zauna a
cikina, ni kuma a cikinsa, shi ne mai yin 'ya'ya da yawa. Domin
in ba tare da ni ba, ba za ku iya yin kome ba. 6 Duk wanda bai
zauna a cikina ba, yana kama da reshen da aka jefar da shi yă
bushe. Mutane sukan tattara irinsu ne su jefa a wuta, a ƙone su.
7 In kun zauna a cikina, maganata kuma ta zauna a cikinku, za
ku roƙi duk abin da kuke so, za a kuwa yi muku. 8 Ku yi ayyukan
da Allah yake so don ku nuna cewa ku almajiraina ne, gama
wannan ne yake kawo ɗaukaka ga Ubana. 9 Kamar yadda Uba ya
ƙaunace ni, haka ni ma ina ƙaunarku. To, ku zauna a cikin ƙaunar

da nake nuna muku. 10 Ni na bi umarnin Ubana, na kuma zauna
a cikin ƙaunarsa. Haka ku kuma, in kun bi umarnina za ku zauna
a cikin ƙaunata.
11 "Na gaya muku haka domin farin cikina yă kasance a
cikinku, farin cikinku kuma yă zama cikakke. 12 Umarnina, shi
ne, ku ƙaunaci juna kamar yadda na ƙaunace ku. 13 Ba ƙaunar da
ta fi wannan, wato, mutum yă ba da ransa saboda abokansa. 14 Ku
abokaina ne in kun yi abin da na ce ku yi. 15 Ba zan ƙara ce da
ku bayi kuma ba, don bawa bai san abin da maigidansa yake yi
ba. Amma ina ce da ku abokai, domin na gaya muku dukan abin
da na ji daga wurin Ubana. 16 Ba ku kuka zaɓe ni ba, ni ne na
zaɓe ku, na sa ku ku je ku ba da 'ya'ya, 'ya'yan da za su
dawwama. Sa'an nan Uba zai ba ku dukan abin da kuka roƙa a
cikin sunana. 17 Umarnin da na ba ku shi ne ku ƙaunaci juna.

### Kiyayyar Duniya

18 "Idan dai duniya ta ƙi ku, ku sani cewa ta ƙi ni kafin ta ƙi
ku. 19 Da ku na duniya ne da duniya ta so abinta, amma saboda
ku ba na duniya ba ne, na kuma zaɓe ku daga duniya, shi ya sa
duniya take ƙinku. 20 Ku tuna da abin da na faɗa muku cewa,
'Bawa ba ya fin maigidansa.' In sun tsananta mini, ku ma za su
tsananta muku. Da sun yi biyayya da maganata, da za su yi
biyayya da taku ku ma. 21 Za su yi muku dukan waɗannan ne
saboda sunana, don ba su san wanda ya aiko ni ba. 22 Da ba domin
na zo na yi musu magana ba, da ba su da zunubi. Amma yanzu
kam, ba su da wata hujja a kan zunubinsu. 23 Wanda ya ƙi ni ya
ƙi Ubana ma. 24 Na yi ayyuka da yawa a cikinsu waɗanda ba wani
da ya taɓa yi. Da a ce ban yi ayyukan nan ba, da ba su da zunubi.
Amma yanzu sun ga abin da na yi, amma duk da haka sun ƙi ni,
sun kuma ƙi Ubana. 25 Wannan ya faru ne kuwa domin a cika
maganar da take a rubuce a Dokarsu cewa, 'Sun ƙi ni ba dalili.'
26 "Zan sa Mai Taimako yă zo wurinku daga wurin Uba. Shi
ne Ruhu na gaskiya, mai fitowa daga wurin Uba, shi ne zai yi
shaida a kaina. 27 Ku ma shaidu ne, domin tun farko kuna tare
da ni.

16 1 "Na faɗa muku waɗannan abubuwa ne don kada ku ja
baya cikin bangaskiyarku. 2 Za a kore ku daga cikin
majami'u. Babu shakka lokaci yana zuwa da duk wanda ya kashe
ku zai yi tsammani yana yin aikin Allah ne. 3 Za su yi haka ne
kuwa don ba su riga sun san Uba ko ni ba. 4 Na faɗa muku

15.25: Zab 35.19, 69.4, 109.3.

waɗannan abubuwa ne, domin in lokacinsu ya yi, ku tuna na faɗa
muku.

### Aikin Ruhu Mai Tsarki

"Ban faɗa muku abubuwan nan tun da farko ba domin ina tare
da ku. 5 Amma yanzu kuwa zan tafi wurin wanda ya aiko ni, duk
da haka a cikinku ba wanda ya tambaye ni, 'Ina za ka?'
6 Zukatanku sun cika da baƙin ciki domin na faɗa muku waɗannan
abubuwa. 7 Amma, ina faɗa muku gaskiya, tafiyata ta fi muku
amfani, domin Mai Taimakon nan ba zai zo ba sai bayan na tafi.
Amma idan na tafi zan aiko muku da shi. 8 Lokacin da Mai
Taimakon zai zo, zai nuna wa mutanen duniya cewa tunaninsu
ba daidai ba ne a kan zunubi, da a kan adalci, da kuma a kan
hukunci. 9 Ra'ayinsu a kan zunubi ba daidai ba ne domin sun ƙi
su kafa bangaskiyarsu gare ni. 10 Tunaninsu ba daidai ba ne a kan
adalci, domin za ni wurin Uba na, kuma ba za ku ƙara ganina ba.
11 Kuma tunaninsu ba daidai ba ne a kan hukunci, domin an riga
an yanke wa mai mulkin wannan duniya hukunci.
12 "Ina da sauran abubuwa da yawa da zan gaya muku tukuna,
amma ba za ku iya ɗauke su a yanzu ba. 13 Amma sa'ad da Ruhu
na gaskiya ya zo, zai bishe ku cikin dukan gaskiya, domin ba
maganar kansa zai yi ba, amma zai faɗa abin da yake ji ne kawai,
zai kuma faɗa muku abubuwan da za su faru. 14 Zai ɗaukaka ni,
domin zai ɗauki abin da na faɗa ne yă gaya muku. 15 Duk abin
da Uba yake da shi, nawa ne. Shi ya sa na ce Ruhun zai ɗauko
abin da na faɗa ne yă gaya muku.

### Baƙin Ciki Zai Koma Farin Ciki

16 "Bayan ɗan lokaci kaɗan ba za ku gan ni ba, bayan ɗan
lokaci kaɗan kuma za ku gan ni."
17 Sai waɗansu almajiransa suka ce wa juna, "Me yake nufi
da ya ce mana, 'Bayan ɗan lokaci kaɗan ba za ku gan ni ba,
bayan ɗan lokaci kaɗan kuma za ku gan ni'? Kuma me yake nufi
da ya ce, 'Domin za ni wurin Uba'?" 18 Suka ci gaba da cewa,
"Me yake nufi da cewa, 'Bayan ɗan lokaci kaɗan'? To, ba mu
san abin da yake nufi ba."
19 Yesu ya sani almajiransa suna so su tambaye shi a kan
wannan magana, sai ya ce musu, "Wato, kuna tambayar juna ne
abin da nake nufi da na ce, 'Bayan ɗan lokaci kaɗan ba za ku
gan ni ba, bayan ɗan lokaci kaɗan kuma za ku gan ni'? 20 Hakika,
ina gaya muku, za ku yi kuka da baƙin ciki, amma duniya za ta

yi farin ciki. Za ku yi baƙin ciki, amma baƙin cikinku zai koma
farin ciki. 21 Idan mace za ta haihu takan ji zafi sosai, domin
lokacin haihuwarta ya yi. Amma idan ta gama haihuwar jariri,
takan mance da zafin da ta ji don tana cike da murna don an haifi
jariri a duniya. 22 Haka yake a gare ku. Yanzu kuna baƙin ciki,
amma zan sāke ganinku, sa'an nan za ku yi farin ciki, kuma ba
wanda zai ƙwace muku farin cikinku. 23 A ranan nan ba za ku
roƙe ni wani abu ba. Hakika, ina gaya muku, Uba zai ba ku duk
abin da kuka roƙa a cikin sunana. 24 Har yanzu dai ba ku roƙi ko
wani abu a cikin sunana ba. Ku roƙa, za ku samu, domin farin
cikinku yǎ zama cikakke."

**Na Yi Nasara a kan Duniya**

25 "Na yi amfani da misalai ne don in bayyana muku wannan.
Amma lokaci yana zuwa da zan yi magana da ku a fili game da
Uba, kuma ba zan ƙara moran misalai ba. 26 A ran nan za ku yi
roƙo cikin sunana. Za ku roƙi Uba da kanku ba ni ne zan roƙa a
madadinku ba, 27 domin shi Uban yana ƙaunarku da kansa, domin
kun ƙaunace ni, kun kuma ba da gaskiya cewa daga wurin Allah
na fito. 28 Daga wurin Uban ne na fito, na shigo duniya, yanzu
kuma zan bar duniya in koma wurin Uban."

29 Sai almajiransa suka ce, "Yawwa! Yanzu ne fa kake
magana a fili, ba da misalai ba! 30 Yanzu kam mun gane cewa ka
san dukan kome. Ka iya ba da amsa kafin wani yǎ yi maka
tambaya. Wannan ya sa mun ba da gaskiya cewa daga wurin
Allah ne ka fito."

31 Yesu ya amsa musu ya ce, "Ashe! Yanzu kun ba da
gaskiya? 32 To, lokaci yana zuwa, har ma ya yi, da kowanne
ɗayanku zai gudu zuwa gidansa ku bar ni ni kaɗai. Amma duk
da haka ba ni kaɗai nake ba, domin Uba yana tare da ni.

33 "Ina faɗa muku waɗannan abubuwa ne domin a cikina ku
sami salama. A cikin duniya kuna shan wuya, amma ku kasance
da ƙarfin zuciya gama na yi nasara a kan duniya."

**Yesu Ya Yi Addu'a**

17 1 Bayan da Yesu ya faɗa waɗannan abubuwa sai ya ɗaga
kansa ya dubi sama ya yi addu'a ya ce, "Ya Uba, lokaci
ya yi. Ka ɗaukaka Ɗanka don shi ma yǎ ɗaukaka ka. 2 Gama ka
ba Ɗan iko a kan dukkan mutane, don yǎ ba da rai na har abada
ga waɗanda ka ba shi. 3 Rai na har abada kuwa shi ne, mutane
su san ka, kai kaɗai da kake Allah na gaskiya, su kuma san Yesu

Almasihu wanda ka aiko. [4] Na ɗaukaka ka a duniya ta wurin yin
dukan aikin da ka ba ni in yi. [5] Yanzu kuma, ya Uba, ka ɗaukaka
ni da ɗaukakan nan da nake da ita a gabanka tun kafin halittar
duniya.

6 "Na riga na bayyana yadda kake ga mutanen da ka ba ni a
nan duniya. Tun dā ma su naka ne, amma ka ba ni su, sun kuma
yi biyayya da maganarka. [7] Yanzu kuwa sun san duk abin da ka
ba ni daga gare ka yake. [8] Gama magana da ka faɗa mini na faɗa
musu, sun kuwa karɓa. Sun san hakika daga wurinka ne na fito,
sun kuma ba da gaskiya kai ne ka aiko ni. [9] Ina roƙo ne dominsu.
Ba domin mutanen duniya nake yin roƙon ba, amma domin
mutanen da ka ba ni, domin su naka ne. [10] Duk abin da nake da
shi naka ne, kuma duk abin da kake da shi nawa ne. Kuma sun
nuna yadda ɗaukakarka take. [11] Ina zuwa wurinka. Ba zan zauna
a duniya kuma ba, amma su suna duniya tukuna. Ya Uba Mai
Tsarki, ka lura da su da ikon sunanka, wato, sunan da ka ba ni,
domin su zama ɗaya, kamar dai yadda nake da kai. [12] Lokacin da
nake tare da su, na lura da su da ikon sunanka, sunan da kai ka
ba ni. Na kiyaye su, kuma ba wanda ya ɓace sai dai ɗayansu nan
kawai wanda yake ɗan halaka. Ya ɓace ne domin annabcin
Rubutaccen Maganar Allah yǎ cika. [13] Yanzu ina zuwa wurinka.
Amma ina roƙon waɗannan abubuwa ne tun ina duniya domin
waɗannan masu bina su sami farin cikina cikakke a zukatansu.
[14] Na faɗa musu maganarka. Duniya kuma ta ƙi su, domin su ba
na duniya ba ne, kamar yadda ni ma ba na duniya ba ne. [15] Ba
ina roƙonka cewa ka ɗauke su daga duniya ba, amma ina roƙo
ne ka tsare su daga Mugun nan. [16] Su ba na duniya ba ne, kamar
yadda ni ma ba na duniya ba ne. [17] Ka tsarkake su ta wurin
gaskiya, domin maganarka ita ce gaskiya. [18] Na aike su duniya,
kamar yadda kai ma ka aiko ni. [19] Saboda su ne nake miƙa kaina
domin su ma a tsarkake su da gaske.

20 "Ba kuwa waɗannan kaɗai nake roƙa wa ba, amma ina roƙo
kuma domin dukan waɗanda za su ba da gaskiya bisa ga
maganarsu. [21] Ya Uba, ina roƙo domin dukansu su zama ɗaya.
Kamar yadda kake cikina, ni kuma ina cikinka, ina roƙo bari su
ma su kasance a cikinmu. Sa'an nan mutanen duniya za su ba da
gaskiya cewa kai ne ka aiko ni. [22] Ni na ba mutanen nan ɗaukakar
da kai ka ba ni, domin su zama ɗaya kamar yadda muke ɗaya.
[23] Zan zauna a cikinsu, kai kuma a cikina, domin su zama ɗaya
sosai. Sa'an nan mutanen za su sani kai ne ka aiko ni, su kuma
sani ka ƙaunace su kamar yadda ka ƙaunace ni.

24 "Ya Uba, ina so waɗannan mutanen da ka ba ni su zauna
tare da ni a inda nake. Ina so su ga ɗaukakarka, wadda ka ba ni
domin kana ƙaunata kafin a halicci duniya. 25 Ya Uba, Mai Adalci,
mutanen duniya ba su san ka ba, amma ni kam na san ka,
waɗannan mutane kuma sun san kai ne ka aiko ni. 26 Na nuna
musu yadda kake, zan kuma ci gaba da nuna musu, domin su ma
su sami irin ƙaunar da ka nuna mini, ni ma in zauna a cikinsu."

**An Kama Yesu**
*(Mat 26.47-56; Mar 14.43-50; Luk 22.47-53)*

18 1 Bayan da Yesu ya gama wannan addu'a, sai ya ƙetare
rafin Kidron zuwa wancan hayi tare da almajiransa. A
hayin rafin kuwa akwai wani lambu, sai Yesu da almajiransa suka
shiga ciki. 2 Yahuda, almajirin da ya ci amanar Yesu ya san wurin
domin Yesu ya saba haɗuwa da almajiransa a can. 3 Sai Yahuda
ya ɗauko ƙungiyar soja da waɗansu dogarawan manyan firistoci
da na Farisiyawa, suka tafi lambun, suna riƙe da fitilu, da tocilan,
da kuma makamai. 4 Yesu kuwa da ya san duk abin da zai same
shi, sai ya fito, ya ce musu, "Wa kuke nema?"
5 Suka amsa suka ce, "Yesu Banazare." Yesu ya ce musu, "Ni
ne." Yahuda wanda ya ci amanar Yesu kuwa yana tsaye tare da
su. 6 Da Yesu ya ce musu, "Ni ne", sai mutanen suka ja da baya
har suka fāɗi a ƙasa. 7 Yesu ya sāke tambayarsu ya ce, "Wa kuke
nema?" Sai suka ce, "Yesu Banazare."
8 Yesu ya amsa ya ce, "Ai, na gaya muku cewa ni ne shi. In
kuwa ni kuke nema, to, ku bar waɗannan mutane su tafi."
9 Wannan ya faru ne domin maganar da Yesu ya riga ya yi ta
cika. Gama dā ya ce, "A cikin mutanen da ka ba ni ba wanda ya
ɓace."
10 Siman Bitrus kuwa wanda yake da takobi, ya zaro shi ya
sari bawan babban firist, har ya yanke masa kunne na dama.
Sunan wannan bawan kuwa Malkus ne. 11 Sai Yesu ya ce wa
Bitrus, "Ka mai da takobinka cikin gidansa. Ba zan sha daga cikin
kwaf da Uba ya ba ni in sha ba?"

**Yesu a gaban Babban Firist**
*(Mat 26.57-58; Mar 14.53-54; Luk 22.54)*

12 Sai ƙungiyar soja da shugabansu, da dogarawan nan na
Yahudawa suka kama Yesu, suka ɗaure shi. 13 Da farko suka kai
shi wurin Hanana, don shi surukin Kayafa ne. Kayafa kuwa shi
ne babban firist a wannan shekarar. 14 Shi ne ya ba Yahudawa

shawara cewa ya fi kyau mutum ɗaya ya mutu saboda sauran
mutane.

### Bitrus Ya Yi Mūsun Sanin Yesu
*(Mat 26.69-70; Mar 14.66-68; Luk 22.55-57)*

15 Sai Siman Bitrus da wani daga cikin almajiran Yesu suka
bi Yesu a baya. Wannan almajirin kuwa babban firist ya san shi,
shi kuma ya shiga zauren babban firist ɗin tare da Yesu. 16 Amma
Bitrus ya tsaya a bakin ƙofa daga waje. Sai almajirin nan da
babban firist ya waye shi ya fita ya yi magana da yarinya mai
gadin ƙofa, sa'an nan ya shigo da Bitrus.
17 Yarinyar da take gadin ƙofar ta ce wa Bitrus, "Anya! Ba
kana cikin almajiran mutumin ba?" Bitrus ya amsa ya ce, "A'a,
ba na ciki." 18 Ana sanyi, saboda haka bayi da dogarawan haikali
suka hura wuta da gawayi, suna tsaitsaye, suna jin ɗumin wutar.
Bitrus ma yana tsaye tare da su yana jin ɗumin wutar.

### Babban Firist Ya Yi wa Yesu Tambayoyi
*(Mat 26.59-66; Mar 14.55-64; Luk 22.66-71)*

19 Sai babban firist ya yi wa Yesu tambayoyi a kan
almajiransa da kuma koyarwarsa. 20 Yesu ya amsa masa ya ce,
"Ai, na yi magana a fili a gaban kowa, na kuma yi ta koyarwa
a majami'u da haikali, inda Yahudawa sukan taru duka. Ban taɓa
faɗa kome a ɓoye ba. 21 To, me ya sa kake yi mini tambayoyi?
Ai, sai ka yi wa mutanen da suka saurare ni tambayoyi a kan abin
da na faɗa musu, gama sun san abin da na faɗa."
22 Da ya faɗa haka, sai wani daga cikin dogarawan da yake
tsaye ya mari Yesu, ya ce, "Haka za ka amsa wa babban firist?"
23 Yesu ya amsa ya ce, "In dai na faɗa wani abu ne wanda ba
daidai ba, to, sai ka nuna yadda yake. Amma in abin da na faɗa
gaskiya ne, to, me ya sa ka mare ni?" 24 Sai Hanana ya sa aka
kai Yesu a ɗaure wurin Kayafa, babban firist.

### Bitrus Ya Sāke Mūsun Sanin Yesu
*(Mat 26.71-75; Mar 14.69-72; Luk 22.58-62)*

25 Har yanzu Bitrus kuwa yana tsaye yana jin ɗumin wuta,
sai waɗansu da suke tsaye a wurin suka tambaye shi suka ce,
"Anya! Kai ma ba cikin almajiransa kake ba?" Sai Bitrus ya yi
mūsu ya ce, "Ba na ciki."
26 Wani daga cikin bayin babban firist yana nan. Wannan
bawan kuwa dangin wanda Bitrus ya yanke masa kunne ne, sai
ya ce wa Bitrus, "Ashe, ban gan ka tare da shi a lambun ba?"

27 Sai Bitrus ya sāke yin mūsu. Nan da nan kuwa zakara ya yi
cara.

**Yesu a Gaban Gwamna Bilatus**
*(Mat 27.1-2, 11-14; Mar 15.1-5; Luk 23.1-5)*

28 Tun da sassafe suka fitar da Yesu daga gidan Kayafa zuwa
fadar gwamnan Roma. Amma suka ƙi shiga cikin fadar, wai don
kada su zama da rashin tsarki a gaban Allah har su kāsa cin
abincin Bikin Ketarewa. 29 Saboda haka Bilatus ya fito waje ya
same su, ya ce, "Wacce ƙara ce kuka kawo game da wannan
mutumin?"

30 Sai suka amsa masa suka ce, "Da wannan ba mai laifi ba
ne, ai, da ba mu kawo shi wurinka ba." 31 Bilatus ya ce musu,
"Ku tafi da shi da kanku mana, ku hukunta shi bisa ga dokarku."
Sai Yahudawa suka ce masa, "Ai, ba a ba mu ikon yanke wa
wani hukuncin kisa ba." 32 Wannan ya faru ne kuwa don a cika
maganar da Yesu ya yi wadda ta kwatanta irin mutuwar da zai
yi.

33 Sai Bilatus ya koma cikin fadar, sa'an nan ya kira Yesu ya
tambaye shi ya ce, "Kai ne sarkin Yahudawa?" 34 Yesu ya amsa
ya ce, "Wannan tambayar na kanka ne, ko kuwa waɗansu ne suka
yi maka magana a kaina?"

35 Bilatus ya amsa ya ce, "Ai, ni ba Bayahude ba ne,
mutanenka ne da manyan firistoci suka kawo ka a wurina. Me ka
yi?" 36 Yesu ya amsa ya ce, "Mulkina ba iri na duniya ba ne. Da
mulkina iri na wannan duniya ne, da masu yin mini hidima za su
yi yaƙi don kada a miƙa ni ga Yahudawa." 37 Sai Bilatus ya ce,
"Ashe, kai sarki ne?" Yesu ya amsa masa ya ce, "Kai ne da kanka
ka ce ni sarki ne. Wannan shi ne dalilin da aka haife ni, shi ne
kuma dalilin da na shigo duniya, don in shaida gaskiya. Kuma
duk wanda yake na gaskiya, yakan saurari muryata." 38 Bilatus
ya tambaye shi ya ce, "Mece ce gaskiya?"

**An Yanke wa Yesu Hukuncin Mutuwa**
*(Mat 27.15-31; Mar 15.6-20; Luk 23.13-25)*

Bayan da ya yi wannan tambaya, sai ya sāke fitowa wurin
Yahudawa ya ce musu, "Ni kam, ban same shi da wani laifi ba.
39 Amma dai kuna da wata al'ada, in dai Bikin Ketarewa ya yi,
nakan sakar muku da ɗan kurkuku guda. To, kuna so in sakar
muku da sarkin Yahudawa?"

40 Suka sāke amsa, suka yi ihu suna cewa, "A'a, ba wannan
za ka sake ba, sai dai ka saki Barabbas!" (Barabbas kuwa wani
ɗan fashi ne.)

19 1 Sa'an nan Bilatus ya sa a yi wa Yesu bulala. 2 Sai sojoji
suka yi wani rawanin ƙaya da reshen itacen ƙaya suka sa
shi a kan Yesu, sa'an nan suka sa masa wata jar riga irin ta
sarakuna. 3 Suka yi ta zuwa wurinsa, suna ta marinsa suna cewa,
"Ranka yǎ daɗe, sarkin Yahudawa!"
4 Sai Bilatus ya sāke fitowa, ya ce wa Yahudawa, "Ga shi fa
zan fito muku da Yesu, don ina so ku sani cewa ban same shi da
wani laifi ba." 5 Sa'an nan Yesu ya fito da rawanin ƙaya a kansa
da kuma riga mai launin shuni. Sai Bilatus ya ce musu, "To, ga
mutumin."
6 Da manyan firistoci da dogarawan haikali suka ga Yesu, sai
suka yi ihu suna cewa, "A gicciye shi! A gicciye shi!" Amma
Bilatus ya ce musu, "Ku je ku gicciye shi da kanku, domin ni
ban same shi da wani laifi ba." 7 Yahudawan suka amsa masa
suka ce, "Ai, muna da doka, kuma bisa ga dokar ya kamata a
kashe shi, domin ya mai da kansa Ɗan Allah."
8 Da Bilatus ya ji wannan magana sai ya ƙara jin tsoro. 9 Sai
ya sāke shiga cikin fadar, ya tambayi Yesu cewa, "Daga ina ne
ka fito?" Amma Yesu bai ba shi wata amsa ba. 10 Saboda haka
Bilatus ya ce masa, "Ka ƙi ka yi magana da ni ko? Ba ka sani
cewa ina da iko in sake ka, ko in gicciye ka ba?" 11 Yesu ya amsa
masa ya ce, "Ai, ikon da kake da shi a kaina iko wanda Allah
ya ba ka ne kawai. Mutumin da ya sa ni a hannunka ya fi ka
zunubi."
12 A kan wannan magana Bilatus ya nema yǎ saki Yesu, amma
Yahudawa suka ɗaga muryarsu suka yi ihu suna cewa, "In dai
ka saki wannan, to, kai ba abokin Kaisar ba ne. Ai, duk wanda
ya mai da kansa sarki, yana yi wa Kaisar tawaye ke nan."
13 Da Bilatus ya ji wannan abin da suka faɗa, ya fito da Yesu.
Sai shi Bilatus ya zauna a kujerar shari'a a wani wurin da aka
gina da duwatsu. Da Yahudanci kuwa ana ce da shi Gabbata.
14 Ranan nan kuwa Ranar Shirin Bikin Ketarewa ce, wajen tsakar
rana. Sai shi Bilatus ya ce wa Yahudawa, "Ga sarkinku!"
15 Amma Yahudawa suka yi ihu suna cewa, "A kashe shi! A
kashe shi! A gicciye shi!" Sai Bilatus ya tambaye su ya ce, "Kuna
so in gicciye sarkinku ne?" Sai manyan firistoci suka amsa suka
ce, "Ai, mu ba mu da wani sarki sai Kaisar." 16 Sa'an nan Bilatus
ya ɗauki Yesu ya ba Yahudawa don su gicciye shi.

## An Gicciye Yesu

*(Mat 27.32-44; Mar 15.21-32; Luk 23.26-43)*

17 Sai sojoji suka tafi da Yesu. Yesu ya kuwa fita daga cikin
garin yana ɗauke da gicciyensa da kansa zuwa wani wuri wanda
ake ce da shi Wurin Koƙon Kai. Da Yahudanci kuwa ana ce da
wannan wurin, Golgota. 18 A wurin ne fa aka gicciye Yesu, tare
da waɗansu mutane biyu, ɗaya a damarsa, ɗaya kuma a hagunsa.
19 Bilatus kuma ya rubuta wata sanarwa, wadda aka manne a kan
gicciyen. Abin da aka rubuta kuwa shi ne, "Yesu Banazare, Sarkin
Yahudawa." 20 Yahudawa da yawa sun karanta wannan sanarwa
domin wurin da aka gicciye Yesu kusa da birni ne. Wannan
rubutun kuwa an yi shi da Yahudanci, da Romanci da kuma
Helenanci. 21 Sai manyan firistocin Yahudawa suka ce wa Bilatus,
"Kada ka rubuta, 'Sarkin Yahudawa', amma ka rubuta, 'Wannan
mutum ya ce wai shi ne Sarkin Yahudawa'." 22 Bilatus ya amsa
ya ce, "Abin da na riga na rubuta, na rubuta ke nan."

23 Bayan da sojojin suka gicciye Yesu, suka ɗibi tufafinsa,
suka raba kashi huɗu, kowanne soja ya ɗauki kashi ɗaya. Sun
kuma ɗauki doguwar rigarsa wadda ba a ɗinka ta ba, amma an
saƙa ta ne tun daga sama har zuwa ƙasa. 24 Sai suka ce wa juna,
"Kada mu yage wannan rigar, amma mu yi kuri'a a kanta, mu
ga wanda zai ci." Wannan ya faru ne don a cika abin da aka
rubuta cikin Maganar Allah cewa,

"Sun raba tufafina a junansu,
Rigata kuwa, suka yi kuri'a a kanta."

Abin da sojojin suka yi ke nan. 25 To, waɗanda suka tsaya kusa
da gicciyen Yesu kuwa su ne mamarsa tare da 'yar'uwarta, da
Maryamu matar Kilobas, da kuma Maryamu daga Magadala.
26 Da Yesu ya ga mamarsa da almajirin nan da yake ƙauna tsaye
kusa, sai ya ce wa mamarsa, "Mama, wannan yă zama ɗanki!"
27 Sa'an nan ya ce wa almajirin, "Wannan ta zama mamarka."
Tun daga lokacin nan fa almajirin ya kai mamar Yesu gidansa ta
zauna tare da shi.

## Mutuwar Yesu

*(Mat 27.45-56; Mar 15.33-41; Luk 23.44-49)*

28 Yesu ya san cewa a wannan lokaci ya gama dukan kome,
kuma domin a cika abin da aka rubuta a Maganar Allah sai ya
ce, "Ina jin ƙishin ruwa." 29 To, akwai wani gora cike da ruwan

**19.24:** Zab 22.18 **19.28:** Zab 69.22

tsami a ajiye a wurin. Sai suka jiƙa soso da ruwan tsamin, suka
soka soson a sandan izob suka ɗaga suka kai bakin Yesu. 30 Da
Yesu ya tsotsi ruwan tsamin nan sai ya ce, "An gama!" Sa'an
nan ya sunkuyar da kansa ya saki ransa.

**An Soki Yesu da Māshi**

31 Sa'an nan shugabannin Yahudawa suka roƙi Bilatus yǎ ba
da izni a kakkarya ƙafafun mutanen da aka gicciye, a kuma
sauko da jikunansu daga gicciye. Sun yi wannan roƙo ne domin
Ranar Shiri° ce, kuma ba sa so jikunan su kasance a kan gicciye
a Ranar Hutu. Ranar Hutun nan mai zuwa kuwa Hutu ne na
musamman. 32 Sai sojojin suka zo wurin mutanen da aka gicciye
tare da Yesu suka kakkarya ƙafafun mutum na farko, sa'an nan
suka je suka kakkarya ƙafafun mutum na biyun. 33 Amma da
suka zo wurin Yesu, ba su kakkarya ƙafafunsa ba domin sun ga
ya riga ya mutu. 34 Sai dai ɗaya daga cikin sojojin ya soki Yesu
da māshi a gefe, wajen haƙarƙarinsa, sai nan da nan jini da ruwa
suka fito. 35 Shi wanda ya ga abin da ya faru ne ya faɗa wannan,
kuma duk abin da ya faɗa gaskiya ne. Kuma shi ma da kansa
ya san gaskiya yake faɗi, kuma yana faɗinsa ne domin ku ma
ku ba da gaskiya. 36 Wannan ya faru ne domin abin da aka rubuta
a Maganar Allah yǎ cika, wato, "Ba ko ƙashinsa ɗaya da za a
karya." 37 Wani Rubutaccen Maganar Allah kuma ya ce, "Za su
dubi wanda suka soka."

**Jana'izar Yesu**
*(Mat 27.57-61; Mar 15.42-47; Luk 23.50-56)*

38 Bayan haka Yusufu mutumin Arimatiya, wanda yake
almajirin Yesu ne, amma a ɓoye domin tsoron Yahudawa, ya roƙi
Bilatus izni don yǎ ɗauki jikin Yesu. Bilatus kuwa ya yarda masa,
ya kuwa je ya ɗauki jikin Yesu. 39 Nikodimus mutumin da ya taɓa
zuwa wurin Yesu da dare, ya tafi tare da Yusufu, yana kuma riƙe
da mur da alos a gauraye wajen awo ɗari. 40 Sai mutanen nan
biyu suka ɗauki jikin Yesu suka nannaɗe da yadin lilin tare da
kayan ƙamshin nan bisa ga al'adar Yahudawa ta jana'iza. 41 A
wurin da aka gicciye shi kuwa akwai wani lambu, a cikin lambun
kuma akwai wani sabon kabari wanda ba a taɓa sa kowa a ciki
ba. 42 Da yake ranar shiri ce ta Yahudawa, kuma kabarin yana
nan kusa sai mutanen nan suka sa jikin Yesu a nan wurin.

---

**19.36:** Fit 12.46; L. Kiɗ 9.12; Zab 34.20 **19.37:** Zak 12.10
° **19.31 Ranar Shiri:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

**Tashin Yesu daga Matattu**
*(Mat 28.1-10; Mar 16.1-8; Luk 24.1-12)*

20 1 Tun da sassafe a rana ta farko, a lokacin da gari bai gama
wayewa ba, Maryamu 'yar garin Magadala ta je kabarin
Yesu, ta ga an ture dutsen da ya rufe bakin kabarin. 2 Sai ta ruga
da gudu zuwa wurin Bitrus da kuma almajirin nan da Yesu yake
ƙauna, ta ce musu, "Ai, an ɗauki Ubangiji daga kabarin, ba mu
kuwa san inda aka sa shi ba." 3 Sai Bitrus da almajirin nan suka
fita suka kama hanyar kabarin. 4 Duka biyun kuwa suka ruga da
gudu, amma almajirin nan ya wuce Bitrus, ya riga Bitrus kai
wurin kabarin. 5 Da ya sunkuya ya leƙa ya ga yadin lilin a ajiye,
amma bai shiga cikin kabarin ba. 6 Sa'an nan Bitrus ya zo a
bayansa, ya kuwa shiga cikin kabarin, ya ga yadin lilin a ajiye.
7 Ya kuma ga yadin da aka naɗe kewaye da kan Yesu ajiye a
wani wuri dabam da yadin lilin. 8 Sai almajirin nan da ya riga
Bitrus kai wurin kabarin shi ma ya shiga. Da ya gani sai ya ba
da gaskiya. 9 Amma har yanzu dai ba su gane abin da Rubutaccen
Maganar Allah ta faɗa ba cewa dole ne Yesu yǎ sāke tashi daga
matattu. 10 Sai almajiran suka koma gida.

**Yesu Ya Bayyana ga Maryamu**
*(Mat 28.9-10; Mar 16.9-11)*

11 Amma Maryamu ta tsaya a bakin kabarin daga waje, tana
ta kuka. Tana cikin kuka ke nan, sai ta sunkuya ta leƙa cikin
kabarin, 12 sai ta ga mala'iku biyu da fararen tufafi suna zaune a
inda gawar Yesu take a dā. Mala'ika ɗaya yana zaune ta wajen
kai, ɗayan kuma ta wajen ƙafafu.
13 Sai mala'ikun suka tambaye ta suka ce, "Uwargida, me ya
sa kike kuka?" Ta ce musu, "Ai, an ɗauki Ubangijina, ban kuwa
san inda aka sa shi ba." 14 Da ta gama faɗin wannan magana sai
ta juya ta ga Yesu tsaye, amma ba ta gane cewa shi ne ba. 15 Sai
Yesu ya tambaye ta ya ce, "Uwargida, me ya sa kike kuka? Wa
kike nema?" Tana tsammani ko shi ne mai aiki a lambun, shi ya
sa ta ce masa, "Mai gida, in kai ne ka ɗauke shi, gaya mini inda
ka sa shi mana don in ɗauke shi." 16 Yesu ya kira ta ya ce,
"Maryamu!" Sai ta juya zuwa wajen Yesu ta ce masa da yaren
Yahudawa, "Rabboni!" (Wannan yana nufin "Malam".)
17 Yesu ya ce mata, "Kada ki riƙe ni, domin har yanzu ban
hau wurin Uba ba tukuna. Amma ki tafi wurin 'yan'uwana ki ce
musu, zan koma wurin Ubana kuma Ubanku, Allahna kuma
Allahnku." 18 Sai Maryamu 'yar garin Magadala ta je ta ce wa

almajiran, “Ai, na ga Ubangiji.” Ta kuma gaya musu abin da
Yesu ya faɗa mata.

### Yesu Ya Bayyana ga Almajiransa

*(Mat 28.16-20; Mar 16.14-18; Luk 24.36-49)*

19 Da yamma ta yi a ranar farko ta mako, almajiran Yesu suna
wuri ɗaya. Sun kuma kukkule ƙofofi domin suna tsoron
shugabannin Yahudawa. Sai ga Yesu ya zo ya tsaya a tsakiyarsu,
ya ce musu, “Salama ta kasance tare da ku.” 20 Bayan da ya faɗa
wannan magana, ya nuna musu hannayensa da wajen
haƙarƙarinsa. Sai almajiransa suka yi farin ciki da ganin Ubangiji.
21 Sa’an nan Yesu ya sāke ce musu, “Salama ta kasance tare
da ku! Kamar yadda Uba ya aiko ni haka ni ma na aike ku.”
22 Da ya faɗa haka sai ya hura musu numfashinsa, ya ce musu,
“Ku karɓi Ruhu Mai Tsarki. 23 Duk wanda kuka gafarta masa
zunubai, to, an gafarta ke nan, kuma duk wanda ba ku gafarta ba,
to, ba a gafarta masa ba ke nan.”

### Shaidar Bangaskiyar Toma

24 Toma kuwa, ɗaya daga cikin sha biyun nan, wanda ake ce
da shi ’Yan Biyu, ba ya nan tare da su a lokacin da Yesu ya zo.
25 Sai sauran almajiran suka ce masa, “Ai, mun ga Ubangiji.”
Amma Toma ya ce musu, “In ban ga ramin ƙusoshin a
hannayensa ba, in sa yatsata a ramin ƙusoshin ba, in kuma sa
hannuna a gefen haƙarƙarinsa ba, ba zan ba da gaskiya ba.”
26 Bayan kwana takwas almajiran suna tare a gidan, kuma
Toma yana tare da su. Kofofi suna kulle, amma Yesu ya zo ya
tsaya a tsakiyarsu ya ce, “Salama ta kasance tare da ku.” 27 Sa’an
nan ya ce wa Toma, “Sa yatsarka nan, ka dubi hannayena. Miƙo
hannayenka ka sa a gefen haƙarƙarina. Ka daina shakka, ka ba
da gaskiya.”
28 Sai Toma ya ce masa, “Ya Ubangijina, da Allahna kuma!”
29 Yesu ya ce masa, “Ai, don ka gan ni ne shi ya sa ka ba da
gaskiya. Masu albarka ne waɗanda suka ba da gaskiya ba tare da
sun gan ni ba.”

### Manufar Littafin Nan

30 Yesu ya yi abubuwan ban mamaki da yawa a idanun
almajiransa waɗanda ba a rubuta a wannan littafi ba. 31 Amma an
rubuta waɗannan ne, don ku ba da gaskiya Yesu shi ne Almasihu,

Ɗan Allah. Sa'an nan kuma, ta wurin ba da gaskiya ku sami rai
a cikin sunansa.

**Yesu Ya Bayyana ga Almajiransa Bakwai**

21 1 Bayan haka Yesu ya sāke bayyana kansa ga almajiransa
a bakin Tekun Tibariya. Kuma ga yadda ya bayyana kansa.
2 Siman Bitrus, da Toma wanda ake ce da shi 'Yan Biyu da
Nataniyel daga Kana ta Galili, da 'ya'yan Zabadi, da kuma
waɗansu almajiran biyu duk suna nan tare. 3 Sai Bitrus ya ce, "Za
ni kamun kifi." Sauran almajiran suka ce, "Mu ma za mu tafi
tare da kai." Sai suka fita suka shiga jirgin ruwa suka tafi. Amma
a wannan daren ba su kama kome ba.
4 Gari yana wayewa ke nan, sai ga Yesu a tsaye a bakin tekun,
amma almajiran ba su gane Yesu ne ba. 5 Sai Yesu ya ce musu,
"Samari, kuna da kifi?" Suka amsa masa suka ce, "A'a." 6 Yesu
ya ce musu, "Ku jefa abin kamun kifinku a hannun dama na
jirgin, za ku samu." Suka jefa shi kamar yadda Yesu ya faɗa,
suka kama kifi da yawa har suka kāsa jawo abin kamun kifin
zuwa cikin jirgin.
7 Sai almajirin nan da Yesu yake ƙauna ya ce wa Bitrus, "Ai,
Ubangiji ne!" Da Siman Bitrus ya ji cewa Ubangiji ne, sai ya
ɗauki rigarsa ya sa don tun dā ma a tuɓe yake. Sa'an nan ya yi
tsalle ya shiga cikin ruwan. 8 Sauran almajiran kuwa suka je gefen
tekun a cikin jirgin, suna jan abin kamun kifin cike da kifi. Don
dā ma ba su da nisa da gefen tekun, misali mita ɗari ne.
9 Da fitowarsu bakin ruwa, sai suka ga garwashin wuta a
wurin, da kifi a kai, da burodi kuma. 10 Yesu ya ce musu, "Ku
kawo waɗansu kifi a cikin waɗanda kuka kama yanzu." 11 Sai
Siman Bitrus ya hau jirgin ruwan, ya jawo abin kamun kifin zuwa
gefen ruwa. Abin kamun kifin yana kuwa cike da manyan kifaye
ɗari da hamsin da uku. Amma duk da yawansu haka, abin kamun
kifi bai yage ba. 12 Sai Yesu ya ce musu, "Ku zo ku ci abincin
safe." A cikin almajiran kuwa ba wanda ya yi ƙarfin hali yǎ
tambaye shi kowane ne shi, domin sun san cewa Ubangiji ne.
13 Sai Yesu ya je ya ɗauki burodin ya ba su, ya kuma ɗauki kifin
ya ba su. 14 Wannan shi ne sau na uku da Yesu ya bayyana kansa
ga almajiran bayan da aka tashe shi daga matattu.

**Yesu da Bitrus**

15 Da suka gama cin abincin safen, sai Yesu ya tambayi Siman
Bitrus ya ce, "Siman ɗan Yohanna, kana ƙaunata fiye da

waɗannan?" Sai Bitrus ya amsa masa ya ce, "I, Ubangiji, ai, ka
san yadda nake sonka." Yesu ya ce masa, "Ka ciyar da
tumakina." 16 Sai Yesu ya sāke tambayarsa sau na biyu ya ce,
"Siman ɗan Yohanna, kana ƙaunata?" Ya amsa ya ce, "I,
Ubangiji, ai, ka san ina sonka." Yesu ya ce masa, "Ka yi kiwon
tumakina." 17 Yesu ya tambaye shi sau na uku ya ce, "Siman ɗan
Yohanna, kana sona?" Sai Bitrus ya yi baƙin ciki, don a tambaya
ta uku Yesu ya ce "Kana sona?" Sai shi kuwa ya amsa ya ce,
"Ya Ubangiji, ai, ka san dukan kome, ka san ina sonka." Yesu
ya ce masa, "To, ka ciyar da tumakina. 18 Hakika, ina gaya maka,
lokacin da kake saurayi kakan sa wa kanka sutura ka je duk inda
ka ga dama, amma in ka tsufa za ka miƙe hannayenka, wani yă
sa maka sutura, yă kai ka inda ba ka so ka tafi." 19 (Yesu ya faɗa
wannan ne domin yă nuna irin mutuwar da Bitrus zai yi don yă
ɗaukaka Allah.) Bayan wannan magana, Yesu ya ce wa Bitrus,
"Ka bi ni."

**Yesu da Almajirin da Yake Kauna**

20 Bitrus ya juya ya dubi baya, sai ya ga almajirin nan da
Yesu yake ƙauna yana binsu. Wannan shi ne almajirin da ya
jingina a ƙirjin Yesu a lokacin cin abincin Bikin Ketarewa. Shi
ne wanda ya tambayi Yesu ya ce, "Ya Ubangiji, wane ne zai ci
amanarka?" 21 Da Bitrus ya gan shi, sai ya tambayi Yesu ya ce,
"Ubangiji, wannan mutum fa?" 22 Sai Yesu ya ce masa, "In na
nufe shi da rayuwa har kafin in dawo, ina ruwanka? Kai dai, ka
bi ni!" 23 Saboda haka wannan labari ya yi ta bazuwa cikin masu
bin Yesu, cewa almajirin nan ba zai mutu ba. Amma Yesu bai
ce ba zai mutu ba. Ya dai ce, "In na nufe shi da rayuwa har kafin
in dawo, ina ruwanka?"

24 Wannan shi ne almajirin da yake ba da shaida a kan
waɗannan abubuwa, ya kuma sa su a rubuce. Mun kuma san cewa
shaidarsa gaskiya ce.

25 Amma akwai waɗansu abubuwa da yawa da Yesu ya yi, in
da za a rubuta duka, ina tsammani ko duniya kanta ba za ta iya
ɗaukan littattafan da za a rubuta ba.

# AYYUKAN MANZANNI

### Gabatarwa

Masu ilimi sun yarda cewa Luka abokin tafiyar manzo Bulus ne ya rubuta littafin *Ayyukan Manzanni* da kuma *Bishara ta Hannun Luka* (Dubi A.M. 16.10-17, 20.5-15, 21.1-18, 27.1—28.16). Ra'ayoyi dai sun rabu game da lokacin da aka rubuta wannan littafin. Waɗansu sun yarda cewa a lokaci guda ne aka rubuta shi da Bishara ta Luka.

Dalilan da suka sa aka rubuta wannan littafin su ne, domin a ba Tiyofilus ainihin tabbataccen rahoto game da yadda addinin Kirista ya samo tushe. Littafin ya kuma nuna yadda addinin Kirista ya soma a cikin Yahudawa a Urushalima har ya bazu cikin waɗanda ba Yahudawa ba ko'ina a duniya. A lokacin nan an ɗauki masu bi kamar masu tawaye ne ga masu mulki. Saboda haka aka rubuta wannan littafin domin a kāre waɗannan masu bi.

Littafin *Ayyukan Manzanni* ya zama kamar gada tsakanin ayyukan da Yesu ya yi yayin da yake a duniya da kuma ayyukan da manzanni suka ci gaba da yi. Ruhu Mai Tsarki ya yi muhimmin aiki ta wurin ba wa manzannin ikon shaida bishara. Littafin ya ba da haske sosai game da rayuwa da ayyuka na Bitrus da Bulus da sauran manzannin. Ko'ina aka yi bisharar, mutane sukan ba da gaskiya, amma wannan nasara takan zo haɗe da tsanani.

### Abubuwan da Suke Ciki

Shirin wa'azin bishara 1.1-26
Wa'azin bishara a Urushalima 2.1—8.3
Bishara a Yahudiya da Samariya 8.4—12.25
Tafiyar Bulus ta farko don wa'azin bishara 13.1—14.28
Taron shugabannin jama'a masu bi a Urushalima 15.1-35
Tafiyar Bulus ta biyu don wa'azin bishara 15.36—18.22
Tafiyar Bulus ta uku don wa'azin bishara 18.23—21.16
An kama Bulus a Urushalima 21.17—23.22
An kulle Bulus a Kaisariya 23.23—26.32
An kai Bulus Roma 27.1—28.31

---

### Alkawarin Zuwan Ruhu Mai Tsarki

1 [1] Ya Tiyofilus, a littafina na farko na rubuta maka game da
dukan abubuwan da Yesu ya fara yi, da kuma waɗanda ya
fara koyarwa, [2] har zuwa ranar da aka ɗauke shi zuwa sama. Kafin

**1.1:** Luk 1.1-4

a ɗauke shi zuwa sama, ya yi wa manzannin da ya zaɓa umarni
ta wurin Ruhu Mai Tsarki.
3 Bayan mutuwarsa, ya bayyana gare su da rai, har ya tabbatar
musu maganar tashinsa ta wajen ayyuka iri-iri. Ya yi kwana
arba'in, yana magana a kan al'amuran mulkin Allah. 4 A lokacin
da yake tare da su,[a] ya umarce su cewa, "Kada ku bar
Urushalima. Ku jira sai alkawarin da Ubana ya yi ya cika tukuna,
wanda na faɗa muku da bakina, cewa, 5 Yohanna ya yi wa mutane
baftisma da ruwa, amma nan da 'yan kwanaki, za a yi muku
baftisma da Ruhu Mai Tsarki."

**An Ɗauki Yesu zuwa Sama**

6 Da manzannin suka taru, sai suka tambayi Yesu suka ce,
"Ubangiji, yanzu ne za ka mayar wa Isra'ila mulki?"
7 Yesu ya ce musu, "Uba kaɗai yake da ikon shirya lokatai
da zamanai, amma ku ba a ba ku damar sanin waɗannan ba.
8 Amma za ku sami iko sa'ad da Ruhu Mai Tsarki ya sauko muku,
za ku zama shaiduna a Urushalima, da cikin dukan Yahudiya, da
Samariya, har zuwa iyakar duniya." 9 Da ya faɗa haka, suna cikin
dubawa, sai aka ɗauke shi zuwa sama. Wani girgije ya rufe shi,
ba su ƙara ganinsa ba.
10 Sa'ad da suke zuba ido sama, shi kuma yana tafiya, sai ga
mutum biyu a tsaye kusa da su, sun sa fararen riguna. 11 Sai suka
ce, "Ku mutanen Galili, don me kuke tsaye kuna kallon sama?
Yesun nan da aka ɗauke daga wurinku zuwa sama, zai sāke
dawowa kamar yadda kuka ga ya tafi."

**An Zaɓi Matiyas Yă Ɗauki Matsayin Yahuda**

12 Sai manzannin suka koma Urushalima daga Dutsen
Itatuwan Zaitun, wanda yake kusa da Urushalima, misalin tafiyar
Ranar Hutu guda, wato, kilomita ɗaya. 13 Da suka shiga birnin,
suka hau gidan sama inda suke zama, wato, su Bitrus, da
Yohanna, da Yakubu, da Andarawus, da Filibus, da Toma, da
Batilomi, da Matiyu, da Yakubu ɗan Alfiyus, da Siman wanda
ake ce da shi mai kishin ƙasarsu, da kuma Yahuda ɗan Yakubu.
14 Duk waɗannan sun mika kai ga yin addu'a da nufi ɗaya tare
da waɗansu mata, da Maryamu uwar Yesu, da kuma 'yan'uwansa.

**1.4:** Luk 24.49 **1.5:** Mat 3.11; Mar 1.8; Luk 3.16; Yoh 1.33
**1.8:** Mat 28.19; Mar 16.15; Luk 24.47-48 **1.9:** Mar 16.19; Luk 24.50-51
**1.13:** Mat 10.2-4; Mar 3.16-19; Luk 6.14-16

[a] **1.4 lokacin da yake tare da su:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne "lokacin da yake cin abinci," ko kuwa "da suka zo wuri ɗaya."

15 A kwanakin nan, akwai taron 'yan'uwa wato, masu ba da
gaskiya (wajen mutum ɗari da ashirin). Bitrus ya tashi a tsaye ya
ce, 16 "'Yan'uwa, lallai ne a cika Maganar Allah da Ruhu Mai
Tsarki ya faɗa a dā ta bakin Dawuda game da Yahuda, wanda ya
yi wa masu kama Yesu jagora. 17 Gama dā shi ɗaya daga cikinmu
ne, an kuma ba shi rabonsa cikin aikin nan." 18 (Da ladan mugun
aikinsa, Yahuda ya sayi wani fili, sai ya fāɗi da kai, cikinsa ya
fashe, kayan cikinsa duk suka zuba a waje. 19 Duk masu zama a
Urushalima kuwa sun san abin nan da ya faru, har da ake ce da
filin "Akaldama" da yarensu, wato, Filin Jini.)

20 "Gama a rubuce yake a Zabura cewa,

'Gidansa yă zama an yashe shi,
kada kowa yă zauna a ciki.'
An kuma ce,
'Matsayinsa wani yă ɗauka.'

21 "Don haka lallai ne a zaɓi wani daga cikin mutanen nan,
wanda yake tare da mu duk kwanakin da Ubangiji Yesu yake
shiga da fita a wurinmu. 22 Ya kamata wannan mutum yă zama
wanda ya kasance tare da mu tun daga lokacin da Yohanna yake
yin baftisma har zuwa ranar da aka ɗauki Yesu daga wurinmu
zuwa sama. Dole ne ɗaya daga cikin mutanen nan yă shaida
tashinsa daga matattu tare da mu."

23 Sai suka gabatar da mutum biyu, Yusufu mai suna
Barsaba, wanda kuma ake ce da shi Justus, da kuma Matiyas.
24 Almajiran suka yi addu'a suka ce, "Ubangiji, ka san zuciyar
kowa. Ka nuna mana wanda ka zaɓa a cikin waɗannan mutum
biyu, 25 yă zama manzo, yă ɗauki matsayin aikin manzon da
Yahuda ya bari don yă tafi wurin da ya dace da shi." 26 Sai
suka yi kuri'a a kansu, Matiyas ya ci, aka kuma sa shi yă zama
manzo tare da goma sha ɗayan nan.

### Zuwan Ruhu Mai Tsarki

2 1 Da ranar bikin Fentikos[b] ta yi, duk masu bi suna tare a wuri
ɗaya. 2 Ba labari sai aka ji wata ƙara daga sama kamar ta
babbar iska, ta cika dukan gidan da suke zaune a ciki. 3 Sai ga
waɗansu abubuwa kamar harsunan wuta, suka bayyana a gare su,
suna rarrabuwa, suna sassauka a kan kowane ɗayansu.

---

**1.18-19:** Mat 27.3-8 **1.20:** Zab 69.25; 109.8
**1.22:** Mat 3.16; Mar 1.9; 16.19; Luk 3.21; 24.51 **1.25:** Irm 17.10
**1.26:** K. Mag 16.33 **2.1:** L. Fir 23.15-21; M. Sh 16.9-11

[b] **2.1 Fentikos:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.



*Hoton Zuwan Ruhu Mai Tsarki (2.2-4)*

4 Sai duk aka ciƙa su da Ruhu Mai Tsarki, suka kuma fara
magana da waɗansu harsuna dabam-dabam, yadda Ruhun ya yi
musu baiwar yin magana.

5 To, akwai waɗansu 'yan addinin Yahudanci da suke zama
a Urushalima sun kuwa zo ne daga ko'ina cikin ƙasashen
duniya. 6 Da suka ji ƙarar iskar ɗin nan, sai taron mutane ya
haɗu. Dukansu suka yi mamaki, don kowannensu ya ji taron
masu bi suna magana da yaren garinsu. 7 Suka yi mamaki sosai,
suna cewa, "Ashe, duk masu maganan nan ba Galilawa ba ne?
8 Yaya kuma kowannenmu yana ji suna magana da yarensa?"
9 Ga mu kuwa, Fartiyawa, da Madiyawa, da Elamawa, da
mutanen Mesofotamiya, da na Yahudiya, da na Kafadokiya, da
na Fantus, da na Asiya, 10 da na Firijiya, da na Bamfiliya, da
na Masar, da kuma na kewayen Sayirin ta ƙasar Libiya, har ma
da baƙi daga Roma. Ga mu waɗanda aka haife mu a cikin
addinin Yahudanci da waɗanda suka tuba suka shiga addininmu.
11 Ga mu kuma Kiritawa, da Larabawa, duk muna ji suna
magana da yarenmu a kan manyan abubuwan da Allah ya yi.
12 Duka kuwa suka yi mamaki, suka ruɗe, suna ce wa juna,
"Mene ne wannan yake nufi?"

13 Amma waɗansu suka yi musu ba'a suka ce, "Ruwan inabi
suka sha suka bugu."

**Jawabin da Bitrus Ya Yi a Ranar Fentikos**

14 Sai Bitrus ya tashi tsaye tare da sha ɗayan nan, ya ɗaga
murya ya yi musu jawabi, ya ce, "Ku 'yan'uwana Yahudawa da
dukan masu zama a Urushalima, ku ji, ku kuma kula da abin da
zan faɗa muku. 15 Mutanen nan ba su bugu ba kamar yadda kuke
tsammani, tun da yake yanzu ƙarfe tara ne kawai na safe.
16 Wannan, ai, shi ne abin da annabi Jowel ya faɗa cewa,

17 'Allah ya ce:
A kwanakin ƙarshe zan zubo wa dukan 'yan Adam
Ruhuna.
'Ya'yanku maza da mata za su yi annabci.
Ru'uya za ta zo wa samarinku,
Tsofaffinku kuma za su yi mafarkai.
18 Hakika, har ma a kwanakin nan zan
zubo Ruhuna a kan bayina maza da mata,
Za su kuma yi annabci.
19 Zan nuna abubuwan al'ajabi a sararin sama,
Da abubuwan ban mamaki a nan ƙasa,
Wato jini, da wuta, da kuma baƙin hayaƙi.
20 Za a mai da rana duhu,
Wata kuma zai zama ja kamar jini,
Kafin ranar Ubangiji ta zo,
Babbar Ranan nan mai ɗaukaka.
21 A lokacin nan ne kowa da ya yi addu'a
da sunan Ubangiji zai sami ceto.'

22 "Ya ku 'yan'uwana Isra'ilawa, ku ji wannan magana. Yesu
Banazare mutum ne da Allah ya tabbatar muku cewa ya yarda da
shi. Allah ya nuna wannan ta wurin abubuwan ban mamaki, da
abubuwan al'ajabi, da alamu waɗanda ya yi ta wurin Yesu a
cikinku, kamar yadda ku ma kuka sani da kanku don duk sun
faru a idonku. 23 Shi mutumin nan, an ba da shi gare ku bisa ga
yadda Allah ya shirya, kuma da saninsa, kuka kuwa gicciye shi,
kuka kashe shi ta hannun masu zunubi. 24 Amma Allah ya fanshe
shi daga ikon mutuwa, ya tashe shi daga matattu don ba ya
yiwuwa mutuwa ta riƙe shi. 25 Gama Dawuda ya yi magana game
da shi ya ce,

'Kullum ina ganin Ubangiji, yana nan tare da ni.
Domin yana hannun damana, ba abin da zai ba ni tsoro.
26 Saboda haka zuciyata tana murna,

---

**2.17-21:** Jow 2.28-32 **2.23:** Mat 27.35; Mar 15.24; Luk 23.33; Yoh 19.18
**2.24:** Mat 28.5-6; Mar 16.6; Luk 24.5

ina farin ciki sosai,
ko da yake ni mutum ne mai mutuwa, zan zauna cikin
bege.
27 Don ba zai bar raina a kabari ba,
ba kuwa zai bar Mai Tsarkinsa yă ruɓa ba.
28 Ka koya mini hanyar rayuwa.
Za ka cika ni da murna ta wurin kasancewarka tare da ni.'
29 "'Yan'uwana Isra'ilawa, zan iya yi muku magana babu
shakka game da kakanmu Dawuda. Dawuda ya mutu, an binne
shi, kabarinsa kuma yana nan tare da mu har wa yau. 30 Shi annabi
ne, kuma ya san Allah ya yi masa alkawari tare da rantsuwa,
cewa zai naɗa wani daga cikin zuriyarsa sarki, kamar yadda ya
naɗa shi Dawuda. 31 Dawuda ya hango haka, ya kuma yi magana
a kan tashin Almasihu daga matattu, cewa ba za a bar shi a kabari
ba, jikinsa kuma ba zai ruɓa ba. 32 Allah ya ta da Yesun nan daga
matattu, mu kuwa duk shaidu ne ga wannan.
33 "An ɗaukaka shi ga hannun dama na Allah, kuma ya karɓi
Ruhu Mai Tsarki daga wurin Uba, yadda aka yi alkawari. Yanzu
kuma ya zubo Ruhun a kanmu. Shi ne ya kawo abin da kuke
gani, kuke kuma ji. 34 Ai, ba Dawuda ne ya hau sama ba, amma
shi da kansa ya ce,
'Ubangiji ya ce wa Ubangijina,
Zauna a hannun damana,
35 Har in sa ka take abokan gābanka.'
36 "Saboda haka, sai duk jama'ar Isra'ila su tabbata cewa
Yesun nan da kuka gicciye, Allah ya mai da shi Ubangiji, da
kuma Almasihu."
37 To, da suka ji haka, maganar ta soki zuciyarsu, suka ce wa
Bitrus da sauran manzannin, "'Yan'uwa, mene ne za mu yi?"
38 Sai Bitrus ya ce musu, "Sai ku tuba, a yi wa kowannenku
baftisma cikin sunan Yesu Almasihu don a gafarta muku
zunubanku. Za ku kuwa sami kyautar Ruhu Mai Tsarki. 39 Gama
wannan alkawarin Allah dominku ne tare da 'ya'yanku, da kuma
dukan waɗanda suke nesa, wato, dukan waɗanda Ubangiji
Allahnmu ya kira zuwa wurinsa."
40 Sai ya yi ta tabbatar musu da maganganu masu yawa, yana
ta yi musu gargaɗi yana cewa, "Ku cece kanku daga hukuncin
da yake a kan masu mugun aikin nan." 41 Waɗanda suka yarda
da maganar Bitrus kuwa aka yi musu baftisma. A ranan nan kuma
suka ƙaru da wajen mutum dubu uku. 42 Sai suka sa hankalinsu

**2.25-28:** Zab 16.8-11 **2.30:** Zab 132.11; 2 Sam 7.12-13 **2.34-35:** Zab 110.1

duka a kan koyarwar da manzanni suke yi, suna cin abinci tare
da juna, suna zumunci yayin da suke addu'a.

**Yadda Zaman Masu Bi Ya Kasance**

43 Sai tsoro ya kama kowa, don Allah yana yin abubuwan ban
mamaki da alamu da yawa ta wurin manzannin. 44 Dukan
waɗanda suka ba da gaskiya sun kasance tare cikin zumunci, suna
amfani da kome nasu tare gaba ɗaya. 45 Suka sayar da abin da
suke da shi, suka rarraba wa kowa kuɗin bisa ga bukatarsa.
46 Kowace rana kuma suna zuwa haikali da nufi ɗaya. Suna cin
abinci tare a gidajensu, suna ci suna sha da farin ciki, da yarda
rai, 47 tare da yabon Allah. Suna kuma da farin jini a wurin mutane
duka. Kowace rana kuma Ubangiji yana ƙara musu waɗanda suke
samun ceto.

**An Warkar da Gurgu a Kofar Haikali**

3 1 Wata rana Bitrus da Yohanna suna tafiya haikali a lokacin
addu'a, da ƙarfe uku na yamma. 2 A ƙofar da ake ce da ita
Kyakkyawar Kofa, akwai wani mutum wanda tun haihuwarsa shi
gurgu ne. Kowace rana a kan ɗauke shi zuwa ƙofar haikali, don
yǎ roƙi kuɗi daga wurin masu shiga.
3 Da ya ga Bitrus da Yohanna za su shiga haikalin ke nan,
sai ya roƙe su kuɗi. 4 Bitrus da Yohanna suka zuba masa ido,
Bitrus ya ce, "Dube mu." 5 Sai kuwa duk hankalin gurgun ya
koma kansu, yana tsammani za su ba shi wani abu. 6 Amma
Bitrus ya ce, "Kuɗi kam, ba ni da su, amma abin da nake da
shi, shi zan ba ka. A cikin sunan Yesu Almasihu Banazare, tashi
ka yi tafiya." 7 Sai Bitrus ya kama hannunsa na dama, ya ɗaga
shi. Nan take ƙafafunsa da idanun ƙafafunsa suka yi ƙarfi. 8 Ya
yi wuf! Ya miƙe tsaye, ya fara tafiya, ya shiga haikalin tare da
su, yana tafiya yana tsalle yana kuma yabon Allah. 9 Dukan
mutane suka gan shi yana tafiya yana yabon Allah. 10 Suka
kuwa gane shi ne mai zama a bakin Kyakkyawar Kofa ta
haikalin yana roƙo. Sai suka yi mamaki ƙwarai da gaske game
da abin da ya faru da shi.

**Jawabin Bitrus a Barandar Solomon**

11 Tun gurgun nan da aka warkar a Kyakkyawar Kofa yana
riƙe da Bitrus da Yohanna, sai duk jama'a suka zo wurinsu a guje
a cikin barandar da ake ce da shi Barandar Solomon, suna

2.44: A.M. 4.32-35

mamaki. 12 Da Bitrus ya ga haka, sai ya yi wa jama'a jawabi ya
ce, "Ku Isra'ilawa, don me kuke mamakin wannan? Don me
kuma kuke ta kallonmu, sai ka ce da ikon kanmu ne, ko kuwa
don aniyarmu cikin bin Allah ne muka sa mutumin nan ya yi
tafiya? 13 Allahn Ibrahim, da Ishaku, da Yakubu, Allahn
kakanninmu, shi ya ɗaukaka Bawansa Yesu. Shi ne wanda kuka
bashe shi, kuka kuma ƙi shi a gaban gwamna Bilatus, ko da yake
Bilatus ya yi ƙoƙari yă sake shi. 14 Amma kuka ƙi Mai Tsarkin
nan, Mai Adalci, kuka roƙa a sakar muku mai kisankai, 15 kuka
kuwa kashe wanda shi ne Tushen rai. Amma Allah ya tashe shi
daga matattu; mu kuwa shaidu ne ga wannan. 16 To, ta ikon sunan
Yesu ne, wato, ta wurin ba da gaskiya gare shi, shi ne ya ba
mutumin nan ƙarfi. Ga mutumin. Kun san shi. Ta wurin
bangaskiya cikin Yesu, mutumin nan ya sami cikakkiyar lafiya.
Dukanku kuwa shaidun wannan ne.

17 "Yanzu, 'yan'uwa, na sani cikin rashin sani ne kuka yi
haka, kamar yadda shugabanninku ma suka yi. 18 Amma ta haka
Allah ya cika abin da ya faɗa ta bakin annabawa duka cewa,
Almasihunsa zai sha wuya. 19 Saboda haka sai ku tuba, ku juyo
ga Allah domin a wanke zunubanku, Ubangiji zai sabunta
zuciyarku, 20 zai aiko da Almasihu da ya zaɓa muku tun dā,
wato, Yesu. 21 Lallai ne Yesu yă zauna a sama, har lokacin da
za a mai da dukan abubuwa sabo, kamar yadda Allah ya faɗa
tun zamanin dā ta bakin annabawansa masu tsarki. 22 Gama
Musa ya ce, 'Ubangiji Allahnku zai aika muku da wani annabi
daga cikin 'yan'uwanku, kamar yadda ya aike ni. Lallai ne ku
saurari dukan abin da zai faɗa muku. 23 Zai zama kuma duk
wanda ya ƙi sauraron annabin nan, za a fid da shi daga cikin
jama'a.' 24 Hakika, dukan annabawan da suka yi annabci, wato,
tun daga kan Sama'ila, da waɗanda suka zo daga baya, duk sun
yi magana a kan waɗannan kwanakin. 25 Annabcin da aka yi ta
wurin annabawa, dominku ne, ku ne kuma za ku ci gādon
alkawarin da Allah ya yi wa kakanninku, da ya ce wa Ibrahim,
'Ta zuriyarka ne za a yi wa dukkan kabilun duniya albarka.'
26 Da Allah ya zaɓi Bawansa, ya fara aiko shi wurinku ne don
yă yi muku albarka yă juyo da kowane ɗayanku daga hanyar
muguntarsa."

**3.13**: Fit 3.15
**3.14**: Mat 27.15-23; Mar 15.6-14; Luk 23.13-23; Yoh 19.12-15; Ish 5.3-11
**3.22**: M. Sh 18.15,18 **3.23**: M. Sh 18.19 **3.25**: Far 22.18

**Bitrus da Yohanna a Gaban 'Yan Majalisa**

4 1 Lokacin da Bitrus da Yohanna suke cikin yin magana da
jama'a, sai firistoci da shugaban dogarawan haikalin da
Sadukiyawa[ɓ] suka zo wurinsu. 2 Sun yi fushi domin almajiran
suna koya wa jama'a cewa matattu za su tashi da rai kamar yadda
Yesu ya tashi. 3 Sai suka kama su, suka kulle su sai washegari,
don yamma ta yi. 4 Amma da yawa cikin mutanen da suka ji
wa'azin suka ba da gaskiya. Sai duk yawan masu bi ya kai wajen
mutum dubu biyar.

5 Washegari shugabanninsu da dattibansu, da malaman
dokokinsu suka taru a Urushalima. 6 Hanana, babban firist, yana
nan tare da Kayafa, da Yohanna, da Alekzanda, da kuma duk
waɗanda suke dangin babban firist. 7 Suka sa Bitrus da Yohanna
suka tsaya a tsakiyarsu, sai suka tambaye su suka ce, "Da wane
iko ne, ko kuwa da wane suna ne kuka yi wannan?"

8 To, Bitrus, cike da Ruhu Mai Tsarki, ya tambaye su ya ce,
"Ku shugabanni da dattiban jama'a, 9 a yau, kuna tambayarmu a
kan alherin da aka yi wa wannan gurgun ne? Kuna kuma so ku
sani wanda ya warkar da shi ne? 10 To, muna so ku sani ku tare
da dukan mutanen Isra'ila cewa, a cikin sunan Yesu Almasihu
Banazaren nan da kuka gicciye, wanda Allah ya ta da shi daga
matattu, da sunansa ne wannan mutumin yake tsaye lafiyayye a
gabanku. 11 Wannan Yesun, shi ne 'Dutsen nan da ku masu gini
kuka rena, shi ne kuwa ya zama mafi kyau cikin duwatsun gini.'
12 Ba kuma samun ceto ga wani domin cikin dukan sunayen da
aka ba wa mutane a duniya ba wani sunan da aka bayar wanda
lallai ta wurinsa ne za mu sami ceto."

13 To, da shugabannin suka ga ƙarfin halin Bitrus da Yohanna,
suka kuma gane su marasa ilimi ne, talakawa kuma, sai suka yi
mamaki, suka kuwa gane su abokan Yesu ne. 14 Amma da
shugabannin suka ga mutumin nan da aka warkar ɗin yana tsaye
tare da manzannin, sai suka rasa abin da za su ce. 15 Suka umarci
manzannin su fita daga majalisa, suka yi shawara da juna 16 suka
ce, "Me za mu yi da mutanen nan? Don lallai dukan masu zama
a Urushalima sun san cewa an yi wani babban abin ban mamaki
ta wurin mutanen nan, ba kuwa yadda za mu ce, 'Ba haka ba ne.'
17 Amma don kada abin yă bazu a cikin mutane, sai mu ja musu

---

4.11: Zab 118.22

ɓ 4.1 **Sadukiyawa:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

kunne, kada su kuskura su ƙara yi wa kowa magana cikin wannan
sunan."

18 Sai suka kirawo manzannin, suka ja musu kunne, kada su
kuskura su yi wa kowa magana, ko su ƙara koyarwa cikin sunan
Yesu. 19 Amma Bitrus da Yohanna suka amsa musu suka ce, "To,
ko daidai ne a wurin Allah mu fi jin maganarku fiye da maganar
Allah? Sai ku duba ku gani. 20 Don mu kam, ba za mu iya yin
shiru a kan abin da muka ji, muka kuma gani ba." 21 Da suka
ƙara jan musu kunne, suka sake su. Sun kuwa rasa yadda za su
yi su hore su, domin mutane duka suna ɗaukaka Allah saboda
abin da ya faru. 22 Mutumin nan kuwa da ya sami warkarwa na
ban mamaki, ya fi shekara arba'in da haihuwa.

### Masu Bi Sun Yi Addu'a don Su Yi Magana ba Tsoro

23 Da aka sake Bitrus da Yohanna, sai suka tafi wurin
mutanensu, suka ba su labarin dukan abin da manyan firistoci da
shugabanni suka faɗa musu. 24 Su kuwa, da jin haka, sai suka
ɗaga muryarsu ga Allah da nufi ɗaya, suka ce, "Ubangiji mai iko
duka, kai ne ka halicci sama da ƙasa, da teku, da kuma dukan
abubuwan da suke cikinsu. 25 Ta wurin Ruhu Mai Tsarki ka yi
magana ta wurin bawanka wato, kakanmu Dawuda, ka ce,

'Don me waɗanda ba Yahudawa ba suka yi fushi?
Kabilu kuma suka yi tunanin al'amuran wofi?
26 Sarakunan duniya sun yi shirin faɗa,
shugabanninsu kuma sun haɗa kai,
suna gāba da Ubangiji, da kuma Almasihunsa.'

27 "Gama hakika a birnin nan sarki Hirudus da Buntus Bilatus
sun haɗa kai tare da waɗanda ba Yahudawa ba, da jama'ar
Isra'ila, suna gāba da Bawanka Yesu mai tsarki, wanda ka mai
da shi Almasihu. 28 Sun taru domin su aikata duk abin da ka shirya
zai faru, bisa ga ikonka da nufinka.

29 "Yanzu kuma, ya Ubangiji, ka dubi yadda suke ƙoƙarin
hana mu aiki. Ka ba bayinka ƙarfin halin faɗin maganarka babu
tsoro. 30 Ka riƙa miƙa hannunka na warkarwa, ka kuma yi
abubuwan ban mamaki, da abubuwan al'ajabi albarkacin sunan
Bawanka, Yesu mai tsarki."

31 Da suka yi addu'a, sai wurin da suka taru ya girgiza. Sai
duk aka cika su da Ruhu Mai Tsarki, suka yi ta faɗin maganar
Allah babu tsoro.

**4.24:** Fit 20.11; Neh 9.6; Zab 146.6 **4.25-26:** Zab 2.1-2
**4.27:** Mat 27.1-2; Mar 15.1; Luk 23.1,7-11; Yoh 18.28-29

**Kome na Masu Bi Ɗaya Ne**

32 To, duk taron masu bi kuwa nufinsu ɗaya ne, ra'ayinsu ma
ɗaya, ba kuma waninsu da ya ce abin da yake da shi nasa ne, sai
dai nasu ne tare. 33 Da iko mai girma manzannin kuma suka ba
da shaida a kan tashin Ubangiji Yesu daga matattu. Alheri mai
yawa ya kasance a kan kowane ɗayansu, 34 har ba wanda ya rasa
wani abu a cikinsu. Domin duk masu gonaki ko gidaje suka riƙa
sayar da su, suna kawo kuɗin, 35 suna ajiye a gaban manzannin,
ana kuwa rarraba wa kowa bisa ga bukatarsa.
36 Haka wani mai suna Yusufu ya yi. Shi Balawe ne, asalinsa
mutumin Sayifurus ne, wanda manzannin suke ce da shi Barnaba,
(wato, mai ƙarfafa zuciya). 37 Barnaba kuwa ya sayar da wata
gonarsa, ya kawo kuɗin ya ajiye a gaban manzannin.

**Hananiya da Safiratu**

5 1 Amma wani mutum mai suna Hananiya, tare da matarsa
Safiratu, ya sayar da wani abin da yake da shi. 2 Sai ya ɓoye
wani abu daga cikin kuɗin, da sanin matarsa, ya kawo sashi
kawai ya ajiye a gaban manzanni. 3 Sai Bitrus ya ce, "Kai
Hananiya, ta yaya ka bar Shaiɗan ya shiga zuciyarka, har ka yi
wa Ruhu Mai Tsarki ƙarya, ka kuma ɓoye wani abu daga cikin
kuɗin gonar? 4 Kafin ka sayar ba taka ba ce? Bayan da ka sayar
ma, ba a sa ka dole ka ba da kuɗin ba. Ta yaya ka yi wannan
tunani a zuciyarka? Ai, ba mutum ka yi wa ƙarya ba, Allah ka
yi wa." 5 Da jin wannan maganar kuwa, Hananiya ya fāɗi ya
mutu. Mutanen da suka ji kuwa, tsoro ya kama su sosai. 6 Samari
suka tashi suka naɗe jikinsa da yadi, suka ɗauke shi zuwa waje
suka binne.
7 Bayan kamar awa uku, matar Hananiya ta shigo, ba ta san
abin da ya faru ba. 8 Sai Bitrus ya ce mata, "Gaya mini, wannan
shi ne iyakacin kuɗin da aka biya ku a kan gonan nan?"
Sai ta ce, "I, iyakacin kuɗin ke nan."
9 Amma Bitrus ya ce mata, "Yaya kuka haɗa baki ku gwada
Ruhun Ubangiji? Ki ji tafiyar waɗanda suka binne mijinki, suna
bakin ƙofa, za su kuwa ɗauke ki su fitar da ke." 10 Nan take ta
fāɗi a gabansa, ta mutu. Da samarin suka shigo suka same ta ta
mutu, sai suka ɗauke ta, suka fitar da ita, suka binne ta ta gefen
mijinta. 11 Sai babban tsoro ya kama dukan jama'ar masu bi, da
duk waɗanda suka ji labarin waɗannan abubuwa.

4.32: A.M. 2.44-45

## Manzannin Sun Yi Abubuwan Ban Mamaki da Yawa

12 To, an yi alamu da abubuwan mamaki masu yawa cikin
mutane ta wurin manzanni. Dukan masu bi kuwa sukan taru a
Barandar Solomon a filin haikali. 13 Amma a cikin sauran mutane,
ba wanda ya yi ƙarfin halin shiga cikinsu, duk da haka kuwa
jama'a suna ba su girma.

14 Duk da haka masu ba da gaskiya ga Ubangiji suka yi ta
ƙaruwa da jama'a masu yawan gaske, maza da mata. 15 Har ma
ya kai ga mutane suna fito da marasa lafiya titi-titi, suna shimfiɗa
su a kan gadaje da tabarmi. Suna fata cewa idan Bitrus ya zo
wucewa, ko inuwarsa ma ta bi ta kan waɗansunsu. 16 Mutane da
yawa kuwa suka yi ta taruwa daga garuruwan da suke kewayen
Urushalima, suna ta kawo marasa lafiya da waɗanda aljanu suke
ba su wahala, dukansu kuwa aka warkar da su.

## Manzanni Sun Sha Wahala saboda Bangaskiyarsu

17 Sai babban firist tare da dukan waɗanda suke tare da shi,
wato, 'yan ƙungiyar Sadukiyawa, sun ji kishin manzannin sosai.
18 Saboda haka suka taso suka kama manzannin, suka sa su a
kurkuku. 19 Amma da dare sai wani mala'ikan Ubangiji ya buɗe
ƙofofin kurkukun, ya fito da su, ya ce, 20 "Ku je ku tsaya cikin
haikali ku faɗa wa mutane dukan maganar wannan sabon rai."
21 Da suka ji haka, suka shiga haikalin da sassafe, suna koyarwa.

Sa'ad da babban firist da waɗanda suke tare da shi suka taru,
suka kira Majalisa, da dukan shugabannin Isra'ila, suka aika
kurkuku a kawo manzannin. 22 Amma da dogarawan haikalin suka
je, ba su same su a kurkukun ba, suka dawo suka ba da labari,
suka ce, 23 "Mun sami kurkukun a kulle sosai, masu gadi kuma
suna gadin bakin ƙofofin, amma da muka buɗe, sai muka samu
ba kowa a ciki." 24 Da shugaban dogarawan haikali da manyan
firistoci suka ji haka, suka rikice sosai, suna tunanin abin da
wannan zai kawo.

25 Sai wani ya zo ya ce musu, "Ai, ga shi, mutanen nan da
kuka sa a kurkuku suna tsaye a haikali, suna koyar da jama'a."
26 Sai dogarawan haikalin tare da shugabansu suka je suka kawo
manzannin, amma fa ba da ƙarfi ba, don shugabannin suna tsoro
kada jama'a su jejjefe su da duwatsu.

27 Da suka kawo manzannin, suka sa suka tsaya a gaban
Majalisa. Sai babban firist ya tuhume su, 28 ya ce, "Mun ja muku
kunne sosai kada ku ƙara yin koyarwa cikin sunan nan, amma ga

shi kun cika Urushalima duk da koyarwarku, har ma kuna nema
ku tura mana alhakin jinin mutumin nan."
29 Amma Bitrus da manzannin suka amsa suka ce, "Dole ne
mu yi wa Allah biyayya fiye da mu yi wa mutum. 30 Allahn
kakanninmu ya ta da Yesu, wanda kuka kashe ta wurin gicciye
shi a kan gungumen itace. 31 Shi ne Allah ya ɗaukaka ga damarsa
yă zama Shugaba da kuma Mai Ceto, domin yă buɗe wa Isra'ila
hanyar tuba, su kuma sami gafarar zunubansu. 32 Mu kuwa shaidu
ne ga waɗannan abubuwa, haka kuma Ruhu Mai Tsarki, wanda
Allah ya ba wa masu yi masa biyayya."
33 Da shugabannin suka ji haka, sai suka ji fushi sosai, har
suka so su kashe manzannin. 34 Amma wani Bafarisiye mai suna
Gamaliyel, malamin Doka, wanda dukan jama'a suna ba shi
girma, ya tashi tsaye cikin Majalisa, ya ba da umarni a fitar da
mutanen nan waje tukuna. 35 Sa'an nan ya ce wa 'yan Majalisa,
"Ku 'yan'uwa Isra'ilawa, ku kula fa da abin da kuke so ku yi wa
mutanen nan. 36 Shekarun baya wani mutum ya ɓullo, mai suna
Tudas, ya ɗauki kansa kamar wani abu. Wajen mutum ɗari huɗu
suka bi shi, amma aka kashe shi, aka kuwa watsar da masu binsa,
wannan kuwa ya zama ƙarshensu. 37 Bayan wannan kuma, wani
mai suna Yahuda, mutumin Galili ya ɓullo, lokacin da ake ƙirgan
mutane, ya sa mutane suka bi shi. Shi ma ya halaka, masu binsa
ma duka aka watsar da su. 38 To, yanzu ma, ina gaya muku, ku
fita hanyar mutanen nan, ku bar su. Idan dai niyyarsu, ko aikinsu
na mutum ne, ai, zai rushe. 39 Amma idan aikin nan na Allah ne,
ba za ku iya hana mutanen nan ba. Kada fa a same ku kuna gāba
da Allah."
Sai suka yarda da shawararsa, 40 suka kuma kirawo manzannin,
suka yi musu bulala, suka ja musu kunne kada su ƙara yin magana
cikin sunan Yesu. Sa'an nan suka sake su. 41 Manzannin suka
tashi daga gaban Majalisar suna farin ciki a kan an ga sun isa su
sha wulaƙanci saboda sunan Yesu. 42 Kowace rana kuwa, ko a
haikali, ko a gida, ba su daina koyarwa da ba da Labari Mai Daɗi
na cewa Yesu shi ne Almasihu ba.

**An Zaɓi Masu Hidima Bakwai**

6 1 To, a kwanakin nan da almajirai suna ƙaruwa, sai Yahudawa
masu jin Helenanci suka yi gunaguni a kan Yahudawa masu
jin yaren Aramaya. Yahudawa masu jin Helenanci sun yi
gunaguni ne don a wajen rabon taimako na kowace rana ba a

5.28: Mat 27.25

kula da matansu waɗanda mazansu suka mutu. 2 Sai sha biyun
nan suka kirawo duk jama'ar masu bi, suka ce, "Ai, bai yi kyau
mu bar wa'azin maganar Allah, mu shiga sha'anin abinci ba.
3 Saboda haka, 'yan'uwa, sai ku zaɓi mutum bakwai daga cikinku,
waɗanda suke da halin kirki, cike da Ruhu da kuma hikima,
waɗanda za mu ba su wannan aiki. 4 Mu kuma sai mu sami damar
nacewa da yin addu'a da kuma koyar da maganar Allah."
5 Jama'a duka kuwa suka ji daɗin abin da suka faɗa. Sai suka
zaɓi Istifanus, wani mutumin da yake cike da bangaskiya da Ruhu
Mai Tsarki, da Filibus, da Burokoras, da Nikano, da Timon, da
Barminas, da Nikolas mutumin Antakiya, wanda ba Bayahude ba
ne amma ya shiga addinin Yahudanci. 6 Waɗannan ne aka gabatar
a gaban manzanni. Bayan sun yi addu'a kuma, suka sa musu
hannun albarka.
7 Maganar Allah kuwa sai ƙara yaɗuwa take. Yawan masu bi
kuma a cikin birnin Urushalima sai ƙaruwa yake ta yi sosai,
firistoci masu yawa sosai kuma suka karɓi bangaskiyan nan.

**An Kama Istifanus**

8 To, Istifanus, cike da alheri da iko, ya yi ta yin manyan
abubuwan ban mamaki da alamu a cikin jama'a. 9 Sai waɗansu
na majami'ar da ake ce da ita majami'ar 'Yantattu,[c] suka tayar
wa Istifanus da gardama. Waɗannan kuwa Yahudawa ne daga
Sayirin da Alekzandiriya, da kuma daga ƙasar Kilikiya, da ta
Asiya. 10 Amma a ina! Sun kāsa gardama da shi, domin yana
magana da hikima, Ruhun Allah kuwa ya sauko a kansa. 11 Sai
suka zuga waɗansu mutane a ɓoye don su ce, "Mun ji shi yana
zagin annabi Musa, yana yi wa Allah maganar reni." 12 Ta haka,
suka ta da hankalin jama'a, da shugabanni, da malaman dokoki,
su kuma suka hau masa, suka kama shi, suka kai shi gaban
Majalisa. 13 Sai shugabannin jama'a suka kawo masu shaidar
ƙarya, waɗanda suka ce, "Mutumin nan ko yaushe yana maganar
banza a kan wurin nan mai tsarki da kuma Dokar Musa. 14 Mun
ji shi yana cewa wai Yesu Banazaren nan zai rushe wurin nan,
yă kuma canza duk al'adun da annabi Musa ya bar mana." 15 Duk
waɗanda suke zaune a Majalisar kuwa suka zura masa ido, suka
ga fuskarsa ta zama kamar ta mala'ika.

---

[c] **6.9 'Yantattu:** Wannan yana nufin Yahudawa waɗanda suka samu 'yancin kansu daga bauta.

**Jawabin Istifanus**

7 [1] Sai babban firist ya tambayi Istifanus ya ce, "Abubuwan
nan, gaskiya ne?"
2 Sai Istifanus ya ce, "Ku 'yan'uwa da ubanni, ku saurare ni.
Allah Maɗaukaki ya bayyana ga kakanmu Ibrahim sa'ad da yake
a ƙasar Mesofotamiya, tun bai zauna a Haran ba. [3] Allah ya ce
masa, 'Ka tashi daga ƙasarku, ka bar 'yan'uwanka, ka je ƙasar
da zan nuna maka.' [4] Sai kakanmu ya tashi daga ƙasar Kaldiyawa,
ya je ya zauna a Haran. Daga can kuma, bayan babansa ya mutu,
Allah ya kawo shi ƙasan nan da kuke zama a ciki yanzu. [5] Amma
kuwa Allah bai ba shi Ibrahim gādon ƙasar ba, ko da taki ɗaya.
Sai dai ya yi masa alkawari zai sa ƙasar ta zama tasa, shi da
zuriyar da za su bi bayansa, ko da yake ba shi da yaro a lokacin.
[6] Allah kuwa ya faɗa cewa, zuriyar Ibrahim za su yi baƙunci a
wata ƙasa, mutanen ƙasar kuwa za su mai da su bayi, za su ba
su wahala har shekara ɗari huɗu. [7] Allah ya ce zai hukunta ƙasar
da za su bauta wa, bayan haka kuma zuriyar Ibrahim za su fito
su bauta wa Allah a wannan wuri. [8] Allah kuma ya yi wa Ibrahim
alkawari game da kaciya.[d] Shi ya sa da Ibrahim ya haifi Ishaku,
ya yi masa kaciya a rana ta takwas. Ishaku ya haifi Yakubu,
Yakubu kuma ya haifi kakanninmu goma sha biyun nan.
9 "Kakannin nan kuwa, da yake suna kishin ɗan'uwansu
Yusufu, suka sayar da shi, aka kai shi Masar. Amma Allah yana
tare da shi, [10] ya kuma fitar da shi daga dukan wahalarsa. Allah
kuma ya sa ya zama mai hikima, mai farin jini a wurin Fir'auna,
sarkin Masar. Fir'auna kuwa ya ba shi mulkin Masar, ya kuma
sa jama'ar gidansa duka a hannun Yusufu. [11] Ana nan, sai yunwa
ta shigo a duk ƙasar Masar da Kan'ana, tare da wahala mai
tsanani, har kakanninmu suka rasa abinci. [12] Amma da Yakubu
ya ji akwai hatsi a Masar, ya aiki yaransa wato, kakanninmu zuwa
Masar. Wannan ya zama tafiyarsu ta farko. [13] A tafiyarsu ta biyu
Yusufu ya sanar da kansa ga 'yan'uwansa, Fir'auna kuma ya gane
asalinsa. [14] Sai Yusufu ya aika babansa Yakubu yǎ zo, da kuma
dukan 'yan'uwan shi Yusufu. Dukansu kuwa mutum saba'in da
biyar ne. [15] Sai Yakubu ya tafi Masar. A can ne ma ya mutu, shi
da kakanninmu. [16] Sai aka kwaso su aka mai da su Shekem, aka

7.2-3: Far 12.1 7.4: Far 11.31; 12.4 7.5: Far 12.7; 13.15; 15.18; 17.8
7.6-7: Far 15.13-14 7.7: Fit 3.12
7.8: Far 17.10-14; 21.2-4; 25.26; 29.31—35.18 7.9: Far 37.11,28; 39.2,21
7.10: Far 41.39-41 7.11: Far 42.1-2 7.13: Far 45.1,16
7.14: Far 45.9-10; 17.18; Far 46.27 7.15: Far 46.1-7; 49.33

[d] 7.8 **kaciya:** Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

sa su a kabarin da Ibrahim ya saya da kuɗin azurfa a wurin
'ya'yan Hamor a nan Shekem.

17 "Amma da lokacin cikar alkawarin da Allah ya yi wa
Ibrahim ya yi kusa, jama'armu ta ƙaru, ta yi yawa sosai a ƙasar
Masar. 18 Sa'an nan aka yi wani sarki a Masar, wanda bai ma
san kowane ne Yusufu ba. 19 Wannan sarki kuwa ya cuci
kabilarmu, ya yi wa kakanninmu tsanani yana sa a yar da
jariransu, don kada su rayu. 20 A lokacin nan ne aka haifi Musa,
yaro mai kyan gaske. An yi renonsa wata uku a gidan babansa.
21 Da aka yar da shi, 'yar Fir'auna ta ɗauke shi, ta lura da shi
kamar ɗanta. 22 Sai aka koya wa Musa dukan hikimar Masarawa,
shi kuwa mutum ne mai iko cikin magana, da ayyukansa. 23 Da
ya kai shekara arba'in ke nan, sai ya yi tunani yă je yă ziyarci
'yan'uwansa Isra'ilawa. 24 Da ya ga wani mutumin Masar yana
cutar ɗayansu, ya je ya taimaki mutumin Isra'ilar, ya rama masa,
ya bugi mutumin Masar, ya kashe shi. 25 Ya yi tsammani
'yan'uwansa za su gane Allah zai yi amfani da shi domin yă
cece su. Amma mutanen ba su gane ba. 26 Washegari kuma ya
gan waɗansu Isra'ilawa suna faɗa, sai ya so yă shirya su, ya ce,
'Ku jama'a, ku 'yan'uwa ne fa, don me kuke cutar juna?'
27 Amma mai cutar ɗan'uwansa ya ture Musa gefe, ya ce, 'Wa
ya sa ka ka zama shugabanmu da alƙalinmu? 28 Ashe, kana so
ka kashe ni kamar yadda ka kashe mutumin Masar nan na jiya?'
29 Da Musa ya ji haka, sai ya gudu ya yi zaman baƙunci a ƙasar
Midiyan, a can ya haifi 'ya'ya biyu maza.

30 "To, bayan shekara arba'in, wani mala'ika ya bayyana ga
Musa a harshen wuta, a ɗan itace a wani daji kusa da Dutsen
Sinai. 31 Da Musa ya ga haka, ya yi mamakin abin da ya gani.
Da ya zo kusa don yă duba, sai ya ji muryar Ubangiji ta ce, 32 'Ni
ne Allahn kakanninka, Allahn Ibrahim, da Ishaku, da Yakubu.'
Sai jikin Musa ya fara rawa, bai ma iya dubawa ba.

33 "Sai Ubangiji ya ce masa, 'Ka cire takalmanka, domin
wurin nan da kake tsaye wuri mai tsarki ne. 34 Lallai, na ga
wahalar da ake ba mutanena da suke Masar, na ji kukansu, na
kuma sauko in cece su. To, yanzu sai ka yi shiri in aike ka
zuwa Masar.'

35 "To, shi Musan nan ne suka ƙi, suna cewa, 'Wa ya sa ka
ka zama shugabanmu da alƙalinmu?' Shi ne Allah ya aiko yă

**7.16:** Far 23.3-16; 33.19; 50.7-13; Josh 24.32 **7.17-18:** Fit 1.7-8
**7.19:** Fit 1.10-11,22 **7.20:** Fit 2.2 **7.21:** Fit 2.3-10 **7.28:** Fit 2.14
**7.23-29:** Fit 2.11-15 **7.29:** Fit 18.3-4 **7.32:** Fit 3.6 **7.30-34:** Fit 3.1-10

zama shugaba, da mai ceto, ta wurin mala'ikan nan da ya bayyana
a gare shi a ɗan itacen nan. 36 Shi ne kuwa ya fito da su, bayan
ya yi abubuwan ban mamaki, da kuma alamu a ƙasar Masar, da
Jan Teku, da kuma a cikin daji har shekara arba'in. 37 Musan nan
shi ne wanda ya ce wa Isra'ilawa, 'Allah zai aiko muku da wani
annabi daga cikin mutanenku, kamar yadda ya aike ni.' 38 Musa
shi ne mutumin da ya tattara jama'ar Isra'ila a cikin daji. Ya
kasance a can tare da kakanninmu da kuma mala'ikan nan da ya
yi magana da shi a kan Dutsen Sinai. Shi ne kuma ya karɓo
magana mai ba da rai daga wurin Allah ya kawo mana. 39 Amma
kakanninmu suka ƙi yin masa biyayya, suka ƙi jin maganarsa,
suka yi marmarin komawa ƙasar Masar.

40 "Suka ce wa Haruna, 'Ka yi mana allolin da za su yi mana
jagora, don Musan nan kam, da ya fito da mu daga ƙasar Masar,
ba mu san abin da ya faru da shi ba.' 41 A lokacin nan, suka yi
siffar ɗan saniya, suka miƙa wa gunkin nan hadaya, suka riƙa
murna da aikin da suka yi da hannunsu.

42 "Saboda haka Allah ya juya musu baya, ya miƙa su ga
bautar taurari. Wannan ya yi daidai da abin da yake a rubuce a
littafin annabawa cewa, 'Ku jama'ar Isra'ila, ni ne kuka yanka
wa dabbobi, kuka miƙa wa hadaya, har shekara arba'in a cikin
daji? 43 Ai, da tentin gunki Molek kuka riƙa yawo, da tauraron
gunkinku Rifan, wato, gumakan nan da kuka yi don ku yi musu
sujada. Ni kuwa zan kawar da ku can gaba da Babila.'

44 "A dā kakanninmu suna da tentin da yake shaida kasancewar
Allah a daji. Wannan ne tentin da Allah ya umarci Musa yă yi,
kuma an yi shi daidai kamar yadda Allah ya nuna wa Musa.
45 Tentin nan ne kakanninmu suka gāda, suka kuma kawo a ƙasan
nan a zamanin Joshuwa, bayan sun karɓa ƙasar a hannun al'umman
da Allah ya kora a idonsu. Tentin nan kuwa yana nan har zuwa
zamanin Dawuda. 46 Dawuda kuwa ya sami yarda a wurin Allah,
har ya yi roƙo don yă gina wurin sujada domin Allahn kakanmu
Yakubu.[d] 47 Amma Solomon ne ya yi wa Allah ginin.

48 "Duk da haka, Maɗaukaki ba ya zama a gidajen da mutum
ya gina. Yadda annabi ya ce,
49 'Sama shi ne gadon sarautata,

---

7.35: Fit 2.14 7.36: Fit 7.5; 14.21; L. Kiɗ 14.33 7.37: M. Sh 8.15,18
7.38: Fit 19.1—20.17; M. Sh 5.1-33 7.40: Fit 32.1 7.41: Fit 32.2-6
7.42-43: Amos 5.25-27 7.44: Fit 25.9,40 7.45: Josh 3.14-17
7.46: 2 Sam 7.1-16; 1 Tar 17.1-14 7.47: 1 Sar 6.1-38; 2 Tar 3.1-17

[d] **7.46 Allahn kakanmu Yakubu:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Na mutanen Isra'ila" ne a nan.

ƙasa kuwa matashin ƙafata,
in ji Ubangiji.
Wane irin gida ne za ku gina mini?
Ko kuwa wane wuri ne wurin hutuna?
50 Ba ni ne na halicci duk waɗannan abubuwan ba?'

51 "Ku masu taurinkai, masu taurin zuciya, masu kunnen
ƙashi, kullum kuna ƙin biyayya da Ruhu Mai Tsarki. Yadda
kakanninku suka yi, haka ku ma kuke yi. 52 Cikin annabawa,
akwai wanda kakanninku ba su tsananta masa ba? Sun kashe
waɗanda suka yi magana a kan zuwan Mai Adalcin nan. Ku kuwa,
kuka ci amanarsa, kuka kashe shi. 53 Ku ne kuwa kuka karɓi doka
ta wurin mala'iku, amma ba ku kiyaye ta ba!"

### An Jejjefi Istifanus har Ya Mutu

54 Da suka ji haka, suka yi fushi sosai, har suka ciji baki don
haushi. 55 Amma Istifanus cike da Ruhu Mai Tsarki, ya zuba ido
yana kallon sama, ya ga ɗaukakar Allah, da kuma Yesu a tsaye a
hannun dama na Allah. 56 Sai Istifanus ya ce, "Duba, ina ganin sama
a buɗe, da kuma Ɗan Mutum a tsaye a hannun dama na Allah."

57 Amma suka fara ihu sosai, suka tottoshe kunnuwansu, suka
hau masa gaba ɗaya. 58 Suka fitar da shi bayan gari, suka yi ta
jifansa da duwatsu. Shaidu kuwa suka ajiye tufafinsu wurin wani
saurayi, mai suna Shawulu. 59 Suna ta jifan Istifanus, shi kuwa ya
yi addu'a ya ce, "Ubangiji Yesu, ka karɓi raina." 60 Sai ya
durƙusa, ya ɗaga murya da ƙarfi ya ce, "Ubangiji, kada ka riƙe
wannan zunubin a kansu." Da faɗar haka, sai ya mutu.

8 1 Shawulu kuwa ya goyi bayan kisan Istifanus.

### Shawulu Ya Tsananta wa Jama'ar Masu Bi

A ranan nan kuwa, wani babban tsanani ya fāɗo wa jama'ar
masu bin da take a Urushalima. Duk aka warwatsa ta a yankin
Yahudiya da na Samariya, sai dai manzannin ne kawai suka rage.
2 Sai waɗansu masu bauta wa Allah suka binne Istifanus, suka yi
kuka ƙwarai saboda shi. 3 Amma Shawulu ya yi ta tsananta wa
jama'ar masu bi ƙwarai da gaske, yana shiga gida-gida, yana jan
maza da mata, yana sa su cikin kurkuku.

### An Yi Wa'azin Bishara a Samariya

4 To, waɗanda aka warwatsar ɗin nan kuwa, suka yi ta
zazzagawa suna yin wa'azin bishara. 5 Filibus ya tafi wani birnin

---

**7.49-50:** Ish 66.1-2 **7.51:** Ish 63.10 **8.3:** A.M. 22.4-5; 26.9-11

Samariya, yana ta yi musu wa'azin Almasihu. 6 Da mutane suka
ji, suka kuma ga abubuwan ban mamakin da yake yi, da nufi ɗaya
suka mai da hankali ga abin da ya faɗa. 7 Aljanu kuwa da ihu suka
yita fito daga jikin mutane da yawa. Aka warkar da shanyayyu da
guragu da yawa. 8 Saboda haka aka yi farin ciki sosai a birnin.

9 Akwai wani mutum kuwa mai suna Siman, wanda dā yake
yin sihiri a birnin, har yana ba Samariyawa mamaki, yana cewa
shi wani babban mutum ne. 10 Jama'a duka kuwa suka mai da
hankali a kansa, babba da yaro, suna cewa, "Mutumin nan, ai,
ikon nan na Allah ne, da ake ce da shi Mai Girma." 11 Sai suka
mai da hankali sosai a kansa, don ya daɗe yana ta ba su mamaki
da sihirinsa. 12 Amma da suka gaskata Labari Mai Daɗin da
Filibus ya yi a kan mulkin Allah, da kuma sunan Yesu Almasihu,
dukansu aka yi musu baftisma, maza da mata. 13 Har Siman da
kansa ma ya ba da gaskiya. Bayan an yi masa baftisma kuma ya
manne wa Filibus. Da ya ga yadda Filibus yake yin alamu da
manyan abubuwan ban mamaki, sai ya yi mamaki ƙwarai.

14 To, da manzannin da suke Urushalima suka ji Samariyawa
sun karɓi maganar Allah, sai suka aika musu Bitrus da Yohanna.
15 Su kuwa da suka je, suka yi musu addu'a su karɓi Ruhu Mai
Tsarki. 16 Domin Ruhu Mai Tsarki bai sauko wa waninsu ba
tukuna, sai dai kawai an yi musu baftisma ne da sunan Ubangiji
Yesu. 17 Sai Bitrus da Yohanna suka sa musu hannun albarka,
suka kuwa karɓi Ruhu Mai Tsarki.

18 To, da Siman ya ga, ashe ta sa hannun manzanni ne ake
samun Ruhun, sai ya miƙa musu kuɗi, 19 ya ce, "Ni ma ku ba ni
wannan iko, don kowa na sa masa hannu, yǎ sami Ruhu Mai
Tsarki."

20 Amma Bitrus ya ce masa, "Kai da kuɗinka, ku halaka!
Kana tsammani da kuɗi ne za ka sami kyautar Allah? 21 Ba
ruwanka da wannan sha'anin ko kaɗan, don zuciyarka ba daidai
take ba a gaban Allah. 22 Sai ka tuba daga wannan mugun aiki
naka, ka roƙi Ubangiji ko zai gafarta maka abin nan da ka shirya
a zuciyarka. 23 Gama na ga kana cike da mugun kishi, kana ɗaure
cikin zunubi."

24 Sai Siman ya amsa ya ce, "Ku roƙe mini Ubangiji, kada
ko ɗaya daga cikin abubuwan da kuka faɗa yǎ faru da ni."

25 To, bayan Bitrus da Yohanna suka yi shaida suka kuma yi
wa'azin Labari Mai Daɗi na maganar Ubangiji, sai suka koma
Urushalima. Yayin da suke komawa Urushalima sai suka yi ta
yin wa'azin Labari Mai Daɗi a ƙauyukan Samariya da yawa.

**Filibus da Mutumin Itiyofiya**

26 Ana nan sai wani mala'ikan Ubangiji ya ce wa Filibus,
"Tashi ka bi ta kudu, ka bi hanyar da ta fito daga Urushalima
zuwa Gaza," wato hanyar hamada. 27 Sai ya tashi ya tafi. Sai ga
wani mutumin Itiyofiya wanda shi bābā ne, wato, an daƙe shi,
mai babban matsayi a mulkin Kandis, sarauniyar Itiyofiya. Shi
ne kuma ma'ajin sarauniyar. Ya zo Urushalima ne don yǎ yi
sujada. 28 Da yana komawa gida a zaune cikin keken dokinsa, ya
buɗe littafin annabi Ishaya yana karatu. 29 Sai Ruhu ya ce wa
Filibus, "Matsa ka yi kusa da keken dokin nan." 30 Sai Filibus ya
gudu zuwa wurinsa, ya ji shi yana karatun littafin annabi Ishaya.
Sai Filibus ya tambaye shi, "Ka gane abin da kake karantawa
kuwa?"

31 Sai ya amsa, "Ina fa? Sai ko wani ya yi mini fassara." Sai
ya ce wa Filibus yǎ hau keken dokin su zauna tare.

32 Ga sashin Rubutaccen Maganar Allah da yake karantawa:

"An ja shi kamar tunkiya zuwa wurin yanka.
Kamar yadda ɗan rago yake shiru a hannun mai aski
masa gashin jikinsa,
haka bai ko buɗe bakinsa ba.
33 An yi masa wulaƙanci
har an hana masa gaskiyarsa.
Wa zai iya bayyana labarin zamaninsa?
Don an ɗauki ransa daga duniya."

34 Sai bābān nan ya ce wa Filibus, "A kan wane ne annabin
nan yake magana ne? A kansa ne ko a kan wani?" 35 Sai Filibus
ya buɗe bakinsa ya fara tun daga wannan sashin Rubutaccen
Maganar Allah, yana ba shi Labari Mai Daɗi na Yesu. 36 Suna
cikin tafiya ke nan, suka kai wurin ruwa, sai bābān nan ya ce,
"Duba, ga ruwa! Mene ne zai hana a yi mini baftisma?"[e]

38 Sai ya ba da umarni a tsai da keken dokin. Dukansu biyu
suka sauka suka shiga cikin ruwan, sai Filibus ya yi wa mutumin
nan baftisma. 39 Da suka fito daga cikin ruwan, Ruhun Ubangiji
ya ɗauki Filibus, bābān bai sāke ganinsa ba. Sai mutumin ya yi
tafiyarsa yana farin ciki. 40 Amma Filibus ya ga kansa a Azotus.
Sai ya zazzaga dukan garuruwan, yana ba da Labari Mai Daɗi,
har ya kai Kaisariya.

---

**8.32-33:** Ish 53.7-8

[e] **8.36** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya ta 37 haka: Filibus ya ce, "Idan dai ka gaskata da zuciya ɗaya, ai, sai ayi maka." Bābā nan ya ce, "Na gaskata, Yesu Almasihu Ɗan Allah ne."

**Tubar Shawulu**
*(A.M. 22.6-16, 26.12-18)*

9 [1] Shawulu kuwa yana ci gaba da yin wa masu bin Ubangiji
tsanani sosai, har da cewa zai kashe su. Sai ya je wurin
babban firist, [2] ya roƙe shi yǎ ba shi wasiƙu zuwa majami'un
Dimashƙu, don idan ya sami masu bin Hanyar Ubangiji, maza ko
mata, yǎ kawo su ɗaure a birnin Urushalima. [3] Yana cikin tafiya
ke nan, ya yi kusa da Dimashƙu, ba labari, sai ga wani haske
daga sama ya haskaka kewaye da shi. [4] Sai ya fāɗi a ƙasa, ya
kuma ji wata murya tana ce masa, "Shawulu, Shawulu, don me
kake tsananta mini?"
5 Shi kuwa ya ce, "Wane ne kai, Mai girma?"
Sai muryar ta amsa cewa, "Ni ne Yesu wanda kake tsananta
masa. [6] Ka tashi ka shiga cikin gari, a can za a faɗa maka abin
da za ka yi."
7 Abokan tafiyarsa kuwa suka kāsa magana, suna jin murya,
amma ba su ga kowa ba. [8] Sai Shawulu ya tashi, amma da ya
buɗe ido bai iya gani ba. Sai suka riƙe masa hannu suka kawo
shi Dimashƙu. [9] Ya yi kwana uku, ba ya gani, ba ya ci, kuma ba
ya sha.
10 To, akwai wani mai bi a Dimashƙu, mai suna Hananiya.
Ubangiji ya yi masa magana cikin ru'uya ya ce, "Hananiya!" Shi
kuwa ya amsa, "Ga ni, ya Ubangiji."
11 Sai Ubangiji ya ce masa, "Tashi ka tafi titin nan da ake ce
da shi Miƙaƙƙe, ka je gidan Yahuda, ka tambaya ko akwai wani
mutumin Tarsus, mai suna Shawulu. Ga shi nan yana addu'a a
wurin. [12] Har ma a cikin ru'uya ya ga wani mutum mai suna
Hananiya ya shigo, ya sa masa hannun albarka don ya sāke samun
ganin gari."
13 Amma Hananiya ya amsa ya ce, "Ubangiji, na sha jin
labarin mutumin nan wurin mutane da yawa, kan yawan
muguntar da ya yi wa masu binka a Urushalima. [14] Ga shi kuma
manyan firistoci sun ba shi izni yǎ kama duk mai yin addu'a da
sunanka ma."
15 Amma Ubangiji ya ce masa, "Kai dai, ka je, domin shi
mutum ne da na zaɓa yǎ yi aikina domin yǎ sanar da sunana ga
waɗanda ba Yahudawa ba, da sarakuna, da kuma Isra'ilawa. [16] Ni
da kaina zan nuna masa wuyar da lallai zai sha saboda sunana."
17 Sai Hananiya ya je, ya shiga gidan. Ya miƙa hannu ya taɓa
Shawulu, ya ce, "Dan'uwana Shawulu, Ubangiji ne ya aiko ni,
wato, Yesu wanda ya bayyana a gare ka a kan hanyar da ka biyo.

Yana so ka sāke iya gani, a kuma cika ka da Ruhu Mai Tsarki."
18 Nan take, sai wani abu kamar ɓawo ya fāɗi daga idanun
Shawulu, sai ya sāke gani. Sa'an nan ya tashi, aka yi masa
baftisma. 19 Sai ya ci abinci, ya sāke samun ƙarfi.

### Shawulu Ya Yi Wa'azi a Dimashƙu

Shawulu kuwa ya yi 'yan kwanaki tare da sauran masu bin da
suke a Dimashƙu. 20 Ba da daɗewa ba, Shawulu ya fara wa'azin
Yesu a majami'un Yahudawa cewa Yesu shi ne Ɗan Allah. 21 Duk
waɗanda suka ji shi kuwa suka yi mamaki, suka ce, "Ashe, ba
wannan ne ya kakkashe ya kuma watsar da masu yin addu'a da
sunan nan a Urushalima ba? Ba ya zo nan da niyyar yă kai su
gaban manyan firistoci a ɗaure ba ne?"
22 Amma Shawulu ya ƙara samun ƙarfi, yana ta rikitar da
hankalin Yahudawan da suke zama a Dimashƙu, yana tabbatar
musu cewa Yesu shi ne Almasihu.

### Shawulu Ya Kuɓuce wa Yahudawa

23 Bayan 'yan kwanaki, Yahudawa suka yi shawara su kashe
Shawulu. 24 Amma shi kuwa ya ji labarin shirinsu. Dare da rana
suna zuba ido a ƙofofin gari don su kashe shi, 25 amma da dare
almajiransa suka ɗauke shi, suka saukar da shi ta wata ƙofa a
jikin bangon birnin cikin babban kwando.

### Shawulu Ya Koma Urushalima

26 Da Shawulu ya zo Urushalima, ya yi ƙoƙari yă shiga cikin
almajiran, amma duk suka ji tsoronsa, don ba su yarda shi almajiri
ba ne. 27 Amma Barnaba ya ɗauke shi ya kai shi wurin manzanni.
Ya faɗa musu yadda Shawulu ya ga Ubangiji a hanya, da yadda
Ubangiji ya yi masa magana, da kuma yadda Shawulu ya yi
wa'azi da sunan Yesu a Dimashƙu, ba tsoro. 28 Daga nan Shawulu
ya riƙa shiga da fita da su a Urushalima, 29 yana wa'azi da sunan
Ubangiji ba tsoro. Ya kuma riƙa yin magana da Yahudawa masu
jin Helenanci, yana kuma gardama da su, amma suka yi ta neman
hanya su kashe shi. 30 Da 'yan'uwa suka gane haka, sai suka kai
shi Kaisariya, suka aika da shi zuwa Tarsus.
31 Sa'an nan ne jama'ar masu bi na dukan Yahudiya, da Galili,
da Samariya, ta sami zaman lafiya. Jama'ar masu bi ta sami ƙarfi
ta kuma ƙaru sosai ta wurin taimakon Ruhu Mai Tsarki, yayin da
take rayuwa a cikin tsoron Ubangiji.

---

9.23-25: 2 Kor 11.32-33

### Bitrus Ya Warkar da Iniyas

32 To, da Bitrus ya zazzaga yankin duka, sai ya kuma je wurin
tsarkakan nan da suke zama a Lidda. 33 A wurin ya sadu da wani
mutum mai suna Iniyas, wanda yake a kwance shekara takwas
don shi shanyayye ne. 34 Sai Bitrus ya ce masa, "Iniyas, Yesu
Almasihu ya warkar da kai. Tashi ka naɗe abin kwanciyarka."
Nan da nan Iniyas ya tashi. 35 Duk mutanen Lidda da na ƙasar
Sharon kuwa suka gan shi wanda ya warke, sa'an nan suka juyo
ga Ubangiji.

### Bitrus Ya Ta da Tabita daga Matattu

36 A Joffa kuwa akwai wata mai bi, mai suna Tabita, wato,
Dokas[f] ke nan. Macen kuwa ta ba da kanta ɗungum cikin yin
aikin kirki, da kuma yin taimako. 37 A lokacin nan ta yi rashin
lafiya, ta mutu. Da suka yi mata wanka, suka kwantar da jikinta
a ɗakin sama. 38 Da yake Lidda tana kusa da Joffa, sa'ad da
masu bi suka ji Bitrus yana Lidda, sai suka aika mutum biyu
zuwa wurinsa, su roƙe shi yǎ zo wurinsu da sauri. 39 Sai Bitrus
ya tashi ya tafi tare da su. Da ya iso, suka kai shi ɗakin saman.
Duk mata waɗanda mazansu suka mutu, suka tsaya kusa da shi,
suna kuka, suna nuna riguna da sauran kayan da Dokas ta yi
musu tun tana tare da su. 40 Bitrus ya fitar da su waje duka, ya
durƙusa ya yi addu'a. Ya juya wajen gawar, ya ce, "Tabita,
tashi." Sai ta buɗe ido. Da ta ga Bitrus, sai ta tashi ta zauna.
41 Bitrus kuwa ya miƙa mata hannu ya taimake ta ta tashi. Sai
ya kira masu bi, da matan nan waɗanda mazansu suka mutu, ya
miƙa musu ita da rai. 42 Labarin nan ya bazu a dukan Joffa,
mutane da yawa kuwa suka gaskata da Ubangiji. 43 Bitrus ya
zauna kwanaki da yawa a Joffa, a gidan wani mai aikin ƙatun
dabbobi, sunansa Siman.

### Bitrus Ya Ziyarci Babban Sojan Roma

10 1 Akwai wani mutum a Kaisariya mai suna Koneliyus. Shi
wani babban sojan Roma ne na ƙungiyar sojan da ake ce
da ita Kungiyar Italiya. 2 Shi kuwa mutum ne mai bi, yana tsoron
Allah, shi da iyalinsa duka. Yana ƙoƙari sosai wajen taimakon
talakawan Yahudawa, yana kuma yin addu'a ga Allah kullum.
3 Wata rana, wajen ƙarfe uku na yamma, ya ga wani mala'ikan
Allah a fili a cikin ru'uya, ya zo wurinsa, ya ce, "Koneliyus!"

---

[f]9.36 **Dokas**: "Tabita" a yaren Aramaya da "Dokas" a Helenanci duk suna nufin wani irin naman daji ne kamar barewa.

4 Shi kuwa ya zuba masa ido cikin tsoro ya ce, "Ubangiji,
mene ne?"
Mala'ikan kuma ya ce masa, "Addu'arka da taimakon talakawan
da kake yi sun kai har gaban Allah, abubuwan tunawa ne kuma a
gare shi. 5 Ka aika mutane yanzu zuwa Joffa su kirawo Siman,
wanda ake ce da shi Bitrus. 6 Ya sauka a gun Siman mai aikin fata,
wanda gidansa yake a bakin teku." 7 Da mala'ikan da ya yi masa
magana ya tafi, sai Koneliyus ya kira bayinsa biyu, da kuma wani
soja mai bin Allah daga cikin waɗanda suke yi masa aiki kullum.
8 Bayan ya faɗa musu kome duka, sai ya aike su zuwa Joffa.
9 Washegari, kusan tsakar rana, bayin Koneliyus suna cikin
tafiya, sun zo kusa da garin ke nan, sai Bitrus ya hau kan ɗakin
sama don yǎ yi addu'a. 10 Yunwa ta kama shi, har ya so yǎ ci wani
abu. Amma da ana cikin shirya abincin, sai ya ga ru'uya. 11 Ya ga
sama ya buɗe, wani abu kuma yana saukowa kamar babban mayafi,
ana sauko da shi ƙasa ta kwanansa huɗu. 12 A cikinsa akwai kowace
irin dabba. Akwai masu ƙafa huɗu, da masu rarrafe, da tsuntsaye.
13 Sai ya ji wata murya ta ce masa, "Bitrus, tashi ka yanka
ka ci."



*Hoton ru'uyar da Bitrus ya gani, (10.11-12)*

14 Amma Bitrus ya ce, "Sam! Ubangiji, ban taɓa cin wani abu
marar tsarki ko marar tsabta ba."

15 Sai ya sāke jin murya, sau na biyu, ta ce, "Abin da Allah
ya tsarkake, kada ka ce da shi marar tsarki." [16] Wannan ya faru
sau uku, sai nan da nan aka ɗauki abin zuwa sama.

17 Bitrus yana cikin damuwa ƙwarai a kan ko mece ce ma'anar
ru'uyar da aka nuna masa, sai ga mutanen da Koneliyus ya aiko,
suna tsaye a ƙofa, sun riga sun tambayi gidan Siman. [18] Suna
sallama, suna tambaya ko Siman da ake ce da shi Bitrus ya sauka
a wurin.

19 Tun Bitrus yana tunani a kan ru'uyan nan, Ruhu ya ce
masa, "Ga mutum uku[g] nan suna nemanka. [20] Tashi, ka sauka,
ka bi su. Kada ka yi shakka, don ni ne na aiko su." [21] Sai Bitrus
ya sauka zuwa wurin mutanen, ya ce musu, "Ni ne kuke nema?
Wane dalili ne ya kawo ku?"

22 Sai suka ce, "Wani babban sojan Roma ne, mai suna
Koneliyus, ya aike mu. Shi mutumin kirki ne, mai tsoron Allah,
wanda duk jama'ar Yahudawa suke faɗin abin kirki a kansa. Shi
ne wani mala'ika mai tsarki ya umarce shi yă aiko ka je gidansa,
yă ji abin da za ka ce." [23] Sai Bitrus ya shigo da su, ya ba su
wurin kwana.

Washegari ya tashi, suka tafi tare, waɗansu masu bi daga
garin Joffa kuma suka raka shi. [24] Washegari kuma suka shiga
Kaisariya. Dā ma Koneliyus yana sa rai za su zo, har ya kirawo
'yan'uwansa duka da abokansa. [25] Bitrus yana shiga gidan ke
nan, sai Koneliyus ya tarye shi, ya fāɗi a gabansa, ya yi masa
sujada. [26] Amma Bitrus ya sa yă tashi, ya ce, "Tashi, ai, ni ma
mutum ne." [27] Bitrus yana magana da shi, sai ya shiga ya sami
mutane da yawa sun taru. [28] Sai ya ce musu, "Ku da kanku kun
sani cewa bai kamata Bayahude yă haɗa kai ko yă ziyarci wani
na wata kabila dabam ba. Amma Allah ya nuna mini kada in ce
da kowa marar tsarki, ko mai ƙazanta. [29] Saboda haka, da aka
aika in zo, ban ce a'a ba. To, yanzu ina so in san abin da ya sa
kuka kira ni."

30 Sai Koneliyus ya ce, "Kwana uku da suka wuce, kamar
wannan lokacin, wajen ƙarfe uku na yamma, ina addu'a a gidana,
sai ga wani mutum ya tsaya a gabana. Kayan da ya sa kuwa masu
haske ne sosai. [31] Mutumin ya ce, 'Koneliyus, an amsa addu'arka,
taimakon talakawan da kake yi kuma ya zama abin tunawa ga

[g] **10.19 Ga mutum uku:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "waɗansu" ne a nan. Ɗaya kuma yana da "biyu" ne a nan.

Allah. 32 Saboda haka sai ka aika zuwa Joffa a kirawo Siman,
wanda ake ce da shi Bitrus, ya sauka a gidan Siman mai aikin
fata, wanda gidansa yana a bakin teku.' 33 Shi ya sa na aika a kira
ka, ka kuma kyauta da ka zo. To, ga mu duk mun taru a gaban
Allah, don mu saurari duk abin da Ubangiji ya umarce ka."

**Bitrus Ya Yi Jawabi a Gidan Koneliyus**

34 Sai Bitrus ya soma yin musu magana ya ce, "Lallai, na
gane Allah ba ya nuna bambanci, 35 amma yana karɓar duk mai
tsoronsa, da kuma mai aikata adalci wato, yin rayuwar da Allah
yake so, a kowace al'umma. 36 Kun san saƙon da ya aiko wa
jama'ar Isra'ila, ana ba su Labari Mai Daɗi na salama ta wurin
Yésu Almasihu, shi ne kuwa Ubangijin kowa. 37 Kun san yadda
labarin nan ya bazu a dukan Yahudiya, ya fara tun daga cikin
Galili, bayan baftismar da Yohanna ya yi wa'azi. 38 Kun san
labarin Yesu Banazare, yadda Allah ya shafe shi da Ruhu Mai
Tsarki, da kuma iko. Domin Allah yana tare da shi, ya riƙa
zagawa yana yin aikin alheri, yana warkar da duk waɗanda
Shaiɗan ya matsa musu. 39 Mu kuwa shaidu ne ga duk abin da
Yesu ya yi a ƙasar Yahudawa, da kuma cikin Urushalima. Shi ne
kuma suka kashe shi ta wurin gicciye shi a kan gungumen itace.
40 Amma Allah ya ta da shi a rana ta uku, ya kuma yarda yǎ
bayyana ga mutane. 41 Bai bayyana ga dukan jama'a ba, sai dai
ga mu, wato, mu da Allah ya zaɓa tun dā don mu zama shaidu.
Mu ne muka ci, muka sha tare da shi, bayan ya tashi daga matattu.
42 Ya kuma umarce mu mu yi wa mutane wa'azi, mu kuma yi
shaida cewa shi ne wanda Allah ya sa yǎ zama mai yi wa masu
rai da matattu shari'a. 43 Duk annabawa sun yi shaida a kansa
cewa ta wurin sunansa duk wanda ya ba da gaskiya gare shi zai
sami gafarar zunubai."

**An Ba Wa Waɗanda ba Yahudawa ba Ruhu Mai Tsarki**

44 Bitrus yana cikin magana, sai Ruhu Mai Tsarki ya sauko a
kan dukan waɗanda suke jin maganarsa. 45 Yahudawa masu bi,
waɗanda suka zo tare da Bitrus, suka yi mamakin ganin waɗanda
ba Yahudawa ba su ma sun sami baiwar Ruhu Mai Tsarki.
46 Gama sun ji suna magana da harsuna,[h] suna ɗaukaka Allah.
Sa'an nan Bitrus ya ce, 47 "Akwai wani da zai hana a yi wa

**10.34:** M. Sh 10.17

[h] **10.46 harsuna:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Waɗansu yare dabam-dabam" ne ■ nan.

waɗannan mutane baftisma da ruwa? Ai, su ma sun sami Ruhu
Mai Tsarki kamar yadda mu ma muka samu." 48 Sai Bitrus ya ba
da umarni a yi musu baftisma cikin sunan Yesu Almasihu. Sa'an
nan suka roƙe shi yǎ zauna da su nà 'yan kwanaki.

**Bitrus Ya Yi wa Jama'ar Masu Bi a Urushalima Bayani**

11 1 Manzanni da sauran masu bi da suke a ko'ina a Yahudiya
suka ji cewa waɗanda ba Yahudawa ba ma sun karɓi
maganar Allah. 2 Da Bitrus ya je Urushalima, waɗansu manyan
Yahudawa masu bi, waɗanda suka tsaya a kan al'adarsu ta kaciya,
suka yi masa faɗa. 3 Suka ce, "Don me ka je wurin marasa kaciya,
har ka ci abinci tare da su?"
4 Sai Bitrus ya fara yi musu bayani dalla-dalla cewa:
5 "Ina birnin Joffa ina addu'a, sai na ga ru'uya, na ga wani
abu yana saukowa kamar babban mayafi, an sauko da shi daga
sama ta kwanansa huɗu, har ya iso kusa da ni. 6 Da na dube
shi sosai, na ga dabbobi masu ƙafa huɗu, da namomin daji, da
masu rarrafe, da kuma tsuntsaye a ciki. 7 Na kuma ji wata murya
ta ce mini, 'Bitrus, ka tashi, ka yanka ka ci.' 8 Amma na ce,
'Sam! Ubangiji, ba wani abu marar tsarki, ko marar tsabta, da
ya taɓa shiga bakina.' 9 Sai murya ta amsa daga sama ta yi
magana sau na biyu, ta ce, 'Abin da Allah ya tsarkake, kada ka
ce da shi marar tsarki.' 10 An yi wannan sau uku, sa'an nan aka
ɗauki abin zuwa sama. 11 A daidai wannan lokacin, sai ga
mutum uku sun tsaya a bakin ƙofar gidan da nake,[i] an aiko su
wurina ne daga Kaisariya. 12 Sai Ruhu ya ce mini in bi su, kada
in nuna bambanci tsakanin su da mu. 'Yan'uwan nan shida
kuma suka rako ni, har muka shiga gidan mutumin nan. 13 Sai
ya faɗa mana yadda ya ga mala'ika ya tsaya a gidansa, yana
cewa, 'Ka aika zuwa Joffa a kirawo Siman, wanda ake ce da
shi Bitrus. 14 Shi zai kawo maka saƙon da za ka sami ceto ta
wurinsa, kai da mutanen gidanka duka.' 15 Na fara yin musu
magana ke nan, sai Ruhu Mai Tsarki ya sauko musu, daidai
yadda ya sauko mana da farko. 16 Sai na tuna da maganar
Ubangiji, yadda ya ce, 'Yohanna dai ya yi baftisma da ruwa,
amma ku da Ruhu Mai Tsarki za a yi muku baftisma.' 17 To,
da yake Allah ya yi musu baiwa daidai da wadda ya yi mana,
sa'ad da muka ba da gaskiya ga Ubangiji Yesu Almasihu, wane
ni in hana Allah!"

11.16: A.M. 1.5
[i]11.11 nake: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "muke" ne a nan.

18 Da Yahudawa masu bi suka ji haka, suka rasa abin da za
su ce, sai suka yabi Allah suna cewa, “Ashe, har waɗanda ba
Yahudawa ba ma Allah ya yi musu hanyar tuba da samun rai.”

**Jama'ar Masu Bi a Antakiya ta Suriya**

19 To, masu bi suka warwatse saboda tsananin nan da ya tashi
saboda kashewar Istifanus. Waɗansu suka tafi har zuwa ƙasar
Finikiya da Sayifurus, da birnin Antakiya. Suna wa'azin maganar
Allah, amma ga Yahudawa kaɗai. 20 Amma akwai waɗansu masu
bi daga Sayifurus da Sayirin, waɗanda suka tafi Antakiya suka yi
wa Helenawa magana, suna ba su Labari Mai Daɗi na Ubangiji
Yesu. 21 Ikon Ubangiji kuwa yana tare da su, har mutane da yawa
suka tuba, suka juyo wurin Ubangiji. 22 Labarin abin da ya faru a
Antakiya kuwa ya kai kunnen jama'ar masu bin da take a
Urushalima. Jama'ar masu bi kuma ta aika Barnaba zuwa can
Antakiya.

23 Da ya zo, ya kuma ga alherin da Allah ya yi musu, ya yi
farin ciki, ya gargaɗe su duka su tsaya da bangaskiya cikin
Ubangiji da dukan zuciyarsu. 24 Barnaba kuwa mutumin kirki ne,
cike da Ruhu Mai Tsarki da bangaskiya. Sai mutane masu yawan
gaske suka juyo zuwa wurin Ubangiji. 25 Daga nan sai Barnaba
ya tafi Tarsus don yǎ nemi Shawulu. 26 Da ya same shi kuwa, sai
ya kawo shi Antakiya. Shekara ɗaya cif, suna taruwa da jama'ar
masu bi, suna koya wa mutane masu yawan gaske. A Antakiya
ne aka fara kiran masu bin Almasihu da suna Kirista.

27 To, a wannan lokacin ne waɗansu annabawa suka zo
Antakiya daga Urushalima. 28 Ɗaya daga cikinsu, mai suna Agabus,
ya tashi tsaye, ya yi magana da ikon Ruhu cewa za a yi wata babbar
yunwa a duniya duka. (Wannan kuwa ya faru a zamanin
Kalaudiyus.) 29 Sai almajiran suka yanke shawara cewa su aika wa
'yan'uwan da suke cikin Yahudiya taimako, kowa daidai ƙarfinsa.
30 Haka kuwa suka yi, suka aika wa dattiban jama'ar masu bi a
Yahudiya taimakon ta hannun Barnaba da Shawulu.

**An Kara Tsananta wa Jama'ar Masu Bi**

12 1 A lokacin nan kuwa sarki Hirudus ya fara tsananta wa
waɗansu a cikin jama'ar masu bi. 2 Hirudus ya sa aka
kashe Yakubu, ɗan'uwan Yohanna, da takobi. 3 Da ya ga
Yahudawa sun ji daɗin abin da ya yi, sai ya kama Bitrus shi ma.
Wannan ya faru a kwanakin Bikin Burodi Marar Yisti ne. 4 Da

---

**11.19**: A.M. 8.1-4 **11.28**: A.M. 21.10

Hirudus ya kama Bitrus, ya sa shi a kurkuku a hannun sojoji goma
sha shida su yi gadinsa. Yana da niyya yă kawo shi gaban jama'a
yă hukunta shi bayan bikin.
5 Sa'ad da Bitrus yake a kurkuku, jama'ar masu bi kuwa ta
nace da yin addu'a ga Allah saboda shi.

**An Ceci Bitrus daga Kurkuku**

6 A daren nan da Hirudus yana tunani zai fitar da Bitrus idan
gari ya waye, Bitrus kuwa yana ɗaure da sarƙa biyu, yana barci
tsakanin sojoji biyu. Masu gadin kurkuku kuma suna bakin ƙofa
suna gadi. 7 Ba labari, sai ga wani mala'ikan Ubangiji ya bayyana,
wani haske kuma ya haskaka ɗakin. Sa'an nan mala'ikan ya taɓa
Bitrus a gefe ya tashe shi, ya ce, "Maza ka tashi." Sai kuma
sarƙoƙin suka fita daga hannun Bitrus. 8 Mala'ikan ya ce masa,
"Ka sa rigarka, ka kuma sa takalmanka." Sai ya yi haka.
Mala'ikan ya ce masa, "Yafa mayafinka ka biyo ni." 9 Sai ya fito
ya bi shi, bai san cewa abin da mala'ikan nan yake yi gaskiya ba
ne, ya ɗauka ru'uya ce yake gani. 10 Da suka wuce masu gadi na
farko da na biyu, suka kai ƙofar ƙarfe ta shiga gari, ƙofar kuwa
ta buɗe musu da kanta. Sai suka fita. Sun zo ƙarshen wani titi ke
nan sai nan take mala'ikan ya rabu da shi.
11 Sa'an nan Bitrus ya komo cikin hankalinsa ya ce, "Yanzu
kam na tabbata Ubangiji ne ya aiko mala'ikansa yă cece ni daga
hannun Hirudus, da kuma dukan muguntar da Yahudawa suka
shirya a kaina." 12 Da Bitrus ya gane haka, sai ya je gidan
Maryamu, mamar Yohanna wanda ake ce da shi Markus, inda
mutane suka taru da yawa suna addu'a.
13 Da ya ƙwanƙwasa ƙofar zauren, wata yarinya mai aiki a
gidan mai suna Roda ta zo ta ga ko wane ne. 14 Da ta gane muryar
Bitrus, ba ta buɗe ƙofar ba don murna, sai ta koma ciki da gudu,
ta gaya musu cewa Bitrus yana tsaye a ƙofar zaure. 15 Sai suka
ce mata, "Kina hauka!" Ita kuwa ta nace cewa shi ne. Su kuwa
suka ce, "To, mala'ikansa ne!"
16 Bitrus dai ya yi ta ƙwanƙwasawa. Da suka buɗe suka gan
shi, suka yi ta mamaki. 17 Shi kuwa ya yi musu alama da hannu
su yi shiru, sa'an nan ya bayyana musu yadda Ubangiji ya fito
da shi daga kurkuku. Ya kuma ce, "Ku faɗa wa Yakubu da sauran
'yan'uwa wannan abu." Sa'an nan ya tashi ya tafi wani wuri.

**12.4**: Fit 12.1-27

18 Da gari ya waye, ba ƙaramar ruɗewa ce ta tashi tsakanin
sojojin nan ba, a kan abin da ya sami Bitrus. 19 Da Hirudus ya
neme shi bai same shi ba, sai ya tuhume masu gadin, ya kuma
ba da umarni a kashe su.
Bayan wannan Hirudus ya tashi daga Yahudiya, ya tafi
Kaisariya ya yi 'yan kwanaki a can.

**Mutuwar Hirudus**

20 A lokacin nan, Hirudus yana fushi sosai da mutanen Taya
da na Sidon. Suka zo wurin Hirudus da nufi ɗaya, suka kuma
nemi goyon bayan Bilastus sarkin fada, shi kuwa ya yarda yǎ
taimake su. Sa'an nan suka je wurin Hirudus suka nemi zaman
lafiya, domin suna dogara ne ga ƙasar sarkin nan saboda
abincinsu. 21 A ranar da aka shirya, Hirudus ya sa kayansa na
sarauta, ya zauna a kujerar sarauta, ya yi musu jawabi. 22 Da taron
suka ji shi sai suka ta da murya "Ku ji wannan fa!" suna cewa,
"Muryar wani allah ne, ba ta mutum ba!" 23 Nan take, sai wani
mala'ikan Ubangiji ya buge shi, don bai ɗaukaka Allah ba. Sai
tsutsotsi suka yi ta cinsa har ya mutu.
24 Maganar Allah kuwa ta yi ta ci gaba, tana ta yaɗuwa. 25 Sai
Barnaba da Shawulu suka dawo daga[j] Urushalima, bayan sun cika
aikin da aka ba su su yi, suka kuma zo da Yohanna wanda ake
ce da shi Markus.

**An Zaɓi An kuma Aiki Barnaba da Shawulu**

13 1 To, a jama'ar masu bin da take a Antakiya, akwai
wadansu annabawa da malamai, wato, Barnaba, da
Simiyon wanda ake ce da shi Baƙi, da Lushiyos daga Sayirin, da
Manayen (wanda ya yi girma tare da sarki Hirudus), da kuma
Shawulu. 2 Sa'ad da suke yi wa Ubangiji sujada, suna kuma yin
azumi, sai Ruhu Mai Tsarki ya ce, "Ku keɓe mini Barnaba da
Shawulu domin aikin da na kira su su yi." 3 Bayan da suka yi
azumi da addu'a, sai suka sa wa Barnaba da Shawulu hannun
albarka, suka sallame su.

**Barnaba da Shawulu a Sayifurus**

4 Barnaba da Shawulu kuwa, bayan da Ruhu Mai Tsarki ya
aike su, suka tafi Salukiya, daga can kuma suka shiga jirgin ruwa
zuwa Sayifurus. 5 Da suka kai Salamis, suka yi wa'azin maganar

---

[j] 12.25 **daga:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dã suna da "zuwa" ne a nan.

Allah a majami'un Yahudawa. Yohanna kuma yana tare da su
yana taimakonsu.
6 Bayan sun zazzaga tsibirin duka har Bafos, suka sadu da
wani Bayahude mai sihiri, shi annabin ƙarya ne, mai suna
Bar-Joshu'a, 7 wanda yake tare da gwamna Sarjiyus Bulus.
Gwamna Sarjiyus Bulus kuwa mutum mai hikima ne. Sai
gwamnan ya kira Barnaba da Shawulu don yana so yǎ ji maganar
Allah. 8 Amma mai sihirin nan Alimas, (don sunansa ke nan da
Helenanci), bai ba su goyon baya ba, yana nema yǎ juye hankalin
gwamnan nan don kada yǎ ba da gaskiya. 9 Amma Shawulu kuwa,
wanda ake ce da shi Bulus, cike da Ruhu Mai Tsarki, ya zuba
wa Alimas ido, 10 ya ce, "Kai ɗan Shaiɗan! Mai gāba da duk abin
da yake na adalci! Kana cike da ruɗi, da mugunta kawai. Ba za
ka daina ɓata miƙaƙƙun hanyoyin Ubangiji ba? 11 Yanzu fa, fushin
Ubangiji yana kanka, za ka zama makaho. Za a ɗauki ɗan lokaci
ba ka ga hasken rana ba."
Nan take kuwa sai wani hazo da duhu suka rufe idanunsa, ya
yi ta lalubawa yana neman wanda zai yi masa jagora. 12 Da
gwamna ya ga abin da ya faru, sai ya ba da gaskiya, yana
mamakin koyarwar maganar Ubangiji.

**Bulus da Barnaba a Antakiya ta Bisidiya**

13 Sai Bulus da abokan tafiyarsa suka tashi daga Bafos a cikin
jirgin ruwa, suka je Ferga ta ƙasar Bamfiliya. Yohanna wanda ake
ce da shi Markus kuwa ya bar su ya koma Urushalima. 14 Su kuwa
suka ci gaba daga Ferga, suka tafi Antakiya ta ƙasar Bisidiya.
Ranar Hutu kuwa suka shiga majami'a suka zauna. 15 Bayan an yi
karatu daga Dokar Musa da littattafan annabawa, sai shugabannin
majami'a suka aika musu cewa, "'Yan'uwa, idan kuna da wata
maganar gargaɗin da za ku yi wa jama'a, sai ku yi."
16 Sai Bulus ya miƙe tsaye, ya ɗaga hannu a yi shiru, ya ce:
"Ku 'yan'uwana Isra'ilawa, da sauran masu tsoron Allah, ku
saurara! 17 Allahn jama'ar Isra'ila ya zaɓi kakanninmu, ya mai da
jama'an nan al'umma mai girma a lokacin da suke a ƙasar Masar,
ya kuma fito da su daga ƙasar da maɗaukakin iko. 18 Ya yi haƙuri
da su wajen shekara arba'in a cikin daji. 19 Bayan ya halaka
al'umma bakwai a ƙasar Kan'ana, ya ba jama'ar Isra'ila gādon
ƙasar. 20 Wannan ya ɗauki wajen shekara ɗari huɗu da hamsin.

**13.17:** Fit 1.7; 12.51 **13.18:** L. Kiɗ 14.34; M. Sh 1.31 **13.19:** M. Sh 7.1; Josh 14.1

"Bayan haka kuma Allah ya naɗa musu alƙalai har zuwa
zamanin annabi Sama'ila. 21 Sa'an nan suka roƙa a naɗa musu
sarki, sai Allah ya ba su Shawulu ɗan Kish, mutumin kabilar
Benjamin, wanda ya yi mulki har shekara arba'in. 22 Bayan Allah
ya cire Shawulu, ya sa Dawuda yǎ zama sarkinsu. Cikin shaidar
da Allah ya bayar game da Dawuda, ya ce, 'Na sami Dawuda
ɗan Jesse, mutum ne da nake ƙauna sosai, wanda kuma zai aikata
dukan nufina.' 23 Daga zuriyar mutumin nan ne Allah ya kawo
wa Isra'ila Mai Ceto, Yesu, kamar yadda ya yi alkawari. 24 Kafin
zuwan Yesu, Yohanna ya yi wa mutanen Isra'ila duka wa'azi su
tuba a kuma yi musu baftisma. 25 Yayin da Yohanna ya kusa gama
aikinsa, sai ya ce, 'Wa kuke tsammani nake? Ba fa ni ne shi ɗin
nan ba. Amma akwai wani da zai zo a bayana, wanda ko igiyar
takalmansa ma ban isa in kunce ba.'

26 "Ku 'yan'uwana, zuriyar Ibrahim, da kuma waɗanda ba
Yahudawa ba masu tsoron Allah a cikinku, mu ne fa aka aiko
mana labarin ceton nan. 27 Gama masu zama a Urushalima da
shugabanninsu ba su gane shi ne Mai Ceton ba, ba su kuma
gane maganar annabawan da ake karantawa a kowace Ranar
Hutu ba. Amma sun cika wannan maganar annabawa ta wurin
hukunta Yesu. 28 Ko da yake ba su same shi da laifin da za a
kashe shi ba, duk da haka suka roƙi Bilatus a kashe shi. 29 Da
suka cika duk abin da aka rubuta game da shi, sai suka sauko
da shi daga kan gungumen itace, suka sa shi a kabari. 30 Amma
Allah ya tashe shi daga matattu. 31 Kwanaki da yawa kuwa yana
ta bayyana ga waɗanda suka bi shi zuwa Urushalima daga Galili,
waɗanda yanzu su ne shaidunsa ga jama'a. 32 Mu ma mun kawo
muku bishara, cewa alkawarin nan da Allah ya yi wa
kakanninmu, 33 ya cika mana shi, mu da muke 'ya'yansu, sa'ad
da ya ta da Yesu daga matattu. Kamar yadda yake a rubuce cikin
Zabura ta biyu cewa,

'Kai Ɗana ne,
Na zama ubanka yau.'

34 "Allah ya ta da Yesu daga matattu a kan cewa Yesu ba zai
sāke mutuwa ba balle yǎ ruɓa. Hakika, Allah ya cika wannan
magana game da tashinsa cewa:

---

**13.20:** L. Mah 2.16; 1 Sam 3.20 **13.21:** 1 Sam 8.5; 10.21
**13.22:** 1 Sam 13.14; 16.12; Zab 89.20 **13.23:** Ish 11.1-16 **13.24** Mar 1.4; Luk 3.3
**13.25:** Mat 3.11; Mar 1.7; Luk 3.16; Yoh 1.20,27
**13.28:** Mat 27.22; Mar 15.13-14; Luk 23.21-23; Yoh 19.15
**13.29:** Mat 27.57-61; Mar 15.42-47; Luk 23.50-56; Yoh 19.38-42 **13.31:** A.M. 1.3
**13.33:** Zab 2.7

'Zan ba ka albarkun nan masu tsarki kuma tabbatattu
wadanda na yi wa Dawuda alkawari.'
35 Domin a wata Zabura ma ya ce, 'Ba za ka bar Mai Tsarkinka
yă ruɓa ba.'
36 "Bayan da Dawuda ya cika aikin da Allah ya ba shi a
zamaninsa, sai ya mutu, aka kuwa binne shi tare da kakanninsa,
jikinsa kuma ya ruɓe. 37 Amma Yesu wanda Allah ya ta da shi
daga matattu bai ruɓa a kabari ba.
38 "Saboda haka 'yan'uwana, ku san wannan cewa ta wurin
Yesun nan ne ake sanar da gafarar zunubanku. 39 Ta wurinsa
kuma duk wanda ya ba da gaskiya ya sami 'yanci ke nan daga
dukan zunuban da Dokar Musa ta kāsa ba da 'yanci a kai.
40 Saboda haka sai ku mai da hankali, kada abin nan da Allah ya
faɗa cikin littattafan annabawa yă faru da ku, wato:
41 'Ku saurara, ku masu yin ba'a!
Ku ruɗe da mamaki, ku mutu!
Domin zan yi wani aiki a kwanakinku,
aikin da ba za ku gaskata ba,
ko da wani ya gaya muku.' "
42 Bulus da Barnaba suna fita daga majami'ar ke nan, sai
mutane suka roƙe su su ƙara yi musu magana a kan abubuwan
nan kuma a Ranar Hutu mai zuwa. 43 Da jama'a suka watse,
Yahudawa da yawa, da kuma waɗansu waɗanda ba Yahudawa ba
da suka shiga addinin Yahudanci, suka bi Bulus da Barnaba. Su
kuma suka yi musu magana, suka ƙarfafa su su ci gaba da rayuwa
cikin alherin Allah.
44 Da Ranar Hutu ta kewayo, kusan duk birnin suka taru don
su ji maganar Allah. 45 Amma da Yahudawa suka ga taron mutane
masu yawa, suka yi kishi sosai, suna mūsun abubuwan da Bulus
ya faɗa suna zaginsa. 46 Amma Bulus da Barnaba suka yi magana
ba tsoro, suka ce: "Ku Yahudawa ku ne ya kamata a fara yi muku
maganar Allah. Amma tun da kuka ƙi ta, kun nuna ba ku cancanci
ku sami rai na har abada ba. To, za mu je wurin waɗanda ba
Yahudawa ba. 47 Domin Ubangiji ya riga ya umarce mu da ya ce:
'Na sa ka ka zama haske ga waɗanda ba Yahudawa ba,
Don ka kawo ceto har zuwa ƙarshen duniya.' "
48 Da waɗanda ba Yahudawa ba suka ji haka, suka ji daɗi
sosai, suka yabi maganar Ubangiji. Waɗanda aka shirya musu
samun rai na har abada kuma suka ba da gaskiya.

**13.34:** Ish 55.3 **13.35:** Zab 16.10 **13.41:** Hab 1.5 **13.47:** Ish 42.6; 49.6

49 Maganar Ubangiji kuwa sai ta ƙara bazu a ƙasar duka.
50 Amma Yahudawa suka zuga waɗansu mata masu tsoron
Allah, waɗanda ake ba su girma, da kuma waɗansu manyan
mutanen garin. Suka ta da tsanani ga Bulus da Barnaba, suka
kore su daga garinsu. 51 Manzannin kuwa suka kakkaɓe ƙurar
ƙafafunsu don shaida a kan mutanen garin, suka tafi Ikoniya.
52 Masu bi na Antakiya kuma suna farin ciki sosai, suna kuma
cike da Ruhu Mai Tsarki.

## Bulus da Barnaba a Ikoniya

14 1 To, a Ikoniya, Bulus da Barnaba suka shiga majami'ar
Yahudawa kamar yadda sun saba. Suka yi wa'azi, har
mutane masu yawa, Yahudawa da waɗanda ba Yahudawa ba,
suka ba da gaskiya. 2 Amma Yahudawan da suka ƙi gaskata, suka
zuga waɗanda ba Yahudawa ba, suka ɓata tsakaninsu da masu bi.
3 Duk da haka Bulus da Barnaba suka daɗe a nan sosai, suna
wa'azi da zuciya ɗaya bisa ga ikon Ubangiji. Ubangiji kuwa ya
yi shaidar maganar alherinsa ta wurin ba da iko a yi alamu da
abubuwan ban mamaki ta hannunsu.
4 Amma mutanen garin suka rabu kashi biyu, waɗansu suna
goyon bayan Yahudawa, waɗansu kuma suna goyon bayan
manzannin. 5 Sai waɗanda ba Yahudawa ba da Yahudawa tare da
shugabanninsu suka yi shiri don su wulaƙanta manzannin, su
jejjefe su da duwatsu.
6 Da manzannin suka ji haka, sai suka gudu zuwa biranen
Likoniya, wato, Listira da Darbe, da kuma kewayensu. 7 A wurin
suka ci gaba da wa'azin Labari Mai Daɗi.

## Bulus Ya Yi Wa'azi a Listira

8 A Listira kuwa akwai wani mutum wanda shi gurgu ne, bai
taɓa yin tafiya ba tun da aka haife shi. Yana zaune, 9 yana
sauraron wa'azin Bulus. Sai Bulus ya zuba masa ido. Da Bulus
ya ga mutumin yana da bangaskiyar da za ta isa a warkar da shi,
10 sai ya ɗaga murya da ƙarfi ya ce, "Tashi ka tsaya kan
ƙafafunka." Mutumin kuwa ya tashi ya fara tafiya. 11 Da taron
suka ga abin da Bulus ya yi, suka ɗaga murya gaba ɗaya suna
cewa da yaren Likoniya, "Lallai, alloli sun sauko mana da siffar
mutane!" 12 Sai suka ba Barnaba suna Zeyus, Bulus kuwa suka
ce da shi Hermes, domin shi ne shugaban magana. 13 Sai sarkin
tsafin Zeyus, wanda ɗakin gunkinsa yake a bayan gari, ya kawo

**13.51:** Mat 10.14; Mar 6.11; Luk 9.5; 10.11

shanu da fure a ƙofar gari. Sarkin tsafin da jama'a suna so su yi
wa manzannin hadaya.
14 Amma da manzannin nan Barnaba da Bulus, suka ji haka,
sai suka yayyage rigunansu don ɓacin rai, suka shiga cikin taron
da gudu, suna ɗaga murya suna cewa, 15 "Don me kuke yin haka?
Ai, mu ma mutane ne kamarku, mun dai kawo muku Labari Mai
Daɗi ne, domin ku juya wa abubuwan banzan nan baya, ku kuma
juyo ga Allah mai rai, wanda ya halicci sama da ƙasa, da teku,
da kuma dukkan abin da yake cikinsu. 16 A zamanin dā, ya bar
dukan mutane su yi yadda suka ga dama. 17 Duk da haka kuwa
bai taɓa barin kansa babu shaida ba. Shi yake ba ku ruwan sama,
da damina mai albarka. Yana ƙosar da ku da abinci, yana kuma
sa ku yi farin ciki." 18 Duk da waɗannan maganganun ma da kyar
suka hana jama'an nan yin hadaya dominsu.
19 Amma waɗansu Yahudawa suka zo daga Antakiya da
Ikoniya suka rinjayi taron, suka jejjefi Bulus, suka ja shi zuwa
bayan gari, suna tsammani ya mutu. 20 Amma da masu bi suka
kewaye shi, sai ya tashi ya koma cikin gari. Washegari kuma ya
tafi Darbe tare da Barnaba.

**Komawa Antakiya ta Suriya**

21 Bayan Bulus da Barnaba suka yi wa'azin Labari Mai Daɗi
a Darbe, sun kuma sami almajirai da yawa, suka koma Listira,
da Ikoniya, da kuma Antakiya ta Bisidiya. 22 Suna ƙarfafa masu
bi, suna yi musu gargaɗi su tsaya da ƙarfi cikin bangaskiya. Suna
cewa, "Sai tare da shan wuya mai yawa za mu shiga mulkin
Allah." 23 Bayan kuma sun zaɓa musu dattibai a kowace jama'ar
masu bi, tare da addu'a da azumi, suka miƙa su ga Ubangiji wanda
suka gaskata da shi.
24 Sun bi ta ƙasar Bisidiya zuwa Bamfiliya. 25 Da kuma suka
faɗa maganar Allah a Ferga, sai suka tafi Ataliya. 26 Daga nan
kuma suka shiga jirgin ruwa suka koma Antakiya, inda tun dā
aka yi musu fatar alherin Allah ya kiyaye su cikin aikin nan da
suka gama.
27 Da suka iso, suka tara jama'ar masu bi suka ba da labarin
dukan abin da Allah ya yi ta wurinsu, da kuma yadda ya buɗe
wa waɗanda ba Yahudawa ba ƙofar bangaskiya. 28 Sun ɗan daɗe
a can tare da masu bi.

14.15: Fit 20.11; Zab 146.6

## Majalisar Shugabannin Jama'ar Masu Bi a Urushalima

15 1 Sai kuma waɗansu mutane suka zo Antakiya daga
Yahudiya suna koya wa masu bi, suna cewa, "Idan ba
an yi muku kaciya kamar yadda al'adar Musa take ba, ba za ku
iya samun ceto ba." 2 Ba ƙaramar gardama Bulus da Barnaba
suka yi da mutanen nan a kan wannan maganar ba. Sai aka sa
Bulus da Barnaba da kuma waɗansu su je Urushalima wurin
manzanni da dattiban jama'ar masu bi don su tattauna a kan
wannan magana.

3 Jama'ar masu bi ta raka su, suka tafi, suka bi ta ƙasar
Finikiya da Samariya, suna ba da labarin yadda waɗanda ba
Yahudawa ba suka ba da gaskiya. Wannan ya sa duk masu bi
suka yi farin ciki sosai. 4 Da suka isa Urushalima, dukan jama'ar
masu bi, da manzanni, da dattiban jama'ar masu bi suka yi musu
maraba. Sai Bulus da Barnaba kuma suka faɗa musu duk abin
da Allah ya yi ta wurinsu. 5 Amma waɗansu masu bi, 'yan
ɗarikar Farisiyawa, suka tashi tsaye suka ce, "Dole ne a yi wa
masu bi waɗanda ba Yahudawa ba kaciya, a kuma sa su dole
su bi Dokar Musa."

6 Manzannin da dattiban jama'ar masu bi suka taru don su
tattauna a kan wannan maganar. 7 Bayan an yi ta gardama sosai,
sai Bitrus ya tashi tsaye ya ce musu, "'Yan'uwa, kun sani tun
tuni Allah ya zaɓe ni a cikinku, cewa ta wurina ne waɗanda ba
Yahudawa ba za su ji Labari Mai Daɗi, su kuma ba da gaskiya.
8 Allah kuwa wanda ya san zuciyar kowa, ya nuna cewa ya karɓe
su da ya ba su Ruhu Mai Tsarki, kamar yadda ya ba mu. 9 Kuma
bai nuna bambanci tsakaninmu da su ba, don ya tsarkake
zukatansu ta wurin bangaskiyarsu. 10 Saboda haka don me kuke
gwada Allah ta wurin sa wa almajiran nan waɗansu kaya wato,
dokokin da mu da kakanninmu duka ba mu iya ɗauka ba?
11 Amma mun gaskata cewa ta wurin alherin Ubangiji Yesu ne
mun sami ceto, kamar yadda su ma suka samu."

12 Sai duk taron mutanen suka yi shiru, suka saurari Barnaba
da Bulus sa'ad da suka ba da labarin alamu da abubuwan ban
mamakin da Allah ya yi ta wurinsu a cikin waɗanda ba
Yahudawa ba.

13 Bayan sun gama magana, sai Yakubu ya amsa ya ce,
"'Yan'uwa, ku saurare ni. 14 Siman ya ba da labari yadda Allah
ya fara nuna ƙauna ga waɗanda ba Yahudawa ba, ta wurin ɗaukar

---

**15.1:** L. Fir 12.3 **15.7:** A.M. 10.1-43 **15.8:** A.M. 2.4; 10.44

wata jama'a daga cikinsu ta zama tasa. 15 Wannan kuwa ya yi
daidai da maganar annabawa yadda yake a rubuce cewa,
16 'Bayan haka zan dawo in sāke gina gidan Dawuda da ya
rushe.
Ko da yake ya rushe, zan sāke gina shi,
in kuma ta da shi.
17 Ta haka sauran mutane za su neme ni ni Ubangiji,
wato, waɗanda ba Yahudawa ba da na zaɓa su zama
nawa.
18 Haka Ubangiji ya faɗa,
shi da ya bayyana waɗannan abubuwa tun zamanin dā.'
19 "Saboda haka na ga bai kamata mu matsa wa waɗanda ba
Yahudawa ba waɗanda suke juyowa ga Allah. 20 Sai dai mu rubuta
musu wasiƙa mu gaya musu kada su ci abincin da aka miƙa wa
gumaka, kada su yi lalata ko su ci naman dabbar da aka murɗe,
da kuma jini. 21 Gama tun zamanin dā, a kowane gari akwai masu
yin wa'azi da Dokar Musa, ana kuma karanta su a majami'u
kowace Ranar Hutu."

**Amsar Shugabannin Jama'ar Masu Bi**

22 Sai manzannin da dattiban jama'ar masu bi, tare da dukan
'yan jama'ar masu bi, suka ga ya yi kyau su zaɓi waɗansu daga
cikinsu, su aike su zuwa Antakiya tare da Bulus da Barnaba. Sai
suka zaɓi Yahuda, wanda ake ce da shi Barsaba, da kuma Sila,
waɗanda su shugabanni ne cikin masu bi. 23 Suka ba su wasiƙar
da take cewa:
"Daga 'yan'uwanku, manzanni da dattiban jama'ar masu bi,
zuwa ga masu bi waɗanda asalinku ba Yahudawa ba ne, a
Antakiya da ƙasar Suriya da ta Kilikiya. Muna gaisuwa.
24 "Mun sami labari cewa waɗansu daga cikinmu sun tayar
muku da hankali da maganganunsu, suna rikitar da ku, ko da
yake ba mu ba su umarni su yi haka ba. 25 Don haka, bayan
muka tattauna sai muka ga ya yi kyau mu zaɓi waɗansu mu
aika muku su, tare da abokanmu, wato, Barnaba da Bulus,
26 waɗanda suka ba da ransu saboda sunan Ubangijinmu Yesu
Almasihu. 27 Don haka mun aiko muku Yahuda da Sila. Su da
kansu za su tabbatar muku waɗannan abubuwa da bakinsu.
28 "Ruhu Mai Tsarki ya ga ya yi kyau, haka kuma muka ga
ya yi kyau, kada a sa muku wani nauyi fiye da na waɗannan
abubuwan da suka zama dole, 29 wato, abin da aka miƙa wa

**15.16-18:** Amos 9.11-12 **15.20:** Fit 34.15-17; L. Fir 17.10-16; 18.6-23

gunki, da cin nama tare da jini, da cin namar dabbar da aka
murɗe, da kuma lalata. Idan kun kiyaye kanku daga waɗannan
abubuwa, kun yi abin da yake da kyau ke nan. Ku huta lafiya."
30 Sai aka aike su, suka tafi Antakiya. Da suka tara jama'ar
masu bi, sai suka ba da wasiƙar. 31 Da jama'ar suka karanta
wasiƙar kuwa, suka yi farin ciki saboda ƙarfafawar da suka samu.
32 Yahuda da Sila kuma, don su annabawa ne, suka yi wa 'yan'uwa
gargaɗi da maganganu masu yawa, suka kuma ƙarfafa su.
33 Bayan sun yi 'yan kwanaki a wurin, sai aka sallame su
lafiya, suka komo wurin waɗanda suka aiko su.[k] 35 Bulus da
Barnaba suka yi 'yan kwanaki a Antakiya. Su da waɗansu mutane
da yawa suna koyarwa suna kuma yin bisharar maganar Ubangiji.

### Bulus da Barnaba Sun Rabu

36 Bayan 'yan kwanaki, Bulus ya ce wa Barnaba, "Zo mu je
duk garuruwan da muka yi bisharar maganar Ubangiji a dā, mu
ziyarci 'yan'uwa, mu ga yadda suke." 37 Barnaba ya so su ɗauki
Yohanna wanda ake ce da shi Markus yă tafi tare da su. 38 Amma
Bulus ya ga bai yi kyau su tafi da Markus ba saboda a dā ya bar
su a ƙasar Bamfiliya, ya kuma ƙi ya ci gaba da yin aiki tare da
su. 39 Rashin yardar ya yi zafi har ya kai su ga rabuwa. Barnaba
ya ɗauki Markus, suka shiga jirgin ruwa zuwa Sayifurus. 40 Amma
Bulus ya zaɓi Sila. Bayan masu bi sun miƙa su ga alherin Ubangiji
yă kiyaye su. Sai suka tashi. 41 Suka bi ta ƙasashen Suriya da
Kilikiya, suna ƙarfafa jama'un masu bi.

### Timoti Ya Bi Bulus da Sila

16 1 Sai Bulus ya je Darbe da Listira. Akwai wani almajiri a
Listira mai suna Timoti, ɗan wata Bayahudiya mai bi.
Babansa kuwa Bahelene ne. 2 Masu bi da suke a Listira da Ikoniya
kuwa suna yabon Timoti. 3 Bulus ya so Timoti ya raka shi. Don
haka ya ɗauke shi ya yi masa kaciya saboda Yahudawan da suke
waɗannan wuraren duk sun san babansa Bahelene ne.
4 Lokacin da Bulus da Sila suke tafiya suna bin gari-gari, suka
riƙa bayyana wa jama'a ƙa'idodin da manzanni da dattiban
jama'ar masu bi suka yarda a kai a Urushalima, suka gaya wa
masu bi su kiyaye su. 5 Ta haka jama'un masu bi suka ƙara ƙarfi
cikin bangaskiya, suna ƙara yawa kowace rana.

---

**15.38:** A.M. 13.13

[k] 15.33 Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya ta 34 haka: Amma Sila ya ga ya yi kyau yă zauna a nan tukuna.

**Bulus Ya Ga Ru'uya a kan Makidoniya**

6 Sai suka zazzaga ƙasashen Firijiya da Galatiya, don Ruhu
Mai Tsarki ya hana su yin maganar Ubangiji a Asiya. 7 Da suka
zo kan iyakar ƙasar Misiya, suka yi ƙoƙari su je ƙasar Bitiniya,
amma Ruhun Yesu bai yarda musu ba. 8 Suka kuwa bi ta gefen
ƙasar Misiya, suka gangara zuwa Toruwas. 9 Da dare Bulus ya
ga ru'uya. A ru'uyar kuwa ya ga wani mutumin ƙasar Makidoniya
yana tsaye, yana roƙonsa yana cewa, "Ka zo Makidoniya ka
taimake mu." 10 Da Bulus ya ga ru'uyan nan kuwa, nan take muka
yi ƙoƙari mu ƙetare zuwa Makidoniya, don mun tabbata cewa
Allah ne ya kira mu mu yi musu wa'azin Labari Mai Daɗi.

**Lidiya Ta Ba da Gaskiya**

11 Sai muka tashi a cikin jirgin ruwa daga Toruwas muka miƙe
har Samutarkiya. Washegari kuma sai Niyafolis. 12 Daga nan
kuma sai muka wuce zuwa Filibi wadda take ƙarƙashin mulkin
Roma, kuma ita ce babban birni ta yankin Makidoniya. Muka yi
'yan kwanaki a nan. 13 Ranar Hutu muka fita ƙofar gari, muka je
bakin kogi inda muke tsammani akwai wurin yin addu'a na
Yahudawa, muka zauna muka yi magana wa matan da suka taru
a wurin. 14 Akwai wata mace mai suna Lidiya, mai bautar Allah,
tana sauraronmu. Ita 'yar garin Tayatira ce, tana sayar da yadunan
jan garura mai tsada. Ubangiji ya buɗe zuciyarta, har ta sa hankali
ta saurari abin da Bulus ya faɗa. 15 Da aka yi mata baftisma tare
da mutanen gidanta, sai ta roƙe mu ta ce, "Idan kun yarda ni mai
ba da gaskiya ga Ubangiji ce, to, sai ku zo gidana ku sauka." Ta
lallashe mu, sai muka yarda.

**An Kulle Bulus da Sila a cikin Kurkuku**

16 Wata rana za mu je wurin yin addu'a sai muka gamu da
wata yarinya mai aljani mai duba. Masu yarinyar kuwa suna
samun kuɗi sosai ta wurin duban da take yi. 17 Sai ta riƙa binmu,
mu da Bulus, tana ihu tana cewa, "Mutanen nan bayin Allah
Maɗaukaki ne, suna sanar da ku hanyar ceto!"

18 Ta yi ta yin haka kwanaki da yawa. Sai Bulus ya ji fushi
sosai, ya juya ya ce wa aljanin, "Na umarce ka cikin sunan Yesu
Almasihu, ka rabu da ita." Nan take kuwa ya rabu da ita.

19 Da masu yarinyar suka ga hanyar da suke samun kuɗi ta
toshe, sai suka kama Bulus da Sila, suka ja su har cikin kasuwa
gaban masu shari'a. 20 Da suka kai su gaban alƙalai, suka ce,
"Waɗannan Yahudawa suna ɗamun garinmu fa. 21 Suna koyar da

al'adun da bai kamata mu karɓa ko mu bi ba, don mu Romawa
ne." 22 Sai jama'a suka taru a kansu gaba ɗaya, alƙalan kuma suka
yayyage musu tufafinsu, suka tuttuɓe su, suka ba da umarni a
dūke su. 23 Da aka dūke su sosai, aka sa su cikin kurkuku, aka
umarci mai gadin kurkukun yă yi gadinsu da kyau. 24 Shi kuwa
da ya karɓi wannan umarni, sai ya sa su can ciki-cikin kurkuku,
ya sa ƙafafunsu a turu.



*Hoton Bulus da Sila a cikin Kurkuku (16.23-25)*

25 Wajen tsakar dare, Bulus da Sila suna addu'a suna waƙoƙin
yabon Allah, sauran 'yan kurkukun kuwa suna sauraronsu. 26 Ba
labari sai aka yi wata babbar rawar ƙasa, har tushen ginin
kurkukun ya girgiza. Nan da nan ƙofofin duka suka buɗe,
sarƙoƙin dukan 'yan kurkukun suka kunce. 27 Da mai gadin 'yan
kurkukun ya tashi daga barci ya ga ƙofofin kurkukun a buɗe, ya
zaro takobinsa, yana shiri yă kashe kansa, domin yana tsammani
'yan kurkukun sun gudu. 28 Amma Bulus ya ɗaga murya da ƙarfi
ya ce, "Kada ka ji wa kanka ciwo, ai, dukanmu muna nan!"

29 Sai mai gadin 'yan kurkuku ya ce a kawo fitilu. Sai ya yi
wuf ya shiga ciki, ya fāɗi a gaban Bulus da Sila, yana rawar jiki
don tsoro. 30 Sa'an nan ya fito da su waje ya ce, "Shugabanni,
me zan yi in sami ceto?" 31 Su kuwa suka ce, "Ka gaskata da

Ubangiji Yesu, kai da iyalinka za ku sami ceto." 32 Sa'an nan
suka gaya masa maganar Ubangiji, shi da mutanen da suke
gidansa duka. 33 A cikin daren nan ya ɗauke su, ya wanke musu
mikinsu. Nan da nan kuwa aka yi masa baftisma da dukan
iyalinsa. 34 Sa'an nan ya shigo da su cikin gidansa, ya kawo musu
abinci. Shi da iyalinsa duka suka cika da farin ciki don dukansu
sun ba da gaskiya ga Allah.

35 Da gari ya waye, alƙalan suka aiko 'yan sanda da umarni
cewa, "A saki mutanen nan." 36 Sai mai gadin 'yan kurkukun ya
kawo wa Bulus saƙon ya ce, "Alƙalai sun aiko a sake ku. Don
haka yanzu sai ku fito ku tafi lafiya."

37 Amma Bulus ya ce musu, "Ai, a gaban mutane suka yi mana
bulala, ba tare da an yi mana shari'a ba, ko da yake mu Romawa
ne. Suka kuma jefa mu cikin kurkuku, yanzu kuma za su fitar da
mu a ɓoye? Ina! Sai dai su zo da kansu su fitar da mu."

38 Sai 'yan sandan suka je suka faɗa wa alƙalan wannan
magana. Alƙalan kuwa suka ji tsoro da suka ji wai Bulus da Sila
Romawa ne. 39 Sa'an nan suka zo suka roƙi gafara a wurin Bulus
da Sila. Bayan haka sai suka fitar da su suka roƙe su su bar garin.
40 Bayan Bulus da Sila suka fito daga kurkukun, sai suka tafi
wurin Lidiya. Bayan sun ga masu bi, suka kuma ƙarfafa musu
zuciya, sai suka tafi.

**An Yi Tashin Hankali a Tasalonika**

17 1 To, da Bulus da Sila suka bi ta Amfibolis da Afoloniya,
suka kai Tasalonika, inda akwai majami'ar Yahudawa.
2 Sai Bulus ya shiga wurinsu kamar yadda ya saba, Ranar Hutu
guda uku a jere yana mahawara da su daga cikin Rubutattun
Maganar Allah. 3 Yana yi musu bayani, yana kuma tabbatar musu
cewa lallai ne Almasihu yă sha wahala, yă kuma tashi daga
matattu. Bulus ya kuma ce, "Yesun nan da nake sanar muku, shi
ne Almasihu." 4 Sai waɗansu mutanen Yahudawa da kuma
Helenawa masu bautar Allah haɗe da manyan mata masu yawa
sosai, duk suka yarda da maganar Bulus da Sila, suka kuma haɗa
kai da su.

5 Amma Yahudawa suka yi kishi, sai suka tara waɗansu 'yan
iska a kasuwa. Da dukansu suka taru sai suka ta da hankalin
mutanen garin. Suka ruga cikin gidan Jason suna neman Bulus
da Sila don su kawo su gaban jama'a. 6 Da ba su same su ba, sai
suka jawo Jason da waɗansu masu bi, suka kai su har gaban masu
shari'a, suna ihu suna cewa, "Mutanen nan da suke ta da hankali

a ko'ina a ɗuniya, ga su sun zo har nan ma. 7 Har ma Jason ya
ba su masauki. Dukansu kuwa suna karya dokokin Kaisar, suna
cewa akwai wani sarki, wai sunansa Yesu." 8 Da mutanen garin
da masu shari'a suka ji wannan, hankalinsu ya tashi. 9 Ba su saki
Jason da sauransu ba, sai da suka karɓi kuɗin beli a hannunsu.

**Bulus da Sila a Biriya**

10 Da dare ya yi, masu bi suka sallami Bulus da Sila su tafi
Biriya. Da suka kai can, suka shiga majami'ar Yahudawa. 11 To,
waɗannan Yahudawan sun fi na Tasalonika hankali, domin sun
karɓi maganar hannu biyu-biyu. Suna ta binciken Rubutattun
Maganar Allah kullum, su gani ko abin da Bulus ya faɗa gaskiya
ne. 12 Saboda haka da yawa daga cikin Yahudawa suka ba da
gaskiya, har da waɗansu matan Helenawa masu matsayi da kuma
mazan Helenawa da yawa. 13 Amma da Yahudawan da suke a
Tasalonika suka ji cewa Bulus yana yi bishara a Biriya ma, suka je
suka zuga jama'a a can ma, suna ta da hankalinsu. 14 Nan da nan
kuwa masu bi suka sa Bulus yǎ tafi bakin teku, amma Sila da Timoti
suka tsaya tukuna a nan. 15 Waɗanda suka yi wa Bulus rakiya kuwa
suka kai shi har Atina. Da za su dawo sai Bulus ya ba su saƙo zuwa
wurin Sila da Timoti cewa su zo su same shi da sauri, sai suka tafi.

**Bulus a Atina**

16 To, sa'ad da Bulus yake jiran Sila da Timoti a Atina, ya yi
baƙin ciki ƙwarai da ya ga garin ya cika da gumaka. 17 Don haka
yakan yi mahawara a cikin majami'a da Yahudawa, da waɗansu
Helenawa masu yi wa Allah sujada. Kowace rana kuwa yakan yi
mahawara da waɗanda yake samu a kasuwa. 18 Haka kuma
waɗansu Abikuriyawa da Sitokiyawa masu ilimi suka yi
mahawara da shi. Waɗansunsu suka ce, "Mene ne wannan mai
surutun yake so ya ce?"
Waɗansu suka ce, "Kamar mai yin wa'azin waɗansu alloli ne
da ba na nan ba." Sun faɗa haka domin Bulus yana yin bisharar
Yesu, da kuma tashi daga matattu. 19 Saboda haka suka kai shi
Tudun Arasa wato, Majalisarsu, suka ce masa, "Ko za ka bayyana
mana wannan sabuwar koyarwar da kake yi? 20 Don ba mu taɓa
jin irin waɗannan maganganu ba. Muna so mu san abin da suke
nufi." 21 Duk Atinawa da baƙin da suke zama a Atina, sun fi so
su ji sabon abu su kuma yi magana a kai,. fiye da kome.
22 Sai Bulus ya tashi tsaye a gaban majalisar, ya ce, "Ku
mutanen Atina, na lura cewa ku masu son bin addini ne sosai ta

kowane gefe. 23 Don lokacin da nake zagawa cikin garin, na duba
abubuwan da kuke yi wa sujada, har ma na ga wani bagaden hadaya
da rubutu a samansa mai cewa, 'Domin Allahn da ba a sani ba.'
To, shi wannan da kuke yi wa sujada da ba ku san shi ba, shi ne
nake sanar muku. 24 Allahn da ya halicci duniya da dukkan abin da
yake cikinta, shi da yake Ubangijin sama da ƙasa ba ya zama a
haikalin da mutum ya gina. 25 Haka kuma ba ya neman taimako
daga wurin mutum, ba ya bukatar wani abu, tun da yake shi ne
yake ba dukkan mutane rai, da numfashi da dukkan abubuwan da
suke bukata. 26 Shi ne kuma ya halicce dukkan al'umma daga
mutum guda, domin su zauna a duk sararin duniya. Ya shirya iyakar
lokaci, da kuma wuraren da kowace al'umma za ta kasance. 27 Allah
ya yi haka don su neme shi, ko wataƙila za su laluba su same shi,
ko da yake bai yi nesa da kowannenmu ba. 28 Ai,

'Ta gare shi ne muke rayuwa,
muke motsi, muka kuma kasance,'
yadda waɗansu mawaƙanku ma suka faɗa cewa,
'Hakika, mu ma zuriyarsa ce.'

29 To, da yake mu zuriyar Allah ne, ai, bai kamata mu yi tsammani
Allah yana kama da wata siffar zinariya, ko ta azurfa, ko ta dutse
ba, wadda mutum ya ƙera da dabararsa. 30 A dā Allah bai hukunta
mutane gwargwadon laifofinsu ba, saboda rashin saninsu. Amma
yanzu ya umarci dukkan mutane a ko'ina su tuba. 31 Domin ya
tsai da ranar da zai zo yă yi wa duniya shari'a ta gaskiya ta wurin
wani da ya zaɓa. Allah ya ba da tabbacin yin haka ta wurin ta da
mutumin nan daga matattu."

32 Da suka ji maganar tashi daga matattu, sai waɗansu suka yi
masa ba'a, amma waɗansu suka ce, "Muna so mu sāke jin abin da
za ka faɗa game da wannan magana." 33 A nan ne Bulus ya rabu
da su. 34 Amma waɗansunsu suka koma wajen Bulus, suka ba da
gaskiya, cikinsu har da Diyonisiyus, ɗan majalisa, da wata mace
mai suna Damaris, da waɗansu kuma.

### Bulus a Korinti

18 1 Bayan haka Bulus ya bar Atina ya tafi Korinti. 2 A can
ya tarar da wani Bayahude mai suna Akila, ɗan garin
Fontus. Akila da matarsa Biriskila ba su daɗe da zuwa daga ƙasar
Italiya ba, don Kalaudiyus ya yi doka cewa dukan Yahudawa su
bar Roma. Sai Bulus ya je wurinsu. 3 Da yake sana'arsu iri ɗaya
ce da tasa wato, ta ɗinkin tenti, sai ya yi zama tare da su. Suka

**17.24-25:** 1 Sar 8.27; Ish 42.5; A.M. 8.47

yi ta aiki tare. 4 Kowace Ranar Hutu kuma Bulus ya riƙa
mahawara a majami'a, yana ƙoƙari yă rinjaye Yahudawa da
waɗanda ba Yahudawa ba.

5 Sa'ad da Sila da Timoti suka zo daga Makidoniya, Bulus ya
ba da dukan lokacinsa a kan yin wa'azi, yana tabbatar wa Yahudawa
cewa, Yesu shi ne Almasihu. 6 Amma suka yi masa mūsu, suna
zaginsa. Don haka sai ya kakkaɓe tufafinsa ya ce musu, "Alhakinku
a wuyanku! Ni dai ba ni da laifi. Daga yau wurin waɗanda ba
Yahudawa ba za ni." 7 Sai ya tashi a wurin ya tafi gidan wani mutum
mai suna Titiyus Justus, mai bautar Allah, gidansa kuwa yana kusa
da majami'a sosai. 8 Sai Kiribus, shugaban majami'a ya ba da
gaskiya ga Ubangiji, shi da mutanen gidansa duka. Waɗansu
Korintiyawa kuma da yawa da suka ji maganar Bulus, suka ba da
gaskiya, aka kuwa yi musu baftisma.

9 Wata rana da dare, Ubangiji ya nuna wa Bulus ru'uya, ya ce
masa, "Kada ka ji tsoro. Ka yi ta yin wa'azi, kada ka yi shiru,
10 domin ina tare da kai. Ba wanda zai sa hannu yă yi maka wani
abu, don ina da mutane da yawa a wannan birnin." 11 Bulus ya
zauna a wurin har shekara ɗaya da wata shida, yana ta koyar musu
maganar Allah.

12 Amma lokacin da Galiyo yake mulkin ƙasar Akaya,
Yahudawa suka haɗa kai suka tasar wa Bulus, suka kai shi gaban
masu shari'a. 13 Suka ce, "Wannan mutumin yana ƙoƙari yă sa
mutane su bauta wa Allah ta hanyar da doka ta hana."

14 Bulus yana shirin yă yi magana ke nan, sai Galiyo ya ce
wa Yahudawa, "Da ma wani laifi ya yi, ko babban laifi, da sai
in ji ku. 15 Amma tun da yake gardama ce kawai a kan kalmomi,
da sunaye, da kuma dokarku, ai, sai ku ji da shi da kanku. Ni
kam, ban yi niyyar yin shari'a kan irin waɗannan abubuwa ba."
16 Sai ya kore su daga ɗakin shari'ar. 17 Sai dukansu suka kama
Sostanus shugaban majami'ar, suka yi masa dūka a gaban ɗakin
shari'a. Amma Galiyo bai ko kula ba.

**Bulus Ya Koma Antakiya ta Suriya**

18 Bayan wannan sai Bulus ya ƙara 'yan kwanaki a Korinti.
Sa'an nan ya yi wa masu bi bankwana. Ya shiga jirgin ruwa tare
da Biriskila da Akila suka kama hanya zuwa Suriya. Amma kafin
su tashi Bulus ya aske kansa[ƙ] a Kankiriya domin ya ɗauki alkawari.
19 Da suka kai Afisa, a can ne Bulus ya bar Biriskila da Akila, shi

[ƙ] **18.18 aske kai:** Wannan al'adar Yahudawa ce ta nunan cewa mutum ya cika alkawarin da ya ɗauka.

kuwa ya shiga majami'a ya yi mahawara da Yahudawa. 20 Sai suka
roƙe shi yă ɗan ƙara zama a wurinsu, amma bai yarda ba. 21 Amma
da zai bar su, ya ce, "Zan dawo wurinku idan Allah ya yarda."
Sa'an nan ya tashi daga Afisa a jirgin ruwa.
22 Da ya sauka a Kaisariya, sai ya haura ya gai da jama'ar
masu bi, sa'an nan ya tafi Antakiya. 23 Bayan ya ɗan daɗe kaɗan
a wurin, sai ya tashi ya zazzaga ƙasar Galatiya da ƙasar Firijiya,
yana bin gari-gari, yana ƙarfafa dukan masu bi.

**Afolos Ya Yi Wa'azi a Afisa**

24 Ana nan sai wani Bayahude mai suna Afolos ya zo Afisa.
Shi kuwa ɗan garin Alekzandiriya ne, mai iya magana, ya san
Rubutattun Maganar Allah sosai-sosai. 25 An koyar da shi cikin
hanyar Ubangiji. Yakan nuna ƙwazo sosai cikin magana, yana
kuma koyar da ainihin gaskiya game da Yesu. Amma fa baftismar
Yohanna kaɗai ne ya sani. 26 Sai ya fara wa'azi da dukan ƙarfinsa
a majami'a. Da Biriskila da Akila suka ji maganarsa, sai suka ja
shi gefe suka ƙara bayyana masa hanyar Allah sosai-sosai. 27 Da
Afolos ya so yă ƙetare zuwa ƙasar Akaya, masu bi suka taimake
shi. Suka rubuta wa masu bi na Akaya wasiƙa don su karɓe shi
hannu biyu-biyu. Da ya kai can kuwa ya zama da taimako sosai
ga waɗanda suka ba da gaskiya ta wurin alherin Allah, 28 don ya
ka da Yahudawa ƙwarai a gaban jama'a, yana tabbatar musu daga
cikin Rubutattun Maganar Allah cewa Yesu shi ne Almasihu.

**Bulus a Afisa**

19 1 A lokacin da Afolos yake a Korinti, Bulus ya zazzaga
cikin ƙasar har ya kai Afisa, inda ya tarar da waɗansu
almajirai. 2 Sai ya ce musu, "Kun sami Ruhu Mai Tsarki lokacin
da kuka ba da gaskiya?"
Suka ce masa, "Ba mu ma san akwai Ruhu Mai Tsarki ba."
3 Sai ya ce, "Wace irin baftisma aka yi muku ke nan?" Suka ce,
"Irin ta Yohanna ce."
4 Bulus ya ce, "Ai, Yohanna ya yi baftisma don a tuba ne,
yana faɗa wa mutane su gaskata da wani da zai zo bayansa,
wato Yesu." 5 Da suka ji haka, sai aka yi musu baftisma cikin
sunan Ubangiji Yesu. 6 Da Bulus ya sa musu hannun albarka,
Ruhu Mai Tsarki kuwa ya sauko musu, suka kuwa yi magana
da waɗansu harsuna, suna annabci. 7 Su wajen mutum goma sha
biyu ne duka.

**18.18:** L. Kiɗ 6.18 **19.4:** Mat 3.11; Mar 1.4; 7-8; Luk 3.4,16; Yoh 1.26-27

8 Sai Bulus ya shiga majami'a yana wa'azi da zuciya ɗaya,
ya kuma yi wata uku yana kawo musu dalilai, yana rinjayarsu a
kan sha'anin mulkin Allah. 9 Amma waɗansunsu suka nuna
taurinkai suka ƙi su gaskata, har suka yi wa masu bin wannan
Hanyar Ubangiji baƙar magana a gaban jama'a. Don haka Bulus
ya rabu da su, ya tafi da masu bi, yana ta koyarwa kowace rana
a makarantar Tiranus. 10 Haka ya yi ta yi har shekara biyu, har
dukan masu zama a ƙasar Asiya suka ji maganar Ubangiji,
Yahudawa da waɗanda ba Yahudawa ba duka.

**'Ya'yan Siba**

11 Ta hannun Bulus kuma Allah ya yi waɗansu manyan
abubuwan ban mamaki da ba a saba gani ba, 12 yadda har ma
idan aka ɗauki hankicif nasa ko rigar da ta taɓa jikinsa, aka kai
wa waɗanda ba su da lafiya, sai su warke, aljanu kuma su rabu
da su. 13 Sai waɗansu Yahudawa masu yawo gari-gari suna fitar
da aljanu suka yi ƙoƙari su yi amfani da sunan Ubangiji Yesu
a kan masu aljanu. Suna cewa, "Na umarce ku da sunan Yesun
nan da Bulus yake wa'azinsa." 14 To akwai waɗansu 'ya'ya
bakwai maza, na wani babban firist na Yahudawa, mai suna
Siba, dukansu suna yin haka.

15 Amma aljanin ya amsa musu ya ce, "Yesu dai na san shi,
na kuma san Bulus, to, ku kuma ku wane ne?"

16 Sai mutumin nan mai aljani ya yi tsalle, ya hau musu, ya
sha ƙarfinsu dukkansu, har suka fita daga gidan a guje tsirara, da
jikinsu duk ciwo. 17 Da dukan masu zama a Afisa, Yahudawa da
waɗanda ba Yahudawa ba, suka ji labarin wannan abin da ya faru,
sai tsoro ya kama su, suka kuwa ɗaukaka sunan Ubangiji Yesu.
18 Da yawa kuma da suka ba da gaskiya suka zo suna faɗin
mugayen ayyukansu a fili. 19 Mutane da yawa kuwa masu yin
sihiri, suka tattaro littattafansu suka ƙone su a gaban jama'a duka.
Da suka yi lissafin kuɗin littattafan, sun kai kuɗin da lebura zai
samu na aikin kwana dubu hamsin. 20 Ta haka maganar Ubangiji
ta ƙara bazuwa, ta kuma yi ƙarfi sosai.

**Tashin Hankali a Afisa**

21 Bayan waɗannan abubuwa, Bulus ya shirya a ransa cewa
idan ya zazzaga ƙasar Makidoniya da ta Akaya, zai je Urushalima.
Ya kuma ce, "Bayan na je can kuwa dole ne in je in ga birnin
Roma." 22 Sai ya aika da masu taimakonsa su biyu, wato, Timoti

da Erastus, zuwa Makidoniya, shi kuwa ya ɗan tsaya a ƙasar
Asiya.
23 A lokacin nan aka yi wani babban tashin hankali game da
wannan Hanya. 24 Wannan tashin hankalin ya fara da wani maƙeri
mai suna Dimitiriyus wanda yake amfani da azurfa yana ƙera
siffar haikalin Artemis. Shi da ma'aikatansa suna samun kuɗi ta
wannan sana'arsu ba kaɗan ba.



*Hoton Dimitiriyus da Ma'aikatansa (19.24)*

25 Sai ya tara su da duk masu yin irin wannan aikin, ya ce,
"Ku jama'a, kun sani fa da sana'an nan muke yin arziki. 26 Kuma
kuna ji kuna gani, ba a nan Afisa kaɗai ba, kusan duk ƙasar Asiya
ma, Bulus ɗin nan ya rinjayi mutane da yawa sosai. Ya juyar da
su, yana cewa allolin da aka yi da hannu ba alloli ba ne. 27 To,
akwai hatsari. Za a ɓata sunan aikinmu. Ban da haka ma, har da
haikalin babban alliya Artemis za a mai da shi banza, har kuma
a raba alliyar da darajarta, ita wadda duk ƙasar Asiya, kai har ma
dukan duniya take bauta mata."

28 Da suka ji haka, sai suka cika da fushi sosai, suka ɗaga
murya gaba ɗaya suna cewa, "Girma yă tabbata ga Artemis ta
Afisawa!" 29 Sai garin duk ya ruɗe, jama'a suka ruga zuwa filin
taro, suna jan Gayus da Aristarkus, mutanen Makidoniya,
waɗanda suke abokan tafiyar Bulus. 30 Bulus ya so yă shiga taron
nan, amma masu bi suka hana shi. 31 Waɗansu manyan hakimai
na ƙasar Asiya, waɗanda suke abokansa, su ma suka aika masa,
suka roƙe shi kada ya kuskura ya shiga wajen taron nan.
32 Mutanen da suka taru kuwa duk ma a rikice suke, don ba su
ma san abin da ya sa suka taru ba. Waɗansu suna ta da murya
suna faɗin wani abu, waɗansu kuma suna faɗin wani abu dabam.
33 Waɗansu Yahudawa suka tura wani mai suna Alekzanda gaba,
shi kuwa ya ɗaga hannu a yi shiru don yă yi musu bayani.
34 Amma da suka gane cewa shi Bayahude ne, suka ɗaga murya
gaba ɗaya suna cewa, "Girma yă tabbata ga Artemis ta Afisawa!"
Sun yi haka har wajen awa biyu.

35 Amma da sakataren garin ya sa suka yi shiru, sai ya ce,
"Ku mutanen Afisa! Ai, kowa ya san cewa birnin Afisa ne yake
kula da haikalin mai girma Artemis, da kuma dutse mai tsarkin
nan da ya faɗo daga sama. 36 To, tun da yake ba dama a yi mūsun
waɗannan abubuwa, ai, ya kamata ku natsu, kada ku yi kome da
garaje. 37 Ga shi kuwa mutanen nan da kuka kawo a nan, ba su
yi sata a ɗakin alliyarmu ba, ba su kuma zage ta ba. 38 Amma
idan Dimitiriyus da abokan sana'arsa suna da wata damuwa game
da wani, ai, ga ɗakin shari'a a buɗe, ga kuma masu shari'a, sai
su kai ƙara. 39 Amma idan akwai wani abu dabam da kuke so ku
sani, ai, sai a daidaita a majalisa. 40 Hakika muna cikin hatsarin
amsar ƙara a kan tawayen yau, tun da yake ba za mu iya ba da
dalilin da ya sa wani tashin hankali ya faru ba."

41 Da ya faɗa haka sai ya sallami taron.

**Bulus Ya Koma Makidoniya da Hellas**

20 1 Bayan rikicin ya kwanta, Bulus ya kira masu bi. Da ya
ƙarfafa musu zuciya, sai ya yi bankwana da su, ya tafi
ƙasar Makidoniya. 2 Da ya zazzaga waɗannan yankuna, ya kuma
ƙarfafa musu zuciya sosai, sai ya isa ƙasar Hellas. 3 Ya yi wata
uku [illegible] nan. Yana shirin yă shiga jirgin ruwa yă tafi ƙasar Suriya
ke nan, Yahudawa kuwa suka yi masa mugun shiri. Saboda haka
sai ya zaɓi yă koma ta Makidoniya. 4 Sufata ɗan Farus daga
Biriya, tare da Aristarkus da Sakundus, mutanen Tasalonika, da
Gayus daga Darbe, da Timoti, har ma da Tikikus da Tarofimus,

mutanen Asiya, suka raka shi. 5 Sun riga mu tafiya suka jira mu
a Toruwas. 6 Mu kuwa muka tashi daga Filibi a jirgin ruwa, bayan
Bikin Burodi Marar Yisti, muka same su a Toruwas bayan kwana
biyar. A Torawus muka yi kwana bakwai.

### Ziyarar Karshe ta Bulus a Toruwas

7 A ranar farko ta mako kuma muka taru don mu rarraba
burodi. Sai Bulus ya yi musu jawabi. Don yana shiri yă tafi
washegari, ya yi ta jawabi har tsakar dare. 8 Akwai kuwa fitilu
da yawa a gidan saman da muka taru. 9 Wani saurayi mai suna
Yutikus yana zaune a kan taga, sai barci ya dame shi sosai lokacin
da Bulus yake ta yin dogon jawabinsa. Har barcin ya kwashe
Yutikus, sai ya fāɗo daga can sama, daga hawa ta uku, kuma aka
ɗauke shi matacce. 10 Amma Bulus ya sauka ƙasa ya sunkuya ya
rungume shi, ya ce, "Kada ku damu, ai, yana da rai." 11 Sai Bulus
ya koma sama ya rarraba burodi muka ci. Ya ci gaba da yin musu
magana har gari ya waye, sa'an nan ya tafi. 12 Sai suka tafi da
saurayin da rai, suka kuwa yi murna sosai.

### Tafiya daga Toruwas zuwa Militus

13 Mu kuwa muka yi gaba zuwa jirgin ruwan, muka miƙe
zuwa Asus da nufin mu ɗauki Bulus daga can. Don dā ma haka
ya shirya, shi kuwa ya yi niyya yă tafi da ƙafa. 14 Da ya same
mu a Asus, muka ɗauke shi a jirgin muka zo Mitilin. 15 Daga
nan kuma muka ci gaba da tafiya a cikin jirgin ruwan.
Washegari kuma sai ga mu a gefen Kiyos. Washegari kuma sai
ga mu a Samos, washegari kuma sai Militus. 16 Dā ma kuwa
Bulus ya sa rai ba zai sauka a Afisa ba, don kada yă ɓata lokaci
a Asiya. Yana sauri, idan zai yiwu ma yă kai Urushalima kafin
ranar Bikin Fentikos.

### Bulus Ya Yi wa Dattiban Jama'ar Masu Bi na Afisa Bankwana

17 Daga Militus ne Bulus ya aika zuwa Afisa a kira masa
dattiban jama'ar masu bi. 18 Da suka zo wurinsa sai ya ce musu,
"Ku da kanku kun san irin zaman da na yi a cikinku tun ranar
da na sa ƙafata a ƙasar Asiya. 19 Ina bauta wa Ubangiji da tawali'u
sosai har da hawaye. Na jimre gwaje-gwajen da suka zo mini ta
wurin mugayen shirye-shiryen da Yahudawa suka sha yi mini.
20 Ban daina gaya muku kowane abu mai amfani ba, ina yi muku
wa'azi da koyarwa a fili, da kuma gida-gida. 21 Na gargaɗe

Yahudawa da waɗanda ba Yahudawa ba duka game da tuba zuwa
wurin Allah, su kuma ba da gaskiya ga Ubangijinmu Yesu.
22 “Ga shi kuma yanzu Ruhu yana sauko a kaina, zan tafi
Urushalima, ban kuwa san abin da zai same ni a can ba, 23 ko da
yake Ruhu Mai Tsarki yana tabbatar mini a kowane gari cewa
kullewa a kurkuku, da shan tsanani suna jirana. 24 Amma ni ban
mai da raina kamar wani abu ba, idan dai zan iya gama aikin nan
da Ubangiji Yesu ya ba ni, wato, in shaida Labari Mai Daɗi na
alherin Allah.
25 “To, yanzu na sani dukanku ba za ku sāke ganina ba, ku da
na zazzaga cikinku ina yi muku bisharar mulkin Allah. 26 Saboda
haka ina dai tabbatar muku a yau, cewa ba alhakin ko ɗayanku a
kaina, 27 domin na sanar muku da nufin Allah duka. 28 Ku lura da
kanku, da kuma dukan garken da Ruhu Mai Tsarki ya sa kuka zama
masu lura da shi, ku kuma ci gaba da kiwon jama'ar masu bi
waɗanda Allah[l] ya samo wa kansa da jinin Ɗansa.
29 “Na sani bayan na tafi waɗansu mugayen kuraye za su
shigo cikinku, ba kuwa za su bar garken ba. 30 Har ma a cikinku
waɗansu za su taso su yi maganganun ƙarya, don su jawo masu
bi zuwa gefensu. 31 Saboda haka sai ku zauna da shiri, ku tuna
fa, shekara uku ke nan, dare da rana, ban fasa yi wa kowane
ɗayanku gargaɗi ba, har da hawaye.
32 “Yanzu kuma na miƙa ku ga Ubangiji. Bari maganar
alherinsa ta kiyaye ku, ita ce za ta iya gina ku, ta kuma ba ku
gādo tare da dukan masu tsarki. 33 Ban yi kwaɗayin kuɗi ko
tufafin kowa ba. 34 Ku da kanku kun sani na yi aiki da hannayena
domin in biya bukatuna da na waɗanda suke tare da ni. 35 Cikin
wannan duka na ba ku misali cewa dole ne ku yi aiki haka don
mu taimaki marasa ƙarfi. Kuna tuna kuma da maganar Ubangiji
Yesu da ya ce, ‘Ya fi albarka a bayar da a karɓa.’ ”
36 Da Bulus ya gama faɗin haka, sai ya durƙusa ya yi addu'a
tare da su duka. 37 Sai duk suka fashe da kuka, suka fāɗi a wuyar
Bulus suna rungumarsa, 38 suna baƙin ciki musamman don
maganar da ya yi ta cewa ba za su ƙara ganinsa ba. Daga nan
suka raka shi har bakin jirgi.

---

**20.24**: 2 Tim 4.7

[l] **20.28 jama'ar masu bi waɗanda Allah:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da “Jama'ar masu bi waɗanda Ubangiji” ne a nan.

**Tafiyar Bulus zuwa Urushalima**

21 1 Sa'ad da muka bar su, muka shiga jirgin ruwa muka
miƙe sai Kos, washegari kuma sai Rods, daga nan kuma
sai Fatara. 2 Da muka sami jirgin da zai je ƙasar Finikiya, sai
muka shiga muka tafi. 3 Da muka fara hangan Sayifurus, muka
mai da shi hagunmu, muka ci gaba da tafiya har ƙasar Suriya.
Sai muka sauka a Taya, don a nan ne jirgin zai sauke kayansa.
4 Da muka sami inda masu bi suke, muka zauna a nan kwana
bakwai. Sai Ruhu ya sauko a kansu suka gaya wa Bulus kada
yǎ je Urushalima. 5 Amma da lokacin tashinmu ya yi, muka
tashi muka ci gaba da tafiyarmu. Dukan masu bi kuma har da
matansu da 'ya'yansu suka raka mu har bayan gari. Sa'an nan
muka durƙusa a gefen ruwa muka yi addu'a, 6 muka yi wa juna
bankwana. Sa'an nan muka shiga jirgi, su kuma suka koma
gida.
7 Da muka gama tafiyarmu daga Taya, muka kai Tolemayis,
muka gaisa da 'yan'uwa, muka kuma yi kwana ɗaya a wurinsu.
8 Washegari muka tashi muka je Kaisariya, muka shiga gidan
Filibus mai wa'azi, wanda yake ɗaya daga cikin bakwai ɗin nan
waɗanda aka zaɓa domin hidimar jama'a masu bi a Urushalima,
muka sauka a wurinsa. 9 Yana da 'ya'ya huɗu 'yan mata
waɗanda ba su yi aure ba. Su masu yin annabci ne. 10 To, bayan
mun yi 'yan kwanaki a wurin, sai wani annabi mai suna Agabus
ya zo daga Yahudiya. 11 Da Agabus ya zo wurinmu, sai ya ɗauki
bel na Bulus. Sai shi Agabus ya ɗaure hannayensa da ƙafafunsa
ya ce, "Ga abin da Ruhu Mai Tsarki ya ce, 'Haka Yahudawan
Urushalima za su ɗaure mai wannan bel, su kuma ba da shi ga
waɗanda ba Yahudawa ba.' " 12 Da muka ji haka, mu da
mutanen da suke wurin muka roƙi Bulus kada yǎ je Urushalima.
13 Sai Bulus ya amsa ya ce, "Don me kuke yin haka? Me ya sa
kuna kuka kuna ɓata mini zuciya? Ai, a shirye nake ba ma a
ɗaure ni kawai ba, har ma a kashe ni a Urushalima saboda sunan
Ubangiji Yesu."
14 Da dai muka kāsa shan kansa, sai muka yi shiru, muka ce,
"Bari Ubangiji yǎ yi nufinsa."
15 Bayan kwanakin nan muka shirya muka tafi Urushalima.
16 Waɗansu almajirai daga Kaisariya suka raka mu, suka kai mu
wurin Manason wanda za mu sauka a wurinsa, shi mutumin
Sayifurus ne, ɗaya daga cikin masu bi na farko.

---

**21.8:** A.M. 6.5; 8.5 **21.10:** A.M. 11.28

**Bulus Ya Kiyaye Ka'idar Yahudawa domin Bishara**

17 Da muka zo Urushalima, 'yan'uwa suka karɓe mu da murna.
18 Washegari Bulus ya tafi tare da mu zuwa wurin Yakubu, dattiban
jama'ar masu bi kuwa duka suna nan. 19 Bayan ya gaisa da su, sai
ya bayyana musu dalla-dalla abubuwan da Allah ya yi a cikin
waɗanda ba Yahudawa ba ta wurin aikin da shi Bulus ya yi. 20 Da
suka ji haka, suka yi wa Allah yabo. Suka ce wa Bulus, "To, ka
gani ɗan'uwa, dubban mutane a cikin Yahudawa sun ba da gaskiya,
dukansu kuwa masu ƙoƙari ne wurin bin Doka. 21 An gaya musu
labarinka, wai kana koya wa dukan Yahudawan da suke cikin
waɗanda ba Yahudawa ba su yar da Dokar Musa. Wato, kana ce
musu kada su yi wa 'ya'yansu kaciya, ko kuwa su bi sauran
al'adunmu. 22 To, yaya za mu yi, da yake lallai za su ji labarin
zuwanka. 23 Saboda haka sai ka yi abin da za mu faɗa maka. Muna
da mutum huɗu a nan da suka yi alkawari. 24 Sai ka tafi da su ku
tsarkake gaba ɗaya, ka kuma biya kuɗin tsarkakewar don a yi musu
aski. Ta haka kowa zai sani cewa duk abin da aka gaya musu game
da kai ba gaskiya ba ne, za a ga cewa kai kana kiyaye dokoki.
25 Amma game da waɗanda ba Yahudawa ba da suka ba da gaskiya,
mun riga mun aika wasiƙa a kan mun yanka hukunci cewa, kada
su ci abin da aka yanka wa gunki, kada su yi lalata, kada su ci
naman dabbar da aka murɗe ko nama tare da jini."

26 Washegari Bulus ya ɗauki mutanen nan suka tsarkake tare.
Sa'an nan ya shiga haikali domin yă sanar da ranar cikar
tsarkakewarsu, wato, ranar da za a ba da baiko domin kowane
ɗayansu.

**An Kama Bulus a cikin Haikali**

27 Da kwana bakwai ɗin suka kusan cika, waɗansu Yahudawa
daga Asiya suka ga Bulus a haikali. Sai suka zuga taron mutane,
suka kama shi, 28 suna ihu suna cewa, "Ku 'yan'uwa Isra'ilawa,
ku taimaka! Ga mutumin nan da yake bi ko'ina yana zagin
mutanenmu, da dokokinmu, da kuma wannan haikalinmu. Har ma
ya kawo waɗansu Helenawa a cikin haikali ya ƙazantar da wurin
nan mai tsarki." 29 Sun ce haka ne saboda dā sun ga Bulus tare
da Turofimus, mutumin Afisa, a cikin gari. Wannan ne ya sa suka
yi tsammani Bulus ya shigo tare da shi a cikin haikalin.

30 Sai duk garin ya ruɗe, jama'a suka taso gaba ɗaya a guje
suka kama Bulus, suka fitar da shi daga haikali, aka kuma rufe

**21.23-24:** L. Kiɗ 6.13-21 **21.25:** A.M. 15.29 **21.29:** A.M. 20.4

ƙofofin nan da nan. 31 Suna ƙoƙari su kashe shi ke nan, sai labari
ya kai wurin shugaban ƙungiyar sojoji cewa Urushalima tana
cikin rikici ainu. 32 Nan take ya ɗibi sojoji da manyan sojojin
Roma, suka tafi wurin da gudu. Da jama'ar suka ga shugaban da
sojoji, sai suka daina dūkan Bulus. 33 Sai shugaban ya zo ya kama
Bulus, ya sa ■ ɗaure shi da sarƙa biyu. Sa'an nan ya yi tambaya
ko shi wane ne, da kuma abin da ya yi. 34 Taron kuwa suna ta
hayaniya, waɗansu su ce wannan, waɗansu su ce wancan. Saboda
yawan hayaniyar shugaban bai iya samun ainihin tushen maganar
ba, sai ya ba da umarni a kai Bulus barikin soja. 35 Da Bulus ya
zo bakin matakala, sai da sojoji suka ɗauke shi saboda rikicin
taron ya yi yawa. 36 Taron mutanen da suka biyo suka yi ta ihu
suna cewa, "A yi gaba da shi!"

**Bulus Ya Yi wa Taron Magana**

37 An kusa shigar da Bulus barikin soja ke nan, sai ya ce wa
shugaban, "Ko ka yarda in yi magana da kai?"

Sai shugaban ya ce, "Ashe ka iya Helenanci? 38 Ba kai ne
mutumin Masar nan da shekarun baya ya jawo tawaye ba, har ya
ja mutanen nan dubu huɗu masu kisankai a daji?"

39 Sai Bulus ya amsa ya ce, "Ai, ni Bayahude ne na Tarsus
a ƙasar Kilikiya. Ni ɗan birnin nan mai muhimminci ne. Ina
roƙonka, ka bar ni in yi wa mutanen nan magana."

40 Sai ya ba shi izni, Bulus kuwa ya tsaya a kan matakala, ya
ɗaga wa jama'a hannu su yi shiru. Da suka yi tsit, sai ya yi musu
magana da yaren Aramaya.[m]

22 1 "Ku 'yan'uwa da iyaye, ku saurara in bayyana muku
abin da ya faru, don in nuna cewa ba ni da laifi." 2 Da
suka ji ya yi musu magana da yaren Aramaya, sai suka ƙara yin
shiru. Sa'an nan ya ce:

3 "Ni Bayahude ne, an haife ni a Tarsus, ƙasar Kilikiya, amma
a nan garin na yi girma. Na yi makaranta ■ ƙarƙashin Gamaliyel,
wanda ya koya mini kome game da dokokin kakanninmu. Ina da
ƙoƙari cikin bauta wa Allah, kamar yadda dukanku kuke yi ■ yau,
4 har na tsananta wa masu bin wannan Hanyar. Ina kakkashe su,
ina ɗaure mutane maza da mata, ina sa su cikin kurkuku. 5 Babban
firist ma da dukan Majalisar shugabannin jama'a za su iya
shaidata. Daga wurinsu ne na karɓi wasiƙu zuwa ga 'yan'uwanmu

22.3: A.M. 5.34-39

[m] **21.40 yaren Aramaya:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Ibraniyanci" ne ■ nan.

Yahudawa a cikin Dimashƙu. Na tafi wurin domin in kama masu
bin Hanyan nan waɗanda suke a can ma, in kawo su Urushalima
domin a hukunta su.

**Bulus Ya Faɗa yadda Ya Juyo ga Bin Ubangiji**
*(A.M. 9.1-19, 26.12-18)*

6 "Ina cikin tafiya, na kusa in kai Dimashƙu, da tsakar rana,
sai babban haske daga sama ya haskaka kewaye da ni. 7 Sai na
faɗi a ƙasa na kuma ji wata murya tana ce mini, 'Shawulu,
Shawulu, don me kake tsananta mini?' 8 Na amsa, 'Wane ne kai,
Mai girma?' Sai ya ce mini, 'Ni ne Yesu Banazare wanda kake
tsananta wa.' 9 To, waɗanda suke tare da ni sun ga hasken, amma
ba su ji muryar wanda yake magana da ni ba. 10 Sai na tambaya
na ce, 'To, me zan yi, Ubangiji?' Sai Ubangiji ya ce mini, 'Tashi,
ka shiga Dimashƙu, a can ne za a gaya maka abin da aka shirya
maka ka yi.' 11 Tun da ba na iya gani saboda tsananin hasken nan,
waɗanda suke tare da ni suka kama hannuna, suka yi mini jagora
zuwa cikin Dimashƙu.

12 "Sai kuma wani mai suna Hananiya ya zo wurina. Shi mai
bautar Allah ne bisa ga Dokarmu, wanda dukan Yahudawan can
suke yabonsa. 13 Ya zo ya ce mini, 'Ɗan'uwana Shawulu, ka iya
sāke ganin gari.' Nan take idanuna suka buɗe, na kuwa gan shi.
14 Sai ya ce, 'Allahn kakanninmu ya zaɓe ka ka san nufinsa, ka
ga Mai Adalcin nan, ka kuma ji maganarsa. 15 Don za ka zama
mai shaidarsa ga dukan mutane game da abin da ka gani, ka kuma
ji. 16 To, yanzu me kake jira? Tashi a yi maka baftisma a wanke
zunubanka ta wurin kira bisa ga sunan Ubangiji.'

**Kiran Bulus zuwa ga Waɗanda ba Yahudawa ba**

17 "Bayan na dawo Urushalima, ina addu'a a haikali, sai na
ga ru'uya. 18 A cikin ru'uyar kuwa na ga Yesu yana ce mini, 'Yi
maza, ka tashi ka bar Urushalima da sauri, don ba za su yarda
da shaidarka game da ni ba.' 19 Ni kuma na ce, 'Ubangiji, ai, su
ma kansu sun sani cewa a kowace majami'a na ɗaɗɗaure waɗanda
suka gaskata da kai, na kuma dūke su. 20 Sa'ad da kuma aka zub
da jinin Istifanus mai shaidarka, ni da kaina ina tsaye a wurin,
ina goyon bayan abin da aka yi, har ma ina gadin tufafin waɗanda
suka kashe shi.' 21 Sai Ubangiji ya ce mini, 'Tashi ka tafi, zan
aike ka can nesa wurin waɗanda ba Yahudawa ba.' "

**22.4-5:** A.M. 8.3; 26.9-11 **22.20:** A.M. 7.58

22 Taron sun yi ta sauraron Bulus har ya iso wannan kalma,
sai suka yi ihu suka ce, "A kashe shi! A raba irin mutumin nan
da duniya, bai kamata yǎ rayu ba!" 23 Sai suka dinga ihu suna
jefa mayafansu, suna ta da ƙura. 24 Saboda haka sai shugaban ya
ba da umarni a kai Bulus barikin soja a bincike shi da bulala, don
a nemi dalilin da ya sa taron suke yi masa ihu haka. 25 Amma
bayan sun ɗaure shi domin su yi masa bulala, sai Bulus ya ce wa
babban sojan Roma da yake tsaye kusa, "Ashe, daidai ne bisa ga
doka ka yi wa mutumin da yake da 'yancin Roma bulala, ba tare
da an yi masa shari'a ba?"
26 Da babban sojan Roma ya ji haka, sai ya je wurin shugaban
ya ce masa, "Me kake shirin yi ne? Mutumin nan fa yana da
'yancin Roma."
27 Sai shugaban ya zo ya ce wa Bulus, "Gaya mini gaskiya,
kai kana da 'yancin Roma?"
Sai Bulus ya ce, "I."
28 Sai shugaban ya ce, "Ni fa da kuɗi mai yawa na sami
'yancin nan."
Bulus ya ce, "Ni kuwa da shi aka haife ni."
29 Saboda haka waɗanda suke shirin bincikensa suka ja baya
nan da nan. Shi ma shugaban da ya gane Bulus mai 'yancin Roma
ne sai ya ji tsoro, ga shi kuwa ya riga ya ɗaure shi.

**Bulus a gaban 'Yan Majalisa**

30 Washegari kuma shugaban yana so yǎ san ainihin ƙarar da
Yahudawa suke yi game da Bulus, sai ya kunce shi, ya ba da
umarni manyan firistoci da dukan Majalisa su taru. Sa'an nan ya
kawo Bulus ya sa shi yǎ tsaya a gabansu.
23 1 Sai Bulus ya zuba wa 'yan Majalisar ido ya ce, "Ku
'yan'uwana, har wa yau, a cikin zuciyata ba ni da shakka
ko wani abin damuwa a kan rayuwar da na yi a gaban Allah."
2 Da jin wannan sai Hananiya babban firist ya sa waɗanda suke
tsaye kusa da Bulus su buge shi a baki. 3 Sai Bulus ya ce masa,
"Kai bango ne da aka shafe yǎ zama fari, wato, munafuki, kai
ma Allah zai buge ka! Ka zauna kana yi mini hukunci bisa ga
Doka, amma ga shi kuwa kana sa a buge ni, wanda bai yi daidai
ba bisa ga Doka."
4 Waɗanda suke tsaye a wurin suka ce wa Bulus, "Babban
firist na Allah za ka yi masa zagi?"

---

**23.3:** Mat 23.27-28

5 Bulus kuwa ya ce, "'Yan'uwana, ban san shi ne babban firist
ba. Gama an rubuta cewa, 'Kada ka zagi shugaban jama'a.' "
6 Da Bulus ya kula cewa waɗansu Sadukiyawa ne, waɗansu
kuma Farisiyawa ne, sai ya ta da murya a Majalisar ya ce,
"'Yan'uwa, ni ma Bafarisiye ne, ɗan Farisiyawa. Ga shi kuwa
don na sa zuciya ga tashin matattu shi ya sa ake yi mini shari'a."
7 Da ya faɗa haka sai gardama ta tashi tsakanin Farisiyawa da
Sadukiyawa, har taron ya rabu kashi biyu. 8 Gama Sadukiyawa
suna riƙe da ra'ayi cewa babu tashin matattu, babu mala'iku, ko
ruhohi. Farisiyawa kuwa sun yarda akwai duka uku. 9 Sai babban
rikici ya tashi, waɗansu malaman dokoki na ƙungiyar Farisiyawa
suka tashi tsaye, suka yi ta gardama suka ce, "Mu ba mu sami
mutumin nan da laifin kome ba. Mai yiwuwa wani ruhu, ko
mala'ika ne ya yi masa magana."
10 Da gardamar ta yi tsanani sai shugaban ya ji tsoro kada su
yi kaca-kaca da Bulus. Sai ya ba da umarni sojojin su sauko su
ƙwace Bulus da ƙarfi daga wurinsu, su kai shi barikin soja.
11 Da dare ya yi sai Ubangiji ya tsaya kusa da Bulus ya ce,
"Ka ci gaba da ƙarfin zuciyarka, domin kamar yadda ka shaide
ni a Urushalima, haka kuma lallai ne za ka shaide ni a Roma."

**An Yi Shawara a Kashe Bulus**

12 Da gari ya waye, Yahudawa suka yi shiri su kashe Bulus.
Suka yi rantsuwa cewa ba za su ci ba, ba za su sha ba, sai sun
kashe Bulus. 13 Waɗanda suka yi wannan mugun shirin kuwa sun
fi mutum arba'in. 14 Sai suka je wurin manyan firistoci da
shugabanni, suka ce, "Mun yi babbar rantsuwa cewa ba za mu
ci ba, ba za mu sha ba sai mun kashe mutumin nan. 15 Saboda
haka yanzu ku da Majalisa ku ce wa shugaban sojoji yǎ kawo
muku shi, kamar kuna so ne ku ƙara bincike maganarsa sosai, mu
kuwa a shirye muke mu kashe shi kafin yǎ iso."
16 To, da ɗan 'yar'uwar Bulus ya ji labarin shirin da suke yi,
sai ya je ya shiga barikin ya faɗa wa Bulus. 17 Bulus kuwa ya
kira wani babban sojan Roma ya ce, "Ka kai saurayin nan wurin
shugaba, yana da wata maganar da zai gaya masa." 18 Sai babban
sojan Roma ya ɗauki saurayin ya kai shi wurin shugaban. Babban
sojan Roma ya ce, "Ɗan kurkukun nan Bulus, ya kira ni, ya roƙe
ni in kawo saurayin nan a wurinka, don saurayin yana da abin da
zai gaya maka."

**23.5:** Fit 22.28 **23.6:** A.M. 26.5; Filib 3.5 **23.8:** Mat 22.23; Mar 12.18; Luk 20.27

19 Sai shugaban ya kama hannun saurayin, ya ja shi gefe ɗaya,
ya tambaye shi, shi kaɗai, “Me za ka gaya mini?”

20 Yaron ya ce, “Shugabannin Yahudawa sun shirya za su
roƙe ka ka kai Bulus Majalisa gobe, kamar suna so su ƙara bincike
maganarsa sosai. 21 Amma kada ka yarda musu, don fiye da
mutum arba’in daga cikinsu suna nema su kashe shi, sun kuma
yi rantsuwa cewa ba za su ci ba, ba za su sha ba sai sun kashe
shi. Yanzu kuwa a shirye suke, suna jira ne kawai ka yarda.”

22 Sai shugaban ya ja masa kunne ya ce, “Kada ka gaya wa
kowa cewa ka gaya mini wannan magana.” Sa’an nan ya
sallame shi.

**An Aika da Bulus zuwa Wurin Gwamna Felis**

23 Sa’an nan shugaban ya kira manyan sojojin Roma biyu ya
ce musu, “Ku shirya don za ku tashi zuwa Kaisariya da ƙarfe
tara na dare, tare da sojoji ɗari biyu, da sojoji saba’in masu hawan
dawakai, da sojoji ɗari biyu masu faɗa da māshi. 24 Ku kuma
samo dawakin da Bulus zai hau. Sai ku kai shi wurin gwamna
Felis lafiya lau.” 25 Shugaban sojan kuma ya rubuta wasiƙa haka:

26 “Daga Kalaudiyus Lisiyas, zuwa ga mai girma gwamna
Felis. Gaisuwa mai yawa.

27 “Mutumin nan, Yahudawa sun kama shi, sun kusa su kashe
shi, sai na yi sauri da sojojina na ƙwato shi, domin na ji shi mai
’yancin Roma ne.

28 “Tun da ina so in ji laifin da suke zarginsa da shi, sai na
kai shi Majalisarsu. 29 Na kuwa samu suna zarginsa a kan
maganar shari’arsu, amma laifin da suka ɗora masa bai isa a
ɗaure shi ko a kashe shi ba.

30 “Da aka sanar mini cewa akwai wani mugun shirin da aka
ƙulla masa, nan da nan na aika da shi wurinka. Na kuma umarci
masu ƙararsa su faɗa a gabanka laifin da suka ga ya yi.”

31 Saboda haka sojojin suka ɗauki Bulus, kamar yadda aka
umarce su, suka kai shi Antifatiris da daddare. 32 Washegari suka
bar sojoji masu hawan dawaki su ci gaba da shi, su kuwa suka
koma barikinsu. 33 Da sojoji masu hawan dawakin suka isa
Kaisariya, sai suka ba gwamna wasiƙar, suka kuma bar Bulus a
hannunsa.

34 Da gwamna ya karanta wasiƙar, ya tambayi Bulus ko shi
daga wane yanki ne. Da ya ji daga Kilikiya yake, 35 sai ya ce,
“Zan saurari maganarka, lokacin da masu ƙararka sun zo.” Sai

gwamnan kuma ya ba da umarni a tsare shi a fadar da sarki
Hirudus ya gina.

### Yahudawa Sun Kai Ƙarar Bulus

24 [1] Bayan kwana biyar sai babban firist, Hananiya, ya zo
tare da waɗansu shugabanni, da kuma wani lauya mai
suna Tartulus, don su yi ƙarar Bulus a gaban gwamna. [2] Aka
shigo da Bulus, sai Tartulus ya fara kai ƙarar Bulus a gaban
gwamna ya ce:
"Mai girma, ta wurin hikimarka ne aka kyautata zaman
jama'armu, kuma don kana da hangen nesa, shi ya sa zaman
jama'armu yana da kyau; [3] mutanenmu ko'ina, suna gode maka
ba iyaka. [4] Amma don kada in ɓata maka lokaci, ina roƙonka,
cikin kirkinka ka saurari gajeren abin da za mu faɗa maka. [5] Mun
sami wannan mutum mai yawan rikici ne, yana ta kawo tashin
hankali a cikin Yahudawa ko'ina a cikin duniya, kuma shi ne
shugaban ɗarikar Nazarawa wato, masu bin Yesu ke nan. [6] Har
ma yana nema yă wulaƙanta haikali, amma muka kama shi.[n]
[8] Idan kuwa ka bincike shi kai da kanka, za ka iya sani daga
wurinsa dukan abubuwan da muke tuhumarsa da su." [9] Yahudawa
ma suka goyi bayan haka, suka yarda cewa haka abin yake.

### Bulus Ya Kāre Kansa a gaban Felis

10 Da gwamna ya ba Bulus zarafi yă yi magana, sai Bulus ya
amsa ya ce: "Zan kāre kaina da farin ciki, tun da na sani ka yi
shekaru da yawa kana shari'ar jama'an nan. [11] Ai, idan ka bincika
za ka gane cewa bai fi kwana goma sha biyu ba tun da na tafi
Urushalima in yi sujada. [12] Waɗannan masu ƙarata kuwa ba su
taɓa samuna ina mahawara da kowa ba, ko kuwa ina ta da
hankalin mutane a haikali, ko a majami'u, ko kuwa a cikin birnin
ba. [13] Abubuwan da suke faɗa a kaina yanzu ma ba za su iya
tabbatar maka ba. [14] Abu ɗaya ne na yarda da shi, shi ne ina bin
Allah na kakanninmu ta Hanyan nan da waɗannan suke ce ba
gaskiya ba, ina kuma gaskata dukan abin da yake a rubuce bisa
ga Doka, da kuma littattafan annabawa. [15] Ina sa zuciya ga Allah,
yadda su waɗannan ma suke yi, cewa, za a ta da matattu, masu
adalci da marasa adalci duka. [16] Shi ya sa kullum nake ƙoƙari a

[n] 24.6 Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da ayoyi 6b-8 haka: Mun yi niyya mu hukunta shi bisa ga shari'armu. 7 Amma shugaba Lisiya ya zo ya ƙwace shi daga hannunmu da ƙarfi da yaji, 8 ya sa masu ƙarar mutumin nan su zo gabanka.

zuciyata in kasance ba ni da shakka ko wani abin damuwa a gaban
Allah da mutane.
17 "To, bayan 'yan shekaru sai na dawo Urushalima domin in
kawo taimako wurin jama'armu masu bukata, in kuma ba da
baiko. 18 Ina cikin yin haka sai suka same ni a haikali. Na gama
tsarkake kaina, ba na kuwa tare da wani taro, ban kuwa ta da
hankalin jama'a ba. 19 Amma akwai waɗansu Yahudawa daga
ƙasar Asiya da suke a wurin, su ne kuwa ya kamata su zo nan
gabanka su yi ƙarata idan suna da wata magana game da ni. 20 Ko
kuwa bari waɗannan mutanen su faɗa laifin da suka same ni da
shi lokacin da na tsaya a gaban Majalisa, 21 sai dai ko idan
maganan nan ɗaya kawai da na faɗa a lokacin da nake tsaye a
gabansu, da na ɗaga murya cewa, 'Game da maganar tashin
matattu ake yi mini shari'a a gabanku yau.' "

**An Tsare Bulus a Kaisariya**

22 Felis kuwa ya san abubuwa da ɗan dama game da Hanyar
Yesu, sai ya tsayar da su ya ce, "Sai shugaba Lisiya ya zo tukuna
zan yanka muku shari'a." 23 Felis ya ba babban sojan Roma
umarni yǎ yi gadin Bulus, amma kada yǎ matsa masa da yawa,
kada kuma yǎ hana abokansa zuwa wurinsa su biya masa
bukatunsa.
24 Bayan 'yan kwanaki, Felis tare da matarsa Durusila, wata
Bayahudiya, suka zo. Sai ya aika a kawo Bulus, ya kuma saurare
shi a kan maganar gaskatawa da Almasihu Yesu. 25 Sa'an nan
Bulus ya soma ba da bayani a kan adalci, da shan ƙarfin sha'awar
jiki, da kuma ranar hukuncin nan mai zuwa. Da jin haka sai tsoro
ya kama Felis, sai ya ce wa Bulus, "Yanzu dai ka koma. Idan na
sami zarafi zan kira ka." 26 Don yana sa rai Bulus zai ba shi kuɗi,
shi ya sa Felis ya yi ta kiransa a kai a kai, yana hira da shi.
27 Amma bayan shekara biyu sai Fokiyus Festus ya zama
gwamna a maimakon Felis. Felis kuwa don yana neman farin jini
a wurin Yahudawa ya bar Bulus a kurkuku.

**Bulus Ya Daukaka Kara zuwa Gaban Kaisar**

25 1 To, bayan kwana uku da Festus ya iso domin yǎ kama
aikin gwamna, sai ya tashi daga Kaisariya ya tafi
Urushalima. 2 Sai manyan firistoci da shugabannin Yahudawa
suka kai ƙarar Bulus a wurinsa. Suka roƙe shi, 3 yǎ sa a mai da
Bulus Urushalima domin sun shirya waɗansu su jira su kashe shi

---

**24.17-18:** A.M. 21.17-28 **24.21:** A.M. 23.6

a hanya. 4 Festus ya amsa ya ce, "Za a yi gadin Bulus a Kaisariya,
ni da kaina zan je can ba da jimawa ba. 5 Saboda haka sai
manyanku su zo tare da ni, idan kuwa mutumin nan yana da wani
laifi sai su tuhume shi."
6 Bai fi kwana takwas ko goma a wurinsu ba, sai ya koma
Kaisariya. Washegari kuma ya zauna a kujerar shari'a, ya sa a
kawo Bulus a gabansa. 7 Da Bulus ya zo, Yahudawan da suka zo
daga Urushalima suka tashi suka kewaye shi, suna ta kawo
ƙararraki masu yawa, masu tsanani a kansa, waɗanda ma ba su
iya tabbatarwa ba. 8 Amma Bulus ya kāre kansa ya ce, "Ni ban
yi wa Dokar Yahudawa laifi ba, ban kuma yi wa haikali, ko Kaisar
laifi ba ko kaɗan."
9 Amma Festus yana so ya faranta wa Yahudawa rai, ya
tambayi Bulus, "Ko ka yarda ka je Urushalima a yi maka shari'a
a gabana a can game da waɗannan abubuwa?"
10 Amma Bulus ya ce, "Ina gaban kotun Kaisar, a nan ne ya
kamata a yi mini shari'a. Ban yi wa Yahudawa wani laifi ba, kai
ma ka san da haka sosai. 11 Idan ni mai laifi ne, har na yi laifin
da ya isa a kashe ni, ai, ba zan ƙi a kashe ni ba. Amma idan ba
wata gaskiya a cikin ƙarar da suke yi, to, ba mai iya ba da ni
gare su. Na roƙa a ɗaukaka ƙarata zuwa gaban Kaisar."
12 Bayan Festus ya yi shawara da majalisarsa, sai ya amsa ya
ce, "To, ka roƙa a ɗaukaka ƙararka zuwa gaban Kaisar, wurin
Kaisar kuwa za ka tafi."

**Bulus a gaban Agiriffa da Banis**

13 Bayan 'yan kwanaki, sarki Agiriffa da Banis suka zo
Kaisariya domin su marabci Festus. 14 Tun da za su yi kwanaki
da dama a can, sai Festus ya kawo maganar Bulus ga sarki. Festus
ya ce: "Akwai wani mutumin da Felis ya bar mini a kurkuku.
15 Lokacin da nake Urushalima manyan firistoci da shugabannin
Yahudawa suka kawo mini ƙarar mutumin nan, suka roƙe ni in
yanke masa hukunci. 16 Amma na gaya musu cewa mu Romawa
ba mu saba yi wa mai laifi shari'a ba sai an kawo shi a gaban
masu ƙararsa, sai an kuma ba shi zarafi domin yă kāre kansa
game da ƙarar da aka yi. 17 Saboda haka da suka zo nan tare da
ni, ban ɓata lokaci ba, washegari kawai na hau kujerar shari'a,
na kuma sa a kawo mutumin. 18 Da masu ƙarar suka tashi, ba su
kawo ƙararsa a kan wani mummunan laifin da nake tsammani ya
yi ba. 19 Sai dai suna da waɗansu maganganun da ba su yarda da
Bulus a kai ba, game da addininsu, da wani Yesu wanda ya mutu,

wanda Bulus ya nace cewa yana da rai. 20 Ni kuwa da na rasa
yadda zan bincike waɗannan abubuwa, sai na tambayi Bulus ko
ya yarda yă je Urushalima a yi masa shari'a a can game da
abubuwan nan. 21 Amma da ya nemi a tsayar da maganarsa domin
babban sarki Kaisar yă yanke masa shari'a, sai na ba da umarni
a yi gadinsa har zuwa lokacin da zan aika da shi wurin Kaisar."
22 Sai sarki Agiriffa ya ce wa Festus, "Ni ma dai zan so in
saurari mutumin nan da kaina."
Festus ya ce, "Za ka kuwa ji shi gobe."
23 To, washegari sai Agiriffa da Banis suka shigo shiga irin
ta sarauta, sun zo tare da shugabannin yaƙi da kuma manyan
garin. Sai Festus ya ba da umarni a shigo da Bulus. 24 Sai Festus
ya ce, "Sarki Agiriffa, da dukan mutanen da suke nan tare da mu,
ga mutumin da duk jama'ar Yahudawa suka kawo mini ƙararsa
a Urushalima, da kuma a nan, har suna ihu wai bai kamata a bar
shi da rai ba. 25 Amma ni ban ga ya yi wani abin da ya isa a
kashe shi ba. Tun da kuma shi da kansa ya nema a kai shari'arsa
gaban mai girma Kaisar, na ce to zan aika da shi wurinsa.
26 Amma ba ni da wata tabbatacciyar maganar da zan rubuta wa
mai girma sarkin Roma a kansa. Saboda haka na kawo shi
gabanku, musamman gabanka, sarki Agiriffa, don bayan mun
bincike shi, ko zan sami abin da zan rubuta. 27 Don ni a ganina,
wauta ce a aika da ɗan kurkuku, ba tare da an nuna laifofin da
ya yi ba."

## Bulus Ya Kāre Kansa a gaban Agiriffa

26 1 Daga nan sai Agiriffa ya ce wa Bulus, "An ba ka izni
ka kāre kanka." Sa'an nan Bulus ya ɗaga hannu, ya fara
magana ya ce:
2 "Lallai na yi sa'a, sarki Agiriffa, tun da a gabanka ne zan
kāre kaina yau game da duk maganganun da Yahudawa suka faɗa
a kaina, 3 musamman da yake kai gwani ne cikin sanin al'adun
Yahudawa da abubuwan da suke gardama a kai. Saboda haka ina
roƙonka ka saurare ni da haƙuri.
4 "Dukan Yahudawa sun san irin zaman da na yi tun ina
saurayi, wato, tun da farko a garinmu da kuma a Urushalima har
zuwa yau. 5 Sun san ni tun tuni, har ma idan sun so za su iya ba
da shaida cewa lallai ni Bafarisiye ne bisa ga ɗarikan nan da ta
fi tsanani cikin addinin nan namu. 6 Yanzu ina tsaye a gabanku a
yi mini shari'a saboda na sa zuciya a kan cikar alkawarin da Allah

26.5: A.M. 23.6; Filib 3.5

ya yi wa kakanninmu. 7 Alkawarin nan ne kabilunmu goma sha
biyu suka sa rai za su ga cikarsa, har suna ƙoƙari suna bauta wa
Allah dare da rana. Ya sarki, saboda na sa zuciya ga cikar
alkawarin nan ne Yahudawa suke ganin laifina fa! 8 Me ya sa a
ganinku ba ya yiwuwa Allah yă ta da matattu?

9 "To, ni da kaina ma a dā na ga kamar daidai ne in yi
abubuwa da yawa in hana cin gaban maganar Yesu Banazare.
10 Abin da na yi ke nan a Urushalima, har na sami izni daga wurin
manyan firistoci domin in kulle masu tsarki da yawa a kurkuku.
Har ma lokacin da ake kashe su ina goyon bayan haka. 11 Na
kuma bi dukan majami'u ina hukunta su ina ƙoƙarin sa su su
zargi sunan Yesu. Don kuma ina fushi da su sosai, sai ina ta binsu
har zuwa garuruwa na waɗansu ƙasashe in tsananta musu.

**Labarin Juyowar Bulus**
*(A. M. 9.1-19, 22.6-16)*

12 "Ana cikin haka ne, wata rana ina tafiya zuwa Dimashƙu,
da iznin manyan firistoci da kuma takardar ikon da suka ba ni.
13 Da tsakar rana a hanya, ranka yă daɗe, na ga wani haske fiye
da hasken rana ya haskaka daga sama, ya kewaye ni da abokan
tafiyata. 14 Da dukanmu muka fāɗi a ƙasa, sai na ji wata murya
tana ce mini da Ibraniyanci, 'Shawulu, Shawulu, don me kake
tsananta mini? Kana ba kanka wahala ne da kake gāba da ni.'
15 Sai na ce, 'Wane ne kai Mai girma?'

"Sai Ubangiji ya ce mini, 'Ni ne Yesu wanda kake tsananta
wa. 16 Amma tashi tsaye. Na bayyana a gare ka ne in sa ka yi
mini aiki, ka kuma yi shaidar abubuwan da ka gani game da ni,
da kuma abubuwan da zan bayyana maka nan gaba. 17 Zan cece
ka daga mutanenka, da kuma waɗanda ba Yahudawa ba, waɗanda
zan aike ka zuwa wurinsu. 18 Za ka buɗe musu idanunsu, su juyo
daga duhu zuwa haske, daga kuma mulkin Shaiɗan zuwa wurin
Allah. Ta haka za su sami gafarar zunubai, da kuma gādo tare da
dukan waɗanda suka zama masu tsarki saboda sun ba da gaskiya
gare ni.'

**Bulus Ya Shaida Ayyukansa**

19 "Saboda haka, ya sarki Agiriffa, ban ƙi yin biyayya da
ru'uyan nan da ta zo mini daga sama ba. 20 Na fara yin wa'azi
wa mutanen Dimashƙu, sa'an nan na yi ga mutanen Urushalima
da dukan kewayen Yahudiya, sa'an nan kuma na yi wa waɗanda

**26.9-11:** A.M. 8.3; 22.4-5 **26.12-18** A.M. 9.1-19; 22.6-16

ba Yahudawa ba cewa su tuba su juyo ga Allah, su kuma yi
abubuwan da za su nuna sun tuba. 21 Shi ne ya sa Yahudawa suka
kama ni a cikin haikali suna ƙoƙari su kashe ni. 22 Amma Allah
ya taimake ni har zuwa yanzu, shi ya sa ina nan ina yin shaida
ga manya da ƙanana. Ba wani abu dabam nake faɗa ba sai dai
abin da annabawa da Musa suka ce zai faru, 23 wato, lallai ne
Almasihu yă sha wahala, yă zama na farkon da zai tashi daga
matattu. Ta haka zai kawo haske ga dukan mutane, Yahudawa da
waɗanda ba Yahudawa ba duka."

24 Bulus yana cikin kāre kansa ke nan, sai Festus ya ɗaga
murya da ƙarfi ya ce, "Bulus, kana hauka! Yawan karatunka ya
juya maka kai!"

25 Amma Bulus ya ce, "Mai girma Festus, ba na hauka.
Gaskiya nake faɗa cikin natsuwa. 26 Ai, sarki ya san wannan abin,
ina kuma yi masa magana ba tsoro. Na tabbata ya san waɗannan
al'amura duka, don wannan abu ba a ɓoye aka yi shi ba. 27 Sarki
Agiriffa, ka gaskata da annabawa? Na sani ka gaskata."

28 Sai Agiriffa ya ce wa Bulus, "Wato, a ɗan gajeren lokacin
nan kake so ka rinjaye ni in zama Kirista?"

29 Bulus kuwa ya ce, "Ko a ɗan gajeren lokaci, ko a dogo,
ina fata Allah zai sa ba kai kaɗai ba, har ma dukan waɗanda suke
saurarona a yau, su zama kamar yadda nake, sai dai ban da sarƙan
nan."

30 Sai sarki ya tashi, haka ma gwamna da Banis, da waɗanda
suke zaune tare da su. 31 Da sun fita daga wurin shari'a suka ce
wa juna, "Ai, mutumin nan bai yi wani abin da ya isa a kulle shi,
ko a kashe shi ba."

32 Sai Agiriffa ya ce wa Festus, "Da ba don dai mutumin nan
ya ɗaukaka ƙararsa zuwa gaban Kaisar ba, da sai a sake shi."

**Bulus Ya Shiga Jirgin Ruwa zuwa Roma**

27 1 Da aka shirya mu tashi a cikin jirgin ruwa zuwa ƙasar
Italiya, sai suka ba da Bulus da waɗansu 'yan sarƙa a
hannun wani babban sojan Roma, mai suna Juliyos, ɗaya daga
cikin sojojin ƙungiyar Kaisar. 2 Da muka shiga wani jirgi na
Adiramitiyum, mai shirin tashi zuwa waɗansu garuruwan da suke
gefen Asiya, muka fara tafiya. Aristarkus, wani mutumin
Tasalonika ta ƙasar Makidoniya, yana tare da mu. 3 Washegari sai
ga mu a Sidon. Juliyos kuwa ya yi wa Bulus alheri, ya bar shi
yă je yă ga abokansa su biya masa bukatarsa. 4 Da muka tashi

**26.20:** A.M. 9.20; 28-29 **26.23:** Ish 42.6; 49.6; 1 Kor 15.20

daga nan a jirgin ruwa, iska tana gāba da mu. Saboda haka muka
zaga ta bayan Sayifurus inda iska ba ta da ƙarfi. 5 Bayan mun
ƙetare tekun da yake kusa da ƙasar Kilikiya da Bamfiliya, muka
isa Mira ta ƙasar Likiya. 6 A nan babban sojan Roma ya sami
wani jirgin Alekzandiriya mai zuwa ƙasar Italiya, ya sa mu a ciki.
7 Muka yi kwana da kwanaki muna tafiya a hankali, har da
kyar muka kai kusa da Kinidus. Da iska ta hana mu ci gaba, sai
muka zagaya gefen da ba iska, wato, ta bayan tsibirin Kirit kusa
da Salmoni. 8 Muka wuce shi da kyar, har muka isa wani wurin
da ake ce da shi Amintacciyar Mafaka, kusa da birnin Likiya.
9 Da yake mun ɓata lokaci da yawa a wurin, tafiyar ma ta
zama da hatsari, domin a lokacin shekara ya yi nisa har Ranar
Bikin Fansar Zunubai[o] ta wuce. Sai Bulus ya ba su shawara, 10 ya
ce musu, "Jama'a, na ga fa tafiyan nan za ta zama da hatsari da
kuma hasara mai yawa, ba hasarar kaya da jirgin kawai ba, har
ma da rayukanmu." 11 Amma Juliyos bai yarda da abin da Bulus
ya faɗa ba, a maimakon haka ya saurari maganar mai tuƙin jirgin
da kuma ta mai jirgin. 12 Da yake mafakar Likiya bai yi kyau
jirage su ci damina a nan ba, sai yawancinsu suka yarda a ci gaba
da tafiya, a kuma yi ƙoƙari a kai Finikiya, in ya yiwu, domin su
ci damina a can. Finikiya kuwa wata tashar jirgi ce a Kirit wadda
take fuskantar arewa ta wajen yamma, da kuma kudu ta wajen
yamma.

## Hadari a Teku

13 Da iska ta soma hurawa daga kudu kaɗan-kaɗan, sai
mutanen suka yi tsammani bukatarsu ta biya, sai suka jawo
ƙarfen da yake riƙe jirgin, suka bi gefen tsibirin Kirit, kusa da
bakin teku. 14 Ba da jimawa ba sai ga wata babbar iska daga
arewa ta gabas ta bugo daga tsibirin. 15 Da iskar ta bugo jirgin,
har ya kāsa fuskantar iskar, sai muka bari kawai iskar ta yi ta
tura mu. 16 Da muka bi ta bayan wani ɗan tsibiri mai suna
Kauda, inda iska ta ragu, da kyar muka jawo ƙaramin jirgin kusa
da jirgin. 17 Bayan sun jawo ƙaramin jirgin zuwa cikin babban
jirgin, suka yi dabara suka ɗaɗɗaura igiyoyi kewaye da babban
jirgin, domin kada ya farfashe. Suka kuma sauke filafilai su bar
iska ta tura jirgin domin ba su iya tuƙa shi ba. Sun yi haka
domin suna tsoro kada a jefa su a yashin Sirtis mai hadiye kome.

[o] **27.9 Ranar Bikin Fansar Zunubai**: Ana wannan bikin kusa da ƙarshen watan Satumba ko farkon watan Oktoba, a wannan lokacin kuwa akan yi mummunar iska a teku.

18 Saboda ruwan yana hauka, yana jijjigamu sosai, sai washegari
suka fara kwashe kayan da yake a cikin jirgin, suka jefa a cikin
ruwa. 19 A rana ta uku kuma, su da hannayensu suka jefar da
waɗansu kayan aikin jirgin. 20 Da dai muka yi kwana da kwanaki
ba mu ga rana ko taurari ba, kuma babbar iskar hadari tana ta
dūkanmu, sai muka fid da zuciya za mu tsira.

21 Da yake sun daɗe ba su ci abinci ba, sai Bulus ya tashi
tsaye a tsakiyarsu, ya ce, "Jama'a, da kun ji maganata cewa
kada ku tashi daga tsibirin Kirit, da ba ku fāɗa wa wannan
hatsari da masifa ba. 22 Amma yanzu ina yin muku gargaɗi ku
yi ƙarfin hali, don ba wanda zai yi hasarar ransa a cikinku, sai
dai a yi hasarar jirgin. 23 Gama a daren jiya wani mala'ikan
Allah wanda nake nasa, wanda nake kuma bauta masa, ya tsaya
kusa da ni, 24 ya ce, 'Kada ka ji tsoro, Bulus. Lallai za ka tsaya
a gaban Kaisar. Ga shi kuma ta dalilinka Allah cikin alherinsa
zai ceci abokan tafiyarka.' 25 Saboda haka sai ku yi ƙarfin hali,
ku jama'a, domin na gaskata Allah a kan cewa yadda aka faɗa
mini ɗin nan, haka zai zama. 26 Amma fa dole ne iska ta jefar
da mu a yashin wani tsibiri."

27 A dare na goma sha huɗu, ana ta kore mu dai a tekun
Adiriya. Wajen tsakiyar dare sai masu tuƙin jirgin suka yi
tsammani mun yi kusa da ƙasa. 28 Sai suka gwada zurfin ruwan
suka ga ya kai ƙafa ɗari da ashirin. Da muka ci gaba kaɗan, sai
suka sāke gwadawa, suka sami ƙafa casa'in. 29 Don tsoro kada
jirginmu yǎ yi karo da duwatsu, sai suka saki ƙarafa masu nauyi
guda huɗu ta bayan jirgin domin a hana jirgin tafiya. Sai suka
zuba ido suka roƙi Allah gari yǎ waye da sauri. 30 Amma masu
tuƙin jirgin sun yi ƙoƙari su gudu. Sai suka saukar da ƙaramin
jirgin suna wayo kamar za su saukar da ƙarfe mai nauyi daga
gaban babban jirgin. 31 Sai Bulus ya ce wa babban sojan Roma
da kuma sojojin, "Idan mutanen nan ba su tsaya a cikin jirgin
nan ba, ba yadda za ku tsira." 32 Da jin haka sai sojojin suka
yayyanke igiyoyin ƙaramin jirgin, suka bar shi ya bi ruwa.

33 Da gari ya kusan wayewa, sai Bulus ya roƙe su su ɗan ci
abinci, ya ce, "Yau fa, kwana goma sha huɗu ke nan kuke zaman
tsammani, ba ku ci wani abu ba. 34 Saboda haka ina roƙonku ku
ci abinci don lafiyarku, tun da yake ba wani a cikinku wanda zai
rasa ko gashin kansa guda ɗaya." 35 Da ya faɗa haka, sai ya ɗauki
burodi, ya yi godiya ga Allah a gabansu duka, ya rarraba ya fara
ci. 36 Sai duka suka sami ƙarfafawa, su ma suka ci abinci. 37 Mu
duka a cikin jirgin kuwa mutum ɗari biyu da saba'in da shida ne.

38 Da suka ci suka ƙoshi, sai suka rage wa jirgin nauyi ta zubar
da alkama cikin ruwa.

**Raƙuman Ruwa Sun Farfashe Jirgin**

39 Da gari ya waye masu tuƙin jirgin ba su iya gane da ƙasar
da suke ba, amma dai sun lura da wani lungu mai yashi. Sai suka
yi shiri su kai jirgin kan yashi idan zai yiwu. 40 Sai suka yanke
igiyoyi na dukan ƙarafa masu nauyin, suka bar su a ruwa. A daidai
lokacin kuma suka ɓalle maɗaurin abin juya jirgin. Sa'an nan
kuma suka ta da filafilan da suke gaban jirgin daidai yadda iska
za ta tura shi gaba. Sai suka sa kai zuwa gefen teku. 41 Amma da
muka isa wani wurin da ruwan yake haɗuwa, sai jirgin ya buga
yashi, har kan jirgin ya shiga cikin yashin ya kāsa motsi. Sai jirgin
kuma ya fara faffashewa ta baya saboda haukan raƙuman ruwa.



*Hoton faffashewar jirgi (27.41)*

42 Sai sojojin suka yi shiri su kakkashe 'yan kurkukun, don
kada waninsu yă yi iyo yă gudu. 43 Amma da yake babban sojan
Roma ya so ya ceci Bulus, sai ya hana su. Ya kuma ba da umarni
dukan waɗanda suka iya ruwa su fara tsalle su shiga cikin ruwa
su yi iyo zuwa gefen teku, 44 sauran kuwa su hau katakai, ko su
hau tarkacen jirgin. Da haka duka suka kai gefen teku lafiya lau.

### Bulus a Tsibirin Malta

28 1 Bayan mun tsira sai muka ji, ashe, sunan tsibirin nan Malta
ne. 2 Mutanen garin kuwa sun yi mana alheri ƙwarai da
gaske. Sai suka karɓe mu duka, suka hura mana wuta domin ana
ruwa, ana kuma sanyi. 3 Bulus ya tattaro itace yana sawa a wutar,
sai wani maciji mai dafi ya fito don zafin wutar, ya cafke hannun
Bulus. 4 Da mutanen garin suka ga macijin yana lilo a hannun Bulus,
sai suka ce wa junansu, "Lallai mutumin nan mai kisankai ne, kun
ga ko da yake ya tsira daga teku, duk da haka alhaki yana binsa sai
ya mutu." 5 Bulus kuwa ya jijjiga hannunsa ya jefa macijin cikin
wuta, bai kuwa ji ciwo ba. 6 Suna tsammani zai kumbura ko yă fāɗi
nan take yă mutu, amma da suka daɗe ba su ga wani abu ya faru
da shi ba, sai suka sāke tunani suka ce shi wani allah ne.

7 Nan kusa kuwa akwai filaye, na shugaban tsibirin nan, mai
suna Fubiliyus. Shi ne ya karɓe mu, ya ba mu masauki mai kyau,
har kwana uku. 8 Baban Fubiliyus kuwa yana kwance yana fama da
zazzaɓi da atuni. Sai Bulus ya shiga wurinsa ya yi masa addu'a, ya
sa hannu a kansa, mutumin ya warke. 9 Da haka ya faru, sai dukan
sauran marasa lafiya a tsibirin suka rika zuwa ana warkar da su.
10 Suka yi mana kyauta mai yawa. Da za mu tashi a jirgin ruwa
kuma, suka tattara mana duk abubuwan da muke bukata.

### Bulus Ya Kai Birnin Roma

11 Bayan wata uku, muka tashi cikin jirgin Alekzandiriya
wanda ya ci damina a wannan tsibirin. An kuwa yi masa alamar
siffar tagwayen alloli.

12 Da muka zo Sirakus muka yi kwana uku a wurin. 13 Daga
nan kuma muka tafi, sai ga mu a Rigiyum. Bayan kwana ɗaya,
iska ta taso daga kudu, washegarin kuma muka kai Futiyoli. 14 A
nan muka sadu da waɗansu masu bi, suka roƙe mu mu yi kwana
bakwai tare da su. Da haka dai muka kai Roma. 15 Da masu bi
na Roma suka ji labarinmu, sai suka zo su marabce mu har a
kasuwar Affiyus, da kuma wurin nan da ake ce da shi Masauki
Uku. Da Bulus ya gan su kuwa ya yi godiya ga Allah, ya kuma
ƙara samun ƙarfin gwiwa.

16 Da muka shiga Roma aka yarda wa Bulus yă je yă zauna
a gidan haya tare da sojan da yake gadinsa.

### Wa'azin Bulus a Roma

17 Bayan kwana uku, Bulus ya kira manyan Yahudawa. Da
suka taru sai ya ce musu, "Ku 'yan'uwa, ko da yake ban yi wa



*Hoton jirgin ruwa tare da abin juya shi (28.11)*

jama'armu wani laifi ba, ko laifi game da al'adun kakanninmu,
duk da haka an kama ni a Urushalima aka ba da ni ga Romawa
a ɗaure. 18 Su kuwa da suka bincike ni, suna so su sake ni, domin
ba su same ni da wani laifin da ya isa a kashe ni ba. 19 Amma
da Yahudawa suka ƙi yarda, sai ya zama mini dole in ɗaukaka
ƙarata zuwa gaban Kaisar, ko da yake ba wai ina ƙarar jama'armu
ba ne. 20 Shi ya sa na nemi in gan ku, in kuma tattauna da ku tun
da yake dai saboda da shi wannan da Isra'ilawa suke begen
zuwansa ne aka ɗaure ni da sarƙan nan."
21 Sai suka ce masa, "Mu dai ba mu sami wata wasiƙa daga
Yahudiya game da kai ba, ba kuwa wani ɗan'uwanmu da ya zo
nan ya kawo labarinka, ko yă faɗa wata magana marar kyau game
da kai. 22 Amma muna so mu ji ra'ayinka daga bakinka, don abin
da muka sani dai shi ne, sabuwar ɗarikan nan kowa yana
muguwar magana a kanta."
23 Da suka sa ranar da za su haɗu, sai suka zo masaukinsa;
sun kuwa zo da yawa sosai. Daga safe har zuwa yamma ya yi ta

**28.19:** A.M. 25.11

yi musu bayyani yana shaida musu a kan mulkin Allah, yana
ƙoƙarin yă jawo su zuwa wurin Yesu ta hanyar Dokar Musa da
littattafan annabawa. 24 Waɗansu suka yarda da abin da ya faɗa,
amma waɗansu ba su gaskata ba. 25 Saboda haka ba su yarda da
juna ba. Kafin su bar wurin sai Bulus ya yi musu magana ɗaya
ya ce, "Ashe kuwa, Ruhu Mai Tsarki ya faɗa gaskiya, da ya yi
wa kakanninku magana ta bakin annabi Ishaya cewa,

26 'Ka je wurin jama'an nan, ka ce,
ji kam, za ku riƙa ji,
amma ba za ku fahimta ba sam,
gani kam, za ku riƙa gani,
amma ba za ku gane ba sam.
27 Don zuciyar jama'an nan ta yi tauri,
sun toshe kunnuwansu,
sun rufe idanunsu,
don kada su gani da idanunsu,
su kuma ji da kunnuwansu,
su kuma gane da zuciyarsu,
har su juyo wurina in warkar da su.'

28 "To, sai ku sani fa, Allah ya aika da labarin ceto har zuwa
ga waɗanda ba Yahudawa ba. Su kuwa za su saurara."[r]

30 Bulus ya zauna a wannan gidan da yake haya har shekara
biyu, yana karɓar duk waɗanda suka zo wurinsa. 31 Da yake ba
a hana shi wa'azi ba, ya yi ta yin wa'azin mulkin Allah, yana
koyarwa game da Ubangiji Yesu Almasihu babu tsoro.

---

**28.26-27**: Ish 6.9-10

[r] **28.28** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya ta 29 haka: Da Bulus ya faɗa haka, sai Yahudawan suka tashi daga wurin suna gardama mai zafi a tsakaninsu.

# WASIKAR BULUS ZUWA GA
# ROMAWA

**Gabatarwa**

Manzo Bulus ne ya rubuta wannan wasiƙa zuwa ga masu bi a birnin Roma a shekara ta AD 57, ko kuwa kusa da haka. Mai yiwuwa ya yi rubutun a birnin Korinti a lokacin tafiyarsa ta uku ta wa'azin bishara.

Bulus ya rubuta wasiƙan nan don yǎ gabatar da kansa ga jama'ar masu bi a Roma kafin yǎ zo, tun da yake bai taɓa ziyarci jama'ar masu bin da suke a can ba. Kwayar magana ta wasiƙan nan tana a 1.16-17. Wasiƙar ta ce, "Bishara ba abin kunya ba ce gare ni, domin ita ce ikon Allah da take kai kowane mutum wanda ya gaskata ga samun ceto . . . Gama ta wurinta ne ana bayyana adalcin nan wanda daga wurin Allah yake, kuma ana samun adalcin nan ta wurin bangaskiya daga farko har zuwa ƙarshe." A cikin wannan wasiƙa ne an bayyana dalla-dalla duk abin da an sani game da koyarwar Bishara.

Wasiƙar ta nuna cewa dukan mutanen duniya suna ƙarƙashin ikon zunubi, kuma duka suna bukatar samun zaman marasa laifi a gaban Allah (1.8—3.20). Sa'an nan kuma ta tabbatar cewa ta wurin bangaskiya ga Yesu Almasihu ne, mutum zai iya samun zaman marar laifi a gaban Allah ba ta wurin ayyukan da mutum ya yi da kansa ba (3.21—4.25). Wasiƙar kuma ta bayyana abubuwan da suka zama dole ne kowane mai bi yǎ kasance da su, da kuma yadda rayuwa bisa ga ikon Ruhu Mai Tsarki takan sa a yi nasara a kan halin mutuntaka (5.1—8.39). Wasiƙar kuma ta ci gaba da nuna yadda shirin da Allah ya yi saboda ceton mutane ya shafi kowa da kowa, wato, Yahudawa da waɗanda ba Yahudawa ba (9.1—11.36). Daga baya an yi gargaɗi a kan yadda rayuwar mai bi ta shafi dangantaka a tsakanin 'yan'uwa, da kuma a tsakanin masu bi da shugabannin gwamnati (12.1—15.13).

**Abubuwan da Suke Ciki**

Gabatarwa 1.1-17
Duk 'yan Adam masu zunubi ne 1.18—3.20
Hanyar samun ceto 3.21—4.25
Sabon rai cikin Almasihu 5.1—8.39
Shirin Allah saboda Isra'ila 9.1—11.36
Yadda mai bi ya kamata ya yi rayuwarsa 12.1—15.13
Maganar ƙarshe da gaisuwa 15.14—16.27

---

### Gaisuwa

1 1 Daga Bulus, bawan Almasihu Yesu, wanda aka kira shi yǎ
zama manzo, aka kuma keɓe shi don shelar Labari Mai Daďi
na Allah.
2 Labari Mai Daďin nan ne Allah ya yi alkawarinsa tun dā ta
wurin annabawansa, kamar yadda yake a rubuce cikin Rubutattun
Maganar Allah masu tsarki. 3 Wannan bisharar kuwa game da
Ɗansa Yesu Almasihu Ubangijinmu take. Bisa ga mutuntaka shi
daga zuriyar Dawuda ne, 4 amma bisa ga tsarkinsa na Allahntaka[a]
an tabbatar da shi Ɗan Allah. An kuwa tabbatar da shi da iko
sosai ta wurin tashinsa daga matattu. 5 Ta wurin Almasihu Yesu
da kuma don sunansa ne na sami alheri da kiran zaman manzo
domin in kira mutane daga cikin al'ummai duka don su gaskata
su kuma yi biyayya. 6 Wannan kuwa ya shafe ku, ku waďanda
Allah ya kira ku ku zama na Yesu Almasihu.
7 Ga dukanku da kuke a Roma, waďanda Allah yake ƙauna,
ya kuma kira ku ku zama tsarkaka:
Alheri da salama daga Allah Ubanmu da kuma Ubangiji Yesu
Almasihu su kasance tare da ku.

### Addu'ar Godiya

8 Da farko dai ina yi wa Allahna godiya ta wurin Yesu
Almasihu saboda ku duka, domin ana ba da labarin bangaskiyarku
ko'ina a cikin duniya. 9 Don Allah wanda nake yi masa hidima
da dukan zuciyata ta wurin shelar Labari Mai Daďi na Ɗansa, shi
ne shaidata cewa ina tunawa da ku ba fasawa, 10 a duk lokacin
da nake addu'a. Ina roƙon Allah cewa, idan nufinsa ne, ko ta yaya
in sami dama yanzu in zo wurinku. 11 Gama ina marmari in gan
ku don in ba ku wata kyauta ruhu wadda za ta ƙarfafa ku.
12 Nufina shi ne, ni da ku mu ƙarfafa juna, wato, in ƙarfafa ku da
bangaskiyata, ku kuma ku ƙarfafa ni da taku.
13 'Yan'uwa, ina so ku sani cewa sau da yawa na yi shiri in
zo wurinku, amma har yanzu an hana ni yin haka. Dalilin zuwana
kuwa shi ne don in yi girbi a cikinku kamar yadda na yi a cikin
sauran waďanda ba Yahudawa ba. 14 Akwai hakkin kowa [illegible] kaina,
na mutanen birni da na mutanen ƙauye, na masu ilimi da na
marasa ilimi. 15 Shi ya sa na yi niyya sosai in shaida muku Labari
Mai Daďi, ku ma da kuke a Roma.

---

**1.13:** A.M. 19.21

[a] **1.4 tsarkinsa na Allahntaka:** Wani juyi na waďannan kalmomin shi ne "ruhu na tsarki".

**Ikon Bishara**

16 Bishara ba abin kunya ba ce a gare ni, domin ita ce ikon
Allah da take kai kowane mutum wanda ya gaskata ga samun
ceto, da farko ga Yahudawa, sa'an nan ga waɗanda ba Yahudawa
ba. 17 Gama ta wurinta ne ana bayyana adalcin[b] nan wanda daga
wurin Allah yake, kuma ana samun adalcin nan ta wurin
bangaskiya daga farko har zuwa ƙarshe. Kamar yadda yake a
rubuce cewa, "Mai adalci zai rayu bisa ga bangaskiya ne."

**Laifin 'Yan Adam Duka**

18 Gama ana bayyana fushin Allah daga sama a kan dukan
marasa hali irin na Allah da aikin mugunta na mutane waɗanda
suke danne gaskiya ta aikin muguntarsu. 19 Gama abin da ana iya
sani game da Allah yana nan a fili a gare su, domin Allah ne ya
bayyana musu shi. 20 Halin Allahntaka na Allah da kuma ikonsa
na har abada ba abubuwan da ake iya gani da ido ba ne. Amma
tun halittar duniya an bayyana waɗannan abubuwa a fili, ana
kuma iya gane su bisa ga abubuwan da aka halitta. Saboda haka
mutane ba su da wata hujja! 21 Ko da yake sun san Allah, duk da
haka ba su ɗaukaka shi a matsayinsa na Allah ba, ba su kuma
nuna masa godiya ba. A maimakon haka sai tunaninsu ya zama
banza, zukatansu marar ganewa kuwa suka duhunta. 22 Ko da yake
sun ce wai suna da wayo, amma su wawaye ne. 23 A maimakon
su yi wa Allah marar mutuwa sujada, sai suna yi sujada ga gunkin
da aka yi da kamannin mutum mai mutuwa, da kuma gumaka
masu kamannin tsuntsaye, da dabbobi, da halittu masu rarrafe.

24 Saboda haka Allah ya bashe su ga aikata mugayen
sha'awace-sha'awacen zukatansu, da jikinsu kuma suna yin abin
kunya da juna. 25 Sun mai da gaskiyar Allah ta zama ƙarya. Suna
bauta wa abubuwan da aka halitta, har suna yi musu hidima a
maimakon su yi wa Mahalicci da kansa, shi wanda ya isa a yabe
shi har abada. Amin.

26 Saboda haka Allah ya bashe su ga sha'awace-sha'awacen
masu ban kunya. Matansu kuwa suka canza daga haɗuwar mace
da miji wadda ita ce daidai bisa ga halitta zuwa irin haɗuwar da
ba daidai ba. 27 Haka kuma da sha'awar junansu ta sha kansu, sai
maza suka bar haɗuwa da mata wadda ita ce daidai bisa ga halitta.

1.16: Mar 8.38 1.17: Hab 2.4 1.21: Afi 4.17-18 1.23: M. Sh 4.16-18

[b] 1.17 **adalcin**: Wannan kalmar a nan tana nufin yadda matsayinmu yake a gaban Allah, wato, irin rayuwar da ya zama abin yarda da abin karɓa ga Allah.

Maza da maza suna aikata abin kunya, ta haka suka kuma jawo
wa kansu hukuncin da ya yi daidai da mugayen ayyukansu.
28 Da yake sun ƙi su kasance da sanin Allah sai Allah ya
bashe su ga tunanin banza da wofi don su aikata abin da bai
kamata a yi ba. 29 Suna cike da kowane rashin adalci, da mugunta,
da kwaɗayi, da mugun hali. Suna cike da kishi, da kisankai, da
faɗa, da ruɗu, da baƙar zuciya. Su masu gulma ne, 30 masu cin
mutunci, masu gāba da Allah, masu zagi, masu ɗaga kai, masu
girmama kansu, masu ƙulla mugunta, masu rashin biyayya ga
iyaye. 31 Su marasa hankali ne, marasa cika alkawari, marasa
ƙauna, da marasa tausayi. 32 Sun san dokar Allah cewa duk masu
aikata halayen nan sun cancanci mutuwa, amma ba wai suna
aikata abubuwan nan kaɗai ba, har suna goyon bayan waɗanda
su ma suna aikata haka.

**Hukuncin Allah Daidai Ne**

2 1 Saboda haka kai mai ganin laifin wani, ba ka da wata hujja,
ko kai wane ne. Gama a sa'ad da kake ganin laifin wani
kana hukunta kanka ne, domin laifin da kake ganin wani da shi,
shi ne kai ma kake aikatawa. 2 Mun san cewa hukuncin Allah
daidai ne a kan waɗanda suke yin abubuwan nan. 3 Kai mutum!
Ga shi kuwa kai da kanka kana aikata laifin nan da kake ganin
wani da shi! Kana tsammani za ka kuɓuce wa hukuncin Allah?
4 Ko kuwa kana rena yawan alherin Allah, da haƙurinsa, da rashin
saurin fushin da yake yi gare ka? Ashe, ba ka sani cewa alherin
Allah yana jawo ka ga tuba ba? 5 Amma ta dalilin taurin kan da
kake yi da taurin zuciyar da kake da shi, kana tara wa kanka
hukunci wanda yake jiranka a Ranar fushin Allah, a lokacin da
za a bayyana hukuncin nan da yake bisa ga adalcin Allah. 6 Allah
zai saka wa kowa bisa ga ayyukansa. 7 Akwai waɗanda suke
neman ɗaukaka da daraja da rai marar ƙarewa. Waɗannan ne sun
aikata alheri cikin haƙuri, su ne kuma Allah zai ba su ladan rai
na har abada. 8 Amma masu sonkai, waɗanda ba sa yin biyayya
da gaskiya sai dai mugunta, za a saka musu da fushi da kuma
haushi. 9 Tsanani da wahala su ne suke jiran kowane mutum mai
aikata mugunta; da farko ga Yahudawa, sa'an nan ga waɗanda
ba Yahudawa ba. 10 Amma duk mai aikata nagarta zai sami
ɗaukaka da girma da salama; da farko ga Yahudawa, sa'an nan
ga waɗanda ba Yahudawa ba. 11 Gama Allah ba mai nuna
bambanci ba ne.

---

**2.1:** Mat 7.1; Luk 6.37 **2.6:** Zab 62.13; K. Mag 24.12 **2.11:** M. Sh 10.17

12 Duk masu yin zunubi ba tare da sanin Dokar Musa ba, za
su halaka ba tare da Dokar ba, amma duk waɗanda suka yi zunubi
cikin sanin Dokar, za a hukunta su bisa ga Dokar. 13 Gama ba jin
Dokar kawai shi ne yakan sa mutane su zama da adalci a gaban
Allah ba, amma yin biyayya da Dokar shi ne yakan sa a iya ce
da su masu adalci. 14 Waɗanda ba Yahudawa ba ba su da Doka.
Duk da haka wani lokaci suna yin abin da Dokar ta umarta, yadda
zukatansu sun ba su. Wannan ya nuna cewa su da suke marasa
Dokar sun zama dokar ga kansu ke nan. 15 Ayyukansu sun nuna
cewa abin da Dokar ta ce a yi yana nan a rubuce cikin zukatansu.
A cikin tunanin zukatansu kuwa akwai shaida game da wannan,
don tunaninsu yakan same su da laifi a wani lokaci, a wani lokaci
kuma ba ya samunsu da laifi. 16 Saboda haka, kamar yadda Labari
Mai Daɗin nan da nake wa'azinsa yake faɗa, haka zai zama a
Ranan da Allah ta wurin Almasihu Yesu zai shari'anta dukan
abubuwan da suke a ɓoye a tunanin mutane.

**Yahudawa da Dokar Musa**

17 To, kai mai ce da kanka Bayahude fa? Kana dogara ga
Dokar Musa, kana kuma taƙama da dangantakarka da Allah,
18 kana cewa wai ka san nufin Allah, kuma kana da ganewa bisa
ga Dokar yadda za ka zaɓi abin da yake daidai. 19 Kana da tabbaci
cewa kai jagora ne ga makafi, haske ga waɗanda suke cikin duhu,
20 mai koyar da wawaye, da kuma malami ga masu tunanin yara.
Ka kuma tabbata cewa a cikin Dokar ne kana da cikakken sani
da ainihin gaskiya. 21 To, kai mai koya wa waɗansu, ka koya wa
kanka mana! Kai mai yin wa'azi cewa kada a yi sata, kai ba ka
sata? 22 Kai mai cewa kada a yi zina, ba ka yin zina? Kai mai
ƙyamar gumaka, ba ka sata daga ɗakin gumaka? 23 Kai mai
taƙama da Dokar Musa, ba ka ɓata sunan Allah ta wajen karya
dokarsa? 24 Kamar yadda yake a rubuce, "Saboda ku Yahudawa
ake mugun magana game da sunan Allah a cikin waɗanda ba
Yahudawa ba."

25 Idan kana biyayya da Dokar, kaciyarka[6] tana da amfani ke
nan. Amma idan rashin biyayya kake yi, zai zama kamar ba ka
ma yi kaciya ba. 26 Ashe idan waɗanda ba masu kaciya ba suna
aikata abin da Dokar ta ce a yi, Allah ba zai ɗauke su kamar
masu kaciya ke nan ba? 27 Waɗanda su ba masu kaciya ba ne a
jiki amma suna aikata abin da Dokar ta ce a yi, za su yi maka

2.24: Ish 52.5
[6] 2.25 Dubi ma'anar waɗansu kalmomi.

hukunci, kai da kake da Dokar a rubuce, mai kaciya kuma, amma
kana karya Dokar Allah. 28 Gama Bayahude na gaske ba mutum
ne wanda yake Bayahude bisa ga jiki kurum ba, kuma kaciya ta
ainihi ba bisa ga alamar jiki take ko ta yankan fata ba. 29 A
maimakon haka, Bayahude na gaske shi ne wanda yake Bayahude
a zuciya, kuma kaciya ta gaske ita ce kaciya ta zuciya, wato, abin
da Ruhu ne ya yi, ba ta wurin Dokar da aka rubuta ba. Irin wannan
mutum kuwa Allah ne yakan yi masa yabo, ba ɗan Adam ba.

3 1 To, ina amfani na cewa kai Bayahude ne? Ina ribar kaciya?
2 Akwai kam, ta kowace hanya! Da farko, su Yahudawa ne
Allah da kansa ya ba su amanar maganan nan da suke na Allah.
3 Amma idan waɗansunsu sun nuna rashin bangaskiya fa? Rashin
amincinsu zai sa amincin Allah yă zama banza ke nan? 4 Ina! Ko
kaɗan! Dole ne Allah yă zama mai aminci, ko da yake kowane
mutum maƙaryaci ne. Kamar yadda yake a rubuce cewa:

“Dole ne ka kasance mai gaskiya
ka kuma sha kan kowa idan ana yin bincike a kanka.”

5 To, idan rashin adalcinmu ya zama hanyar tabbatar da
adalcin Allah fa, me za mu ce ke nan? Za mu ce Allah marar
adalci ne in ya hukunta mu? (Ina dai yin magana yadda ɗan Adam
zai yi ne.) 6 Ina! Ko kaɗan! In haka ne, ta yaya Allah zai yi
shari'ar duniya?

7 Idan rashin gaskiyata ya sa gaskiyar Allah ta fita a fili sosai,
ya kuma zama abin ɗaukaka Allah, to, don me har yanzu za a
hukunta ni a kan cewa ni mai zunubi ne? 8 In haka ne, ba sai mu
ci gaba da yin mugunta don yă zama hanyar samun nagarta ba?
Waɗansu mutane kuwa masu baƙar magana game da mu suna
cewa wai haka muke faɗa. Za a hukunta waɗannan kamar yadda
ya yi daidai a yi musu.

### Babu Mai Adalci Ko Ɗaya

9 To, yaya ke nan? Ko mu Yahudawa mun fi sauran mutane
ne? Ina! Ko kaɗan! Mun riga mun nuna cewa da Yahudawa da
waɗanda ba Yahudawa ba duka suna da laifi, kuma duka suna
ƙarƙashin ikon zunubi. 10 Kamar yadda yake a rubuce cewa:

“Babu wani da yake mai adalci,
babu, ko ɗaya;
11 Babu wani da yake mai ganewa,
ko wani mai neman Allah.
12 Duk sun juya wa Allah baya;

---

**2.29:** M. Sh 30.6 **3.4:** Zab 51.6

sun zama marasa amfani gaba ɗaya;
Babu wani da yake aikata nagarta,
babu, ko ɗaya.
13 Bakinsu kamar kabarin da yake a buɗe ne;
Suna amfani da harshensu don ruɗu,
Maganganunsu kamar dafin mugun maciji ne.
14 Bakinsu yana cike da baƙar magana da zage-zage.
15 Sukan yi garajen zub da jini,
16 Ko'ina suka bi sai halaka da baƙin ciki.
17 Ba su kuwa san hanyar salama ba.
18 Babu tsoron Allah a gare su ko kaɗan."

19 Mun dai san cewa duk abin da Dokar take faɗa, tana faɗa
wa waɗanda suke ƙarƙashinta ne. Wannan ya kasance haka don
a hana duk masu neman hujja, a kuma sa dukan duniya a
ƙarƙashin hukuncin Allah. 20 Gama ba wanda zai sami zaman
marar laifi a gaban Allah ta hanyar kiyaye abin da Dokar ta ce
a yi. Abin da Dokar take yi shi ne ta nuna wa mutum zunubinsa.

**Adalci ta Wurin Bangaskiya**

21 Amma yanzu kam an bayyana wata hanyar samun adalcin
Allah. Wannan adalci kuwa ba ta doka yake samuwa ba, ko da
yake Dokar Musa da littattafan annabawa sun ba da shaida game
da shi. 22 Adalcin nan wanda daga wurin Allah yake, yana
samuwa ne ta wurin bangaskiya cikin Yesu Almasihu ga dukan
masu ba da gaskiya. Ba kuwa wani bambanci, 23 domin kowa ya
yi zunubi, kuma kowa ya kāsa kai ga darajar Allah. 24 Amma bisa
ga alherin da Allah ya yi wa kowa a kyauta, kowa ya sami zaman
marar laifi a gaban Allah ta wurin fansar da Almasihu Yesu ya
yi. 25 Allah ya aiki Yesu yă zama hadaya a madadinmu don ta
wurin jininsa a gafarta wa mutane zunubansu ta wurin
bangaskiyarsu. Allah ya yi wannan domin yă nuna adalcinsa, don
a cikin haƙurinsa ya ƙyale zunuban da aka yi a dā. 26 Ta haka
Allah ya nuna a wannan lokaci cewa shi da kansa mai adalci ne,
kuma yana sa duk mai ba da gaskiya ga Yesu yă sami zaman
marar laifi a gaban Allah.

27 To, a kan mene ne za mu yi taƙama? Ai, ba wani abu! Ta
wane dalili aka kawar da taƙama? Ta hanyar kiyaye Dokar? A'a,
sai dai ta bangaskiya. 28 Gama mun ga cewa ta wurin bangaskiya
ne akan sami zaman marar laifi a gaban Allah, ba ta wurin bin

**3.10-12:** Zab 14.1-3; 53.1-3 **3.13:** Zab 5.9; 140.3 **3.14:** Zab 10.7
**3.15-17:** Ish 59.7-8 **3.18:** Zab 36.1 **3.20:** Zab 143.2; Gal 2.16 **3.22:** Gal 2.16

umarnin Doka ba. 29 Ko kuwa Allah na Yahudawa ne, su kaɗai?
Ashe, ba na mutanen da ba Yahudawa ba ne kuma? Kwarai kuwa,
shi ma na waɗanda ba Yahudawa ba ne kuma, 30 don Allah ɗaya
ne, zai sa masu kaciya su sami zaman marasa laifi a gare shi ta
wurin bangaskiya, haka ma marasa kaciya za su sami zaman
marasa laifi ta wurin wannan bangaskiya. 31 Shin, mun kawar da
Dokar ke nan bisa ga wannan bangaskiyar? Ko kaɗan! A
maimakon haka, tabbatar da ita ne muke yi.

## Misalin Ibrahim

4 1 To, me za mu ce game da Ibrahim, kakan kakanninmu bisa
ga jiki? Mene ne ya fahimci game da zancen bangaskiya?
2 Idan Ibrahim ya sami zaman marar laifi a gaban Allah ta
ayyukansa ne yana da abin da zai yi taƙama da shi ke nan, amma
fa ba a gaban Allah ba. 3 Rubutaccen Maganar Allah ya ce,
"Ibrahim ya ba da gaskiya ga Allah, saboda haka aka ce da shi
mai adalci." 4 Mutumin da yake yin aikin lada, albashinsa ba
kyauta ba ne, ladan aikinsa ne. 5 To, mutumin da bai dogara ga
ayyukansa ba amma ya dogara ga Allah wanda shi ne yake sa
masu laifi su sami zaman marasa laifi a gare shi, za a ɗauki
bangaskiyar mutumin nan kamar adalcinsa ke nan. 6 Wannan shi
ne abin da Dawuda yake nufi da ya yi magana game da albarkar
da aka yi wa mutumin da Allah ya ce da shi mai adalci, ba ta
dalilin ayyukan da mutumin ya yi ba, 7 cewa:

"Masu albarka ne waɗanda aka gafarta musu laifofinsu,
waɗanda kuma aka wanke zunubansu.
8 Mai albarka ne wanda ko kaɗan Ubangiji ba zai lissafta
zunubinsa a kansa ba."

9 Wannan albarkar ta shafi masu kaciya ne kawai, ko kuwa
har da marasa kaciya? Ai, abin da muke faɗa shi ne, "Ibrahim
ya ba da gaskiya ga Allah, saboda haka aka ce da shi mai
adalci." 10 To, a wane lokaci ne aka ce da shi mai adalci? Bayan
an yi masa kaciya ko tun ba a yi masa ba? Ai, tun ba a yi masa
kaciya ba ne. 11 Amma da ya karɓi alamar kaciya, wannan ta
zama alamar shaida mai ƙarfi game da adalcin da yake da shi
bisa ga bangaskiyarsa tun lokacin da yake marar kaciya. Saboda
haka Ibrahim ya zama uban masu ba da gaskiya ga Allah,
waɗanda aka ɗauke su masu adalci ne, ko da yake ba su da
kaciya. 12 Haka ma Ibrahim ya zama uba ga masu kaciya

**3.30:** M. Sh 6.4; Gal 3.20 **4.3:** Far 15.6; Gal 3.6 **4.7-8:** Zab 32.1-2
**4.11:** Far 17.10

waɗanda ba kaciya kaɗai suke da ita ba, amma har ma suna bin
misalin irin bangaskiyar da Ibrahim yake da ita tun ba a yi masa
kaciya ba.

### Alkawarin Allah da Bangaskiyar Mutum

13 Alkawarin nan da aka yi wa Ibrahim da zuriyarsa cewa zai
ci gādon duniya, ai, ba ta wurin Doka aka yi masa ba, sai dai ta
adalcin nan da ake samu ta wurin bangaskiya. 14 Gama idan masu
bin Dokar su ne waɗanda za su ci gādon duniya, ai, bangaskiyar
mutum ta zama banza, kuma alkawarin Allah ya zama wofi ke
nan. 15 Dokar takan jawo fushin Allah ne, don inda babu doka,
ba yadda za a yi rashin biyayya.

16 Saboda haka, a kan bangaskiya ne alkawarin nan ya dogara.
Wannan kuwa don yă zama bisa ga alherin Allah, a kuma tabbatar
da shi ga dukan zuriyar Ibrahim, wato, ba ga waɗanda suke
ƙarƙashin Dokar kaɗai ba, amma har ga waɗanda suke ba da
gaskiya yadda Ibrahim ya yi. Ibrahim kuwa shi ne ubanmu duka.
17 Kamar yadda yake a rubuce cewa: "Na sa ka ka zama uban
al'ummai masu yawa." Wato, an tabbatar da alkawarin nan a
gaban Allah wanda shi ne Ibrahim ya ba da gaskiya gare shi,
wanda kuma shi ne mai ba da rai ga matattu. Shi ne kuma mai
ikon kiran abubuwan da ba su kasance ba su kasance. 18 Ko da
yake sa zuciyar Ibrahim ta zama kamar a banza ne, duk da haka
ya ci gaba da sa zuciya, yana ba da gaskiya har ya zama "Uban
al'ummai masu yawa." Wannan kuwa bisa ga yadda aka faɗa
masa ne, cewa, "Zuriyarka za su zama da yawa." 19 A lokacin
kuwa Ibrahim yana da shekara wajen ɗari ne, amma bai yi sanyi
cikin bangaskiyarsa ba, ko da yake yana ganin yadda ƙarfin
jikinsa ya ƙare don tsufa, da kuma yadda Saratu ta wuce lokacin
da za ta iya haihuwa. 20 Bai yi shakkar alkawarin Allah ta nuna
rashin bangaskiya ba, amma ya ƙara ƙarfi cikin bangaskiyarsa,
yana ɗaukaka Allah. 21 Ya kuma kasance da cikakken tabbaci
cewa Allah yana iya cika alkawarinsa. 22 Shi ya sa Ibrahim, ta
wurin bangaskiyarsa "aka ce da shi mai adalci." 23 Wannan
magana mai cewa, "aka ce da shi mai adalci," ba saboda shi kaɗai
ne aka rubuta ba. 24 Amma an rubuta wannan magana saboda mu
mu ma, mu da Allah zai mai da mu masu adalci, wato, mu da
muka ba da gaskiya ga wanda ya ta da Yesu Ubangijinmu daga
matattu. 25 Saboda zunubanmu ne aka bashe Yesu ga mutuwa,

4.13: Far 17.4-6; 22.17-18; Gal 3.29 4.14: Gal 3.18 4.16: Gal 3.7 4.17: Far 17.5
4.18: Far 15.5 4.19: Far 17.17

kuma an ta da shi da rai domin mu sami zaman marasa laifi a
gaban Allah.

**Amfanin Zaman Marar Laifi a gaban Allah**

5 1 Saboda haka tun da yake mun sami zaman marasa laifi a
gaban Allah ta wurin bangaskiya, muna da[c] salama da Allah
ke nan ta wurin Ubangijinmu Yesu Almasihu. 2 Ta wurinsa ne
muka sami shiga alherin nan da muke zama a ciki ta wurin
bangaskiyarmu. Muna kuma yin farin ciki[d] saboda mun sa zuciya
cewa za mu zama masu tarayya cikin ɗaukakar Allah. 3 Ba haka
kaɗai ba, har muna farin ciki[d] cikin wahalolinmu, don mun san
cewa wahala takan jawo jimrewa, 4 jimrewa takan jawo halin
kirki, halin kirki kuma yakan jawo sa zuciya. 5 Sa zuciyan nan ba
za ta zama abin banza ba ko kaɗan, don Allah ya zuba ƙaunarsa
cikin zukatanmu ta wurin Ruhu Mai Tsarkin da Allah ya ba mu.
6 Gama a daidai lokaci, a sa'ad da ba mu iya taimakon kanmu
ba, Almasihu ya mutu saboda mu, mu marasa bin Allah. 7 Da
kyar ne wani yǎ mutu saboda mutum mai adalci. Amma wataƙila
wani yana iya yin ƙarfin hali yǎ mutu saboda mutum mai halin
kirki. 8 Amma Allah ya nuna mana yawan ƙaunarsa, don tun
muna masu zunubi, Almasihu ya mutu saboda mu. 9 To, tun da
yake mun sami zaman marasa laifi a gaban Allah ta wurin jinin
Almasihu, balle fa yanzu, ai, za a cece mu daga fushin Allah ta
wurin Almasihu. 10 To, da yake lokacin da muke masu gāba da
Allah ne aka shirya tsakaninmu da Allah ta mutuwar Ɗansa,
balle fa yanzu da aka mayar da mu abokan Allah, za a cece mu
ta rayuwar Ɗan ke nan. 11 Fiye da haka, har muna farin ciki
saboda abin da Allah ya yi ta wurin Ubangijinmu Yesu
Almasihu, wanda ta wurinsa ne muka sami gyarar tsakaninmu
da Allah.

**Adamu da Almasihu**

12 Zunubi ya shigo cikin duniya ta wurin mutum guda,
zunubin nan kuwa shi ya jawo mutuwa. Haka kuma mutuwa ta
bi ta shafi kowa, don kowa ya yi zunubi. 13 Kafin a ba da Dokar,

---

**4.25**: Ish 53.4-5 **5.12**: Far 3.6

[c] **5.1 muna da**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Bari mu sami" ne a nan.

[d] **5.2 Muna kuma yin farin ciki**: Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne, "Bari mu yi farin ciki."

[d] **5.3 Muna farin ciki**: Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne, "Bari mu yi farin ciki."

zunubi yana a duniya. Amma ba a yin lissafin zunubi inda babu
doka. [14] Duk da haka mutuwa ta yi mulki a kan mutane duka daga
zamanin Adamu zuwa zamanin Musa, har ma ta yi iko a kan
waɗanda zunubansu ba na karya doka ba ne kamar yadda na
Adamu ya kasance.

Adamu kuwa kwatancin wani ne wanda zai zo da kyautar
Allah. [15] Amma kyautar da Allah ya bayar ta wurin mai zuwan
nan dabam take ƙwarai da laifin Adamu. Ga shi zunubin mutum
gudan nan ya jawo wa mutane da yawa mutuwa. Amma alherin
Allah ya yi yawa, har kyautarsa da ya yi ta wurin alherin mutum
gudan nan, wato, Yesu Almasihu, ta jawo babbar albarka ga
mutane da yawa. [16] Kwarai kuwa, kyautar Allah dabam take da
zunubin mutum gudan nan. Gama hukuncin da ya bi bayan laifi
gudan nan shi ne hukuncin mutuwa, amma kyautar da Allah ya
bayar ita ce ta jawo mana hukuncin marar laifi a gabansa ko da
yake mun yi zunubi da yawa. [17] Ta wurin laifin mutum guda,
wato, Adamu, mutuwa ta yi mulki a kan kowa, amma wannan
yin mulki ba kome ba ne idan an gwada shi da wanda mutum
guda, wato, Yesu Almasihu ya kawo. Ta wurinsa ne mun karɓi
alherin Allah mai yawa da kyautarsa ta zaman adalci a gabansa.
Ta wurinsa za mu yi mulki cikin rayuwa.

18 Saboda haka, yadda laifin mutum guda ya jawo hukuncin
mutuwa a kan kowa, haka kuma aikatawar adalci da mutum guda
ya yi ya kawo albarka ga kowa, wato, samun zaman marar laifi
a gaban Allah da kuma sabon rai. [19] Kamar yadda mutane da yawa
suka zama masu zunubi ta wurin rashin biyayyar mutum guda,
haka kuma da yawa za su zama masu adalci ta wurin biyayyar
mutum guda.

20 Dalilin da aka shigo da Dokar shi ne don laifi yǎ fito a fili.
Amma sa'ad da zunubi ya ƙaru, sai alherin Allah yǎ fi ƙaruwa.
[21] Wato, kamar yadda zunubi ya yi mulkinsa ta wurin mutuwa,
haka kuma alherin Allah yake mulkinsa yanzu ta wurin adalci,
yana kai mu ga rai na har abada ta wurin Yesu Almasihu
Ubangijinmu.

**Mutuwa ga Zunubi, Rayuwa ga Almasihu**

6 [1] Me za mu ce ke nan? Za mu ci gaba da rayuwa cikin zunubi
don alherin Allah ya ƙaru? [2] Ina! Ko kaɗan! Ai, mun riga
mun mutu ga zunubi. Yaya kuma za mu ci gaba da rayuwa a
cikinsa? [3] Ashe, ba ku sani ba dukanmu da aka yi mana baftisma
zuwa cikin Almasihu Yesu, zuwa cikin mutuwarsa ne aka yi mana

baftismar? 4 Wato, ta wurin baftismarmu an binne mu tare da shi,
mun kuma zama ɗaya da shi cikin mutuwarsa, domin yadda aka
ta da Almasihu ta wurin ikon nan mai ɗaukaka na Uba, haka mu
ma mu yi zaman sabuwar rayuwa.

5 Gama da yake mun zama ɗaya da shi cikin irin mutuwarsa,
ba shakka za mu zama ɗaya da shi cikin tashinsa daga matattu.
6 Mun kuwa san cewa an riga an gicciye halayenmu na dā tare
da shi, domin a kawar da ikon zunubin nan da yake cikin jikinmu.
An yi haka don kada mu ƙara zama bayin zunubi. 7 Gama idan
mutum ya mutu, ya sami 'yanci daga ikon zunubi ke nan. 8 Da
yake mun riga mun mutu tare da Almasihu, mun ba da gaskiya
za mu rayu tare da shi kuma. 9 Gama mun san cewa an ta da
Almasihu daga matattu, kuma ba zai sāke mutuwa ba, wato,
mutuwa ba ta da sauran iko a kansa. 10 Mutuwan nan da ya yi,
ya mutu ne sau ɗaya tak ba ƙari don yă karye ikon zunubi, amma
rayuwar da yake yi, yana yi ne cikin zumunci da Allah. 11 Haka
kuma ku ɗauki kanku kamar matattu ne ga ikon zunubi, amma
rayayyu ne a cikin zumunci da Allah ta wurin Almasihu Yesu.

12 Saboda haka kada ku yarda zunubi ya yi mulki a cikin jikin
nan naku mai mutuwa, har yă sa ku ku bi mugun sha'awarsa ta
halin mutuntaka. 13 Kada kuma ku miƙa gaɓoɓinku ga zunubi har
su zama kayan yin aikin mugunta. Sai dai ku miƙa kanku ga Allah
yadda ya dace da waɗanda aka cire su daga hannun mutuwa zuwa
samun rai, ku kuma miƙa kanku ga Allah don su zama kayan yin
aikin adalci. 14 Kada zunubi yă yi mulki a kanku, tun da yake ba
doka ce take iko a kanku ba, sai dai alherin Allah.

## Bayin Adalci

15 Yaya ke nan? Wato, sai mu yi zunubi domin doka ba ta
iko a kanmu, sai dai alherin Allah? Ina! Ko kaɗan! 16 Ba ku sani
ba idan kun miƙa kanku don ku zama masu biyayya ga wani,
wato, kun zama bayi ke nan a hannun shi wanda kuke yi masa
biyayya? Kuna iya zama bayin zunubi, wanda yake kai ga
mutuwa, ko kuma masu biyayya ga Allah, wanda yake kai ga
adalci. 17 Amma godiya ta tabbata ga Allah, don ko da yake a dā
ku bayin zunubi ne, amma yanzu kam kuna biyayya da dukan
zuciyarku ga irin koyarwan nan da aka yi muku. 18 An 'yantar da
ku daga zunubi, kun kuma zama bayi ga adalci. 19 Ina kuwa yi
muku magana kamar yadda ɗan Adam yake magana ne, wannan

6.4: Kol 2.12

kuma saboda kāsawarku ta mutuntaka ne. A dā kun saba da miƙa
gaɓoɓin jikinku ga bautar abubuwan ƙazanta, da kuma ga
mugunta wadda take ta ƙaruwa kawai. Amma yanzu sai ku miƙa
kanku ga bautar adalci, wato, don aikata tsarkakan ayyuka.
20 A lokacin da kuke bayin zunubi, ba ruwanku da aikin
adalci. 21 Wane amfani kuka samu daga abubuwan nan da yanzu
suka zama muku abin kunya? Ai, sakamakon waɗannan abubuwa
mutuwa ne! 22 Amma yanzu an 'yantar da ku daga zunubi, kun
kuma zama bayin Allah. Amfanin da kuke samu daga wannan shi
ne tsarkakewar rayuwarku, wadda kuma za ta haifa muku rai na
har abada. 23 Gama ladan zunubi shi ne mutuwa, amma baiwar
Allah ita ce rai na har abada ta wurin Almasihu Yesu
Ubangijinmu.

### Aure Misali Ne na Dangantakarmu da Almasihu

7 1 To, 'yan'uwana, tun da yake dukanku masu sanin doka ne,
za ku gane abin da zan faɗa. Doka takan yi iko a kan mutum
sa'ad da mutumin yana da rai ne kawai. 2 Misali, mace mai aure,
doka ta ɗaure ta ga mijinta sa'ad da mijinta yana da rai. Amma
idan mijinta ya mutu ta sami 'yanci ke nan daga dokan nan da
ta ɗaure ta da mijin. 3 Saboda haka idan ta auri wani dabam sa'ad
da mijinta yana da rai, za a ce da ita mai zina. Amma idan mijinta
ya mutu tana da 'yanci ke nan bisa ga dokar ɗaurin aure. Idan
kuwa ta sāke auri wani, ita ba mai zina ba ce.
4 'Yan'uwana, wannan misali ne game da ku. Mutuwar
Almasihu a kan gicciye ta sa kuka zama matattu game da Dokar.
Ta haka yanzu kun zama na wani, wato, shi da aka ta da shi daga
matattu, don ku ba da amfani ga Allah a rayuwarku. 5 Gama yayin
da muke zama bisa ga halin mutuntaka, Dokar ta yi ta zuga
muguwar sha'awarmu. Sha'awan nan tamu kuma ta yi ta aiki a
cikin jikinmu, kuma dukan ayyukanmu suna haifar mana mutuwa.
6 Amma yanzu kam mun sami 'yanci daga Dokar don mun mutu
ga abin da ya ɗaure mu. Saboda haka yanzu muna bauta wa Allah
cikin sabuwar rayuwa ta Ruhunsa. Tsohuwar bautar da muka yi
wa rubutattun dokoki ta wuce.

### Dokar Musa da Ikon Zunubi

7 To, me za mu ce ke nan? Dokar da kanta zunubi ce? A'a,
ko kaɗan! Ai, ba yadda zan iya san abin da yake zunubi idan ba
ta wurin Dokar ba. Da Dokar ba ta ce, "Kada ka yi kwaɗayi abin
wani ba," ai, da ban san abin da ake ce da shi kwaɗayi ba. 8 Amma

saboda umarnin nan sai zunubi ya sami dama yǎ zuga kowane
irin kwaɗayi a cikina. Don idan ba tare da doka ba, zunubi kamar
gawa ne. 9 A dā kam a raye nake, ba da sanin doka ba, amma da
na san umarnin, sai zunubi ya tashi da rai, ni kuwa na mutu.
10 Umarnin nan da aka nufe shi yǎ kawo rai, ya kuwa jawo mini
mutuwa. 11 Zunubi ya sami zarafinsa, kuma ta wurin umarnin ya
ruɗe ni, ya kuma kashe ni.

12 Saboda haka Dokar da kanta mai tsarki ce, umarnin kuwa
mai tsarki ne, daidai ne, nagari ne kuma. 13 Wato, ko za a ce
Dokan nan da take mai nagarta ta jawo mini mutuwa ke nan?
Ina! Ko kaɗan! Zunubi ne ya jawo mini wannan. Ta wurin Dokan
nan da take mai nagarta zunubi ya jawo mini mutuwa, don a san
ainihin yadda zunubi yake. Wato, ta wurin umarnin nan zunubi
ya fita a fili da iyakar muninsa.

### Yaƙin da Yake a cikin Mutum saboda Zunubinsa

14 Mun dai san cewa Dokar abu ce ta ruhu. Ni kuwa mai halin
mutuntaka ne, bawa kawai a hannun zunubi. 15 Ban gane da abin
da nake yi ba. Don abin da nake so in yi, ba shi nake yi ba; kuma
abin da nake ƙi, shi nake yi. 16 Idan kuwa abin da nake yi shi ne
abin da ba na so in yi, na yarda ke nan cewa Dokar nagari ne.
17 Wato, ba ni ne da kaina nake aikata wannan abu ba, sai dai
zunubin nan da yake zama a cikina. 18 Na san cewa ba wani abu
mai kyau da yake zama a cikina, wato, a halina na mutuntaka.
Gama ina da niyyar yin abin da yake mai kyau, amma yin haka
ya gagare ni. 19 Ba na yin abu mai kyau da nake so in yi, sai dai
ina yin muguntar da ba na so in yi. 20 To, idan ina yin abin da
ba na so in yi, wannan ya nuna cewa ba ni ne nake yin wannan
abu ba, sai dai zunubin nan da yake zama a cikina.

21 Sai na ga, ashe, ya zama mini ƙa'ida cewa idan ina so in
yi abu mai kyau, sai in ga mugunta tare da ni. 22 Gama a ciki-cikin
zuciyata dokar Allah tana faranta mini rai, 23 amma a cikin
gaɓoɓina ina ganin wata ƙa'ida dabam wadda take yaƙi da ƙa'idar
da hankalina ya ɗauka. Wannan kuwa ta ɗaure ni ga ƙa'idan nan
ta zunubi wadda take zama a cikin gaɓoɓina. 24 Kaitona! Abin
tausayi ne ni! Wane ne zai cece ni daga jikin nan mai kai ga
mutuwa? 25 Godiya ta tabbata ga Allah don ya cece ni ta wurin
Yesu Almasihu Ubangijinmu!

7.7: Fit 20.17; M. Sh 5.21 7.11: Far 3.13 7.15: Gal 5.17

Saboda haka ni da kaina dokar Allah nake bauta wa da
hankalina, amma da halina na mutuntaka kuwa, dokar zunubi
nake bauta wa.

**Rayuwa cikin Ruhu**

8 1 Saboda haka babu wani hukuncin mutuwa yanzu a kan
wadanda suke a cikin zumunci da Almasihu Yesu. 2 Don ta
wurin Almasihu Yesu ƙa'idar Ruhun nan mai ba da rai ta 'yantar
da ni[e] daga ƙa'idar zunubi da mutuwa. 3 Gama abin da Dokar
ba ta iya aikatawa ba saboda kāsawar halin mutuntaka, shi ne
abin da Allah ya aikata. Allah kuwa ya aiko da Ɗansa ɗaya tak
da kamannin jikin nan namu mai zunubi don yă zama hadaya
saboda zunubi, a kuma rushe ikon zunubi cikin jiki. 4 Allah ya
yi wannan ne domin duk ayyukan adalcin da Dokar ta ce a yi
su sami cikawa a gare mu, mu da ba rayuwar halin mutuntaka
muke yi ba, sai dai ta Ruhu. 5 Masu rayuwar halin mutuntaka
sukan mai da hankalinsu ga sha'anin jiki ne, amma masu
rayuwar Ruhu sukan mai da hankalinsu ga abin da Ruhu yake
so ne. 6 Mai da hankali ga sha'anin jiki yakan kawo mutuwa,
amma mai da hankali ga Ruhu yakan kawo rai da salama. 7 Duk
wanda ya mai da hankalinsa ga sha'anin jiki ya zama abokin
gāban Allah ke nan, don ba ya biyayya da dokar Allah, ba kuwa
zai iya ba. 8 Masu rayuwar halin mutuntaka ba dama su faranta
wa Allah rai.
9 Ku kam ba rayuwar halin mutuntaka kuke yi ba, sai dai ta
Ruhu, idan Ruhun Allah yana zaune a zukatanku. Duk wanda
ba shi da Ruhun Almasihu kuwa, shi ba na Almasihu ba ne.
10 Idan Almasihu yana zama cikinku ko da yake jikinku yana
hanyar mutuwa saboda zunubi, Ruhun Allah yana rayar da ku
saboda Allah ya karɓe ku kamar masu adalci. 11 Idan kuma
Ruhun Allah, wanda ya ta da Yesu daga matattu yana zama a
zukatanku, to, shi wanda ya ta da Almasihu daga matattu zai
ba da rai ga jikinku mai mutuwa ta wurin Ruhunsa wanda yake
zama a zukatanku.
12 Saboda haka, 'yan'uwa, muna da hakki, amma ba na
wanda za mu yi rayuwar da halin mutuntakarmu yake so ba.
13 Don idan rayuwar halin mutuntaka kuke yi, za ku mutu; amma
idan kuwa rayuwa ta Ruhu kuke yi, kuka kuma daina yin

---

**8.11:** 1 Kor 3.16

[e] **8.2 ni:** Wadansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Kai" ne a nan,
wadansu kuma suna da "mu".

ayyukan zunubi, za ku rayu. 14 Gama waɗanda Ruhun Allah
yake bishe su, su 'ya'yan Allah ne. 15 Gama Ruhun da aka ba
ku ba na bauta ba ne da za ku sāke zama cikin tsoro; a'a, Ruhun
nan na zaman 'ya'yan Allah ne, kuma ta wurin Ruhun ne muke
kira ga Allah, mu ce da shi "Abba![f] Baba!" 16 Ruhun Allah da
kansa tare da ruhunmu yana tabbatar cewa mu 'ya'yan Allah
ne. 17 Tun da yake mu 'ya'ya ne, mun zama masu cin gādo ke
nan. Wato, mu masu cin gādon albarkun Allah da kuma abokan
gādo tare da Almasihu ne. Idan kuwa mun sha wahala tare da
Almasihu, za a ɗaukaka mu tare da shi.

## Ɗaukaka Mu da Za a Yi nan Gaba

18 Ai, na tabbata cewa ba yadda za a kwatanta wahalolin da
muke sha a wannan zamani da ɗaukakar da za a bayyana mana
nan gaba. 19 Dukan halitta tana marmari sosai, tana jiran Allah yă
bayyana 'ya'yansa. 20 Gama an sa halitta ta kāsa kai ga manufarta,
wannan kuwa ba bisa ga nufin halitta da kanta ba ne, sai dai don
haka ne Allah ya so. An yi wannan da sa zuciya 21 cewa halitta da
kanta za ta sami tsira daga bautar da take wa ruɓewa, za ta kuma
sami 'yancin nan na ɗaukakar da za a yi wa 'ya'yan Allah. 22 Mun
dai san cewa har wa yau dukan halitta tana nishi kamar yadda mace
mai jin zafi lokacin haihuwa takan yi. 23 Ba halitta kaɗai take nishi
ba, har da mu ma. Mu da mun riga mun sami Ruhu Mai Tsarki
wanda shi ne baiwa ta farko na abubuwan da aka ba mu, muna
nishi a ranmu, muna jira da marmari sosai don Allah yă mayar da
mu cikakkun 'ya'yansa, yă kuma 'yantar da jikin nan namu.
24 Gama ta sa zuciyan nan ne aka cece mu. Amma idan mun riga
mun ga abin da muke sa zuciya a kai, ai, wannan ba sa zuciya
kuma ba ke nan. Wane mutum yake sa zuciya ga abin da ya riga
ya samu? 25 Amma idan muna sa zuciya ga abin da ba mu riga
mun samu ba, ai, mukan jira, muna haƙuri.

26 Haka kuwa Ruhu yake yi mana taimako cikin kāsawarmu.
Ba mu san yadda ya kamata mu yi addu'a ba, amma Ruhu da
kansa yana roƙon Allah saboda mu tare da nishe-nishe waɗanda
kalmomi ba za su iya bayyana ba. 27 Allah kuma, wanda shi ne
mai ganin zuciyar mutum, ya san duk nufin Ruhu, domin Ruhu
yana yin roƙo saboda tsarkaka bisa ga nufin Allah ne.

**8.15**: Mar 14.36; Gal 4.6 **8.15-17**: Gal 4.5-7 **8.20**: Far 3.17-19 **8.23**: 2 Kor 5.2-4

[f]**8.15 Abba**: Da yaren Aramaya "baba" ke nan.

28 Mun dai san cewa a cikin dukan kome Allah yana aikata
abu mai kyau saboda waɗanda suke yin masa ƙauna ne,[g] wato,
waɗanda aka kira su bisa ga nufinsa. 29 Gama waɗanda Allah ya
riga ya zaɓa tun tuni, su ne ya kuma keɓe su ɗauki kamannin
Ɗansa, don yă zama na fari a cikin ’yan’uwa masu yawa.
30 Saboda waɗanda Allah ya zaɓa, su ne ya kira. Waɗanda ya
kira, su ne ya mai da su masu samun zaman marasa laifi a
gabansa. Waɗanda suka sami zaman marasa laifi a gabansa kuwa,
su ne ya kuma ɗaukaka.

**Kaunar Allah cikin Almasihu Tabbatacciya Ce**

31 To, me za mu ce game da wannan batu? Idan Allah yana
goyon bayanmu, wa ya isa yă yi gāba da mu? 32 Allah kuwa bai
hana mana Ɗansa ba, amma ya miƙa shi saboda mu duka. Ashe,
shi Allahn da ya riga ya ba mu Ɗansa ba zai ba mu duk sauran
abubuwa hannu sake ba? 33 Wane ne zai kawo ƙara a kan waɗanda
Allah ya zaɓa? Ai, Allah da kansa ne yake mai da su su zama
marasa laifi a gabansa. 34 Wane ne ya isa yă yi wa mutum hukunci,
Almasihu Yesu wanda ya mutu, ko kuwa a ce, wanda aka ta da
shi daga matattu, wanda yana kuma zama a hannun dama na Allah,
shi ne kuwa yana roƙon Allah saboda mu.

35 Wane ne zai iya raba mu da ƙaunar da Almasihu yake yi
mana? Wahala ce, ko wuya, ko tsanani, ko yunwa, ko rashi, ko
hatsari, ko mutuwa? 36 Kamar yadda Rubutaccen Maganar Allah
ya ce:

> “Saboda kai muke fuskantar mutuwa kullum;
> an ɗauke mu kamar tumakin da za a yanka.”

37 Ai! A cikin dukan waɗannan al’amura mun wuce a ce da mu
masu nasara kawai; wannan kuwa ta wurin shi wanda ya ƙaunace
mu ne. 38 Gama na tabbata cewa ko mutuwa ko rai, ko mala’iku
ko aljanu, ko halin yanzu ko na nan gaba, ko ikoki iri-iri, 39 ko
tsawo ko zurfi, ko wani abu dabam a dukan halitta, duk ba su
isa ba sam su raba mu da ƙaunar da Allah yake yi mana ta wurin
Almasihu Yesu Ubangijinmu.

**8.36:** Zab 44.22

[g] **8.28** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da, “A cikin dukan al’amura Allah yana aikata alheri ga waɗanda suke ƙaunarsa;” waɗansu rubuce-rubucen hannu kuma suna da, “Dukan al’amura suna aikata tare zuwa ga alheri ga masu ƙaunar Allah” ne a nan.

**Allah Ya Zaɓi Isra'ila**

9 1 Ina faɗin gaskiya cikin Almasihu, ba ƙarya nake yi ba. A
ciki tunanin zuciyata ina da tabbaci bisa ga shaidar Ruhu Mai
Tsarki game da wannan. 2 Ina da baƙin ciki ƙwarai, da kuma
damuwa ■ kullum cikin zuciyata. 3 Da ma a ce ni kaina an la'anta
ni, an kuma raba ni da Almasihu saboda ceton 'yan'uwana, wato,
mutanen kabilata! 4 Waɗannan kuwa su ne Isra'ilawa. Su ne Allah
ya mai da su 'ya'yansa, ya bayyana musu ɗaukakarsa, ya ba su
alkawarinsa da Dokarsa, ya nuna musu hanyar sujada ta gaske,
ya kuma ba su sauran alkawuran. 5 Asalinsu kuwa daga kakannin
kakannin nan ne waɗanda aka sansu sosai. Almasihu kuwa, bisa
ga mutuntakarsa, shi daga kabilarsu ne. Bari Allah mai mulki ■
kan kome, yă karɓi yabo har abada.[h] Amin.

6 Ba wai manufar Allah game da mutanensa ta zama banza ba
ne. Don ba duk waɗanda asalinsu Isra'ila ne mutanen Allah ba.
7 Kuma ba duk waɗanda suke daga zuriyar Ibrahim ne 'ya'yan
Allah ba. A maimakon haka Allah ya ce wa Ibrahim, "Ta wurin
Ishaku ne za ka sami 'ya'yan nan da na yi maka alkawari."
8 Wato, 'ya'yan da ake samu ta haihuwar jiki ba su ne 'ya'yan
Allah ba, sai dai 'ya'yan da ake samu ta cikawar alkawari, su ne
akan ce da su 'ya'ya na gaske. 9 Gama ga abin da Allah ya ce a
lokacin da ya yi wa Ibrahim alkawari, "A sa'ad da lokaci ya cika
zan komo, Saratu kuwa za ta haifi ɗa."

10 Akwai wani misali kuma. 'Ya'yan Rifkatu suna da baba
ɗaya ne, wato, ubanmu Ishaku. 11-12 Amma kafin a haifi yaran
nan biyu, Allah ya faɗa wa Rifkatu cewa, "Babban zai bauta wa
ƙaramin." Wannan ya faru kafin ma su aikata wani abu mai kyau,
ko marar kyau. Allah ya faɗa haka don yă zama cewa, wanda za
a zaɓa za a zaɓe shi ne bisa ga shirin Allah ba wai saboda
ayyukansa ba. 13 Kamar yadda yake a rubuce cewa, "Na ƙaunaci
Yakubu, na kuwa ƙi Isuwa."

14 To, me za mu ce? Allah bai yi daidai ba ke nan? Ina! Ko
kaɗan! 15 Gama Allah ya ce wa Musa, "Ga wanda zan nuna wa
jinƙai zan nuna masa jinƙai, Ga wanda zan nuna wa tausayi zan
nuna masa tausayi." 16 Wato, wannan bai dogara ga son mutum
ko ƙoƙarinsa ba, sai dai ga jinƙan Allah kawai. 17 Gama

---

**9.4**: Fit 9.4 **9.7**: Far 21.12 **9.9**: Far 18.10 **9.12**: Far 25.23 **9.13**: Mal 1.2-3
**9.15**: Fit 33.19

[h] **9.5 Bari Allah . . . karɓi yabo har abada**: Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne "Bari Allah, wanda yake mulki a kan kome, yă karɓi yabo har abada", ko kuwa "Bari shi kuma, wanda yake Allah mai mulki ■ kan kome, yă karɓi yabo har abada!"

Rubutaccen Maganar Allah, ya ce wa Fir'auna: "Na sa ka ka
zama sarki saboda in nuna ikona ta wurinka, a kuma sanar da
sunana cikin duniya duka." 18 Ta haka Allah yakan nuna jinƙai
ga wanda yake so yă nuna masa jinƙai, yakan kuma taurara
zuciyar wanda yake so yă taurara masa zuciya.

**Fushin Allah da Jinƙansa**

19 Waninku zai iya ce mini, "To, idan haka ne, me ya sa Allah
yana ganinmu da laifi har yanzu? Wane ne zai iya ƙin yarda da
nufin Allah?" 20 Amma wane ne kai, ya mutum, da har za ka yi
mūsu da Allah? Abin da aka gina zai iya ce wa wanda ya gina
shi, "Me ya sa ka gina ni haka?" 21 Ai, mai yin tukwanen laka
yana da iko yă yi amfani da laka yadda yake so. Yana iya yin
amfani da dunƙule guda na laka yă yi waɗansu tukwane saboda
aiki mai daraja, waɗansu kuma saboda aiki marar daraja.

22 Haka ma aikin Allah yake. Ya so yă nuna fushinsa, yă kuma
bayyana ikonsa a fili. Amma fa cikin haƙuri sosai ya jimre da
waɗanda suka cancanci fushinsa, waɗanda Allah yake a shirye yă
halaka. 23 Haka kuma ya so yă bayyana yalwar ɗaukakarsa ga
waɗanda ya nuna musu jinƙansa, waɗanda ya shirya tun da farko
don su sami ɗaukakarsa. 24 Wato, mu ke nan, mu waɗanda Allah
ya kira, ba daga cikin Yahudawa kawai ba, amma har daga cikin
waɗanda ba Yahudawa ba ma. 25 Kamar yadda aka faɗa a littafin
Hosiya cewa,

"Su waɗanda ba mutanena ba ne
zan ce da su 'Mutanena.'
Kuma al'ummar da ban ƙaunace ta ba
zan ce da ita 'Wadda nake ƙauna.'
26 Kuma a daidai inda aka ce musu, 'Ku ba mutanena ba',
a wurin ne za a ce da su ''ya'yan Allah mai rai.' "
27 Game da Isra'ila kuwa annabi Ishaya ya ɗaga murya ya
ce,
"Ko da yake yawan Isra'ilawa yana kama da yashin
bakin teku,
waɗanda suka zama ragowa daga cikinsu ne kawai za a
cece su.
28 Gama Ubangiji zai hukunta duniya gaba ɗaya,
ba da ɓata lokaci ba."
29 Kamar yadda Ishaya ya yi annabci cewa,

**9.17:** Fit 9.16 **9.20:** Ish 29.16; 45.9 **9.25:** Hos 2.23 **9.26:** Hos 1.10
**9.27-28:** Ish 10.22-23

"Da ba don Ubangiji Mai Iko duka ya bar mana zuriya ba,
da mun zama kamar Sodom, da an mai da mu kamar Gomora."

**Rashin Bangaskiyar Isra'ila**

30 To, yaya ke nan? Ai, waɗanda ba Yahudawa ba da ba su
yi ƙoƙari su sami adalcin Allah ba, sun samu. Adalcin nan da
suka samu kuwa irin da ake samu ta bangaskiya ne. 31 Amma
Isra'ilawa da suka yi ƙoƙarin neman hanyar adalcin Allah ta wurin
bin doka, ba su samu ba. 32 Me ya sa haka? Don ba ta hanyar
bangaskiya ne suka neme shi ba, sai dai ta ƙoƙarin kansu. Sai
suka yi tuntuɓe da "dutsen nan mai sa tuntuɓe." 33 Kamar yadda
yake a rubuce cewa:
"Ga shi na sa dutse a Sihiyona,
dutse mai sa tuntuɓe.
Zai sa mutane da yawa su faɗi.
Amma duk wanda ya ba da gaskiya gare shi
ba zai sha kunya ba."

10 1 To, 'yan'uwana, abin da na fi so fiye da kome shi ne
Isra'ilawa su sami ceto. Addu'ar da nake yi wa Allah
saboda su ke nan. 2 Na dai shaida cewa sun ba da kansu sosai ga
bautar Allah, amma wannan kuwa ba tare da ganewa ta gaskiya
ba. 3 Tun da yake ba su san hanyar da Allah yake sa mutane su
zama marasa laifi ba, kuma suna ƙoƙari su kafa tasu hanyar zaman
marasa laifi a gaban Allah, sai wannan ya sa ba su ba da kansu
ga hanyar da Allah yake sa mutane su zama marasa laifi ba.
4 Gama Almasihu shi ne wanda ya kawo ƙarshen Dokar, don duk
mai ba da gaskiya yǎ sami zaman marar laifi a gaban Allah.

**Ceto na Kowa Ne**

5 Musa ya yi rubutu game da samun zaman marar laifi ta wurin
bin Dokar. Ya ce, "Duk wanda ya bi Dokan nan zai rayu ta
wurinta." 6 Amma ga abin da Rubutaccen Maganar Allah ya ce
game da samun zaman marar laifi ta wurin bangaskiya: "Kada ka
ce a cikin zuciyarka, 'Wane ne zai hau sama?' " (Wato, don yǎ
sauko da Almasihu.) 7 "Ko kuwa ka ce, 'Wane ne zai sauko har
ƙarƙashin duniya.' " (Wato, don yǎ ta da Almasihu daga matattu.)
8 Abin da Rubutaccen Maganar Allah yake faɗi shi ne: "Maganar
Allah tana kusa da kai, tana a bakinka, da kuma a cikin zuciyarka."

---

**9.29**: Ish 1.9 **9.33**: Ish 28.16 **10.5**: L. Fir 18.5 **10.6-7**: M Sha 30.12-13

Maganan nan kuwa ita ce saƙon bangaskiyar da muke wa'azinta.
[9] Idan ka shaida da bakinka cewa Yesu shi ne Ubangiji, ka kuma
ba da gaskiya cikin zuciyarka cewa Allah ya ta da shi daga matattu,
za a cece ka. [10] Gama da zuciya ne akan ba da gaskiya a sami
zaman marar laifi a gaban Allah, kuma da baki ne akan ba da
shaida a sami ceto. [11] Kamar yadda Rubutaccen Maganar Allah ya
ce, "Duk wanda ya ba da gaskiya gare shi ba zai sha kunya ba."
[12] Gama ba bambanci tsakanin Yahudawa da waɗanda ba
Yahudawa ba. Ubangijin nan ɗaya shi ne Ubangijin kowa, shi ne
kuma yakan ba da albarku masu yawa ga duk masu kai kukansu
a gare shi. [13] Kamar yadda Rubutaccen Maganar Allah ya ce, "Duk
wanda ya kira bisa sunan Ubangiji zai sami ceto."

14 Amma ta yaya za su kira ga wanda ba su gaskata da shi
ba? Ta yaya za su gaskata da wanda ba su taɓa ji ba? Ta yaya
kuma za su ji in babu wanda zai yi musu wa'azi? [15] Ta yaya kuma
masu wa'azi za su yi wa'azi in ba a aike su ba? Kamar yadda
yake a rubuce cewa, "Isowar masu kawo bishara abu mai kyau
ne ƙwarai!" [16] Amma ba dukan Isra'ilawa ne suka yarda da Labari
Mai Daɗin ba. Kamar yadda Ishaya ya ce, "Ya Ubangiji, wa ya
gaskata da saƙonmu?" [17] Saboda haka akan ba da gaskiya ta wurin
jin saƙon ne, kuma akan ji saƙon ta wa'azi a kan Almasihu ne.

18 Amma ina tambaya, "Wai gaskiya ne ba su ji ba?" Ai, sun
ji. Gama Rubutaccen Maganar Allah ya ce,

"Muryarsu kuwa ta bi ta duniya duka,
maganganunsu kuma sun kai iyakar duniya."

[19] Ina sāke tambaya. "Wai Isra'ilawa ba su gane ba ne?" Da farko,
Musa ya amsa cewa Allah ya ce:

"Zan sa ku ku yi kishin jama'ar da ba al'umma ba ce;
kuma ta wurin al'umma marar wayo zan sa ku ku yi
fushi."

[20] Sa'an nan kuma Ishaya ya yi ƙarfin hali har da cewa Allah ya
ce:

"Waɗanda ba su neme ni ba,
su ne suka same ni;
Na bayyana kaina ga waɗanda ba su ma yi tambaya
yadda za su same ni ba."

[21] Amma game da Isra'ila, Allah kuma ya ce,

"Duk yini na miƙa hannayena ga jama'a masu rashin
biyayya da masu ƙin ji."

---

**10.6-8**: M. Sh 30.12-14 **10.11**: Ish 28.16 **10.13**: Jow 2.32 **10.15**: Ish 52.7
**10.16**: Ish 53.1 **10.18**: Zab 19.4 **10.19**: M. Sh 32.21 **10.20**: Ish 65.1

### Allah bai Ƙi Isra'ila Gaba Ɗaya Ba

11 1 To, ina tambaya: Allah ya ƙi mutanensa ke nan? Ina!
Ko kaɗan! Ni da kaina mutumin Isra'ila ne, daga zuriyar
Ibrahim, kuma mutumin kabilar Benjamin. 2 Allah bai ƙi
mutanensa waɗanda ya zaɓa tun daga farko ba. Kun dai san abin
da Rubutaccen Maganar Allah ya faɗa game da Iliya, wato, yadda
shi Iliya ya kai kuka ga Allah a kan Isra'ila cewa, 3 "Ubangiji,
sun kakkashe annabawanka, sun kuma rurrushe bagadanka; ni ne
kaɗai na rage, kuma suna nema su kashe ni." 4 Wace amsa ce
Allah ya ba shi? Ya amsa da cewa, "Na yi wa kaina ajiyar mutane
dubu bakwai waɗanda ba su durƙusa su yi wa allahn nan mai
suna Ba'al bauta ba." 5 Haka wannan ya kasance a yanzu ma.
Akwai ragowar mutane waɗanda Allah ya zaɓa bisa ga alherinsa.
6 Zaɓen nan da Allah ya yi kuwa ya dogara ga alherinsa ne, ba
ga ayyukan da mutanen suka yi ba. Gama in ba haka ba, alheri
bai zama alheri na gaske ba.

7 To, yaya ke nan? Ai, Isra'ilawa sun kāsa samun abin da suke
nema. Waɗansu kaɗan da aka zaɓa a cikinsu sun samu, amma
sauran sun zama masu taurin kai. 8 Kamar yadda yake a rubuce
cewa: "Allah ya mai da su marasa hankali da marasa ganewa; ya
ba su idanu da ba sa gani, da kunnuwa da ba sa ji. Wannan kuwa
ya ci gaba har wa yau."

9 Kuma Dawuda ya ce,
"Bari bikinsu yă zama musu tarko,
abin jawo musu hatsari.
Bari yă sa su yi tuntuɓe
yă jawo musu hukunci.
10 Bari idanunsu su duhunta don kada su iya gani,
yawan wahala kuma yă zuba musu nauyi har abada."

### Ceton Waɗanda ba Yahudawa Ba

11 Har yanzu ina tambaya. Da Isra'ilawa suka yi tuntuɓe,
sun fāɗi ba za su tashi ba ke nan? Ina! Ko kaɗan! Saboda
zunubinsu ceto ya kai ga waɗanda ba Yahudawa ba, don a sa
Isra'ilawa su ji kishinsu. 12 In kuwa zunubin da suka yi ya kawo
wa duniya albarka, in kuma kāsawarsu ta kawo albarku ga
waɗanda ba Yahudawa ba, to, yaya fa albarkan nan zai zama
a lokacin da yawan Isra'ilawa masu ɗungumawa ga Allah sun
cika?

---

**10.21:** Ish 65.2 **11.1:** Filib 3.5 **11.3:** 1 Sar 19.10,14 **11.4:** 1 Sar 19.18
**11.8:** M. Sh 29.4; Ish 29.10 **11.9-10:** Zab 69.22-23

13 Yanzu, da ku waɗanda ba Yahudawa ba nake magana. Tun
da yake ni manzo ne ga waɗanda ba Yahudawa ba, zan yi ɗan
taƙama da aikin nan nawa. 14 Ta yin haka ina fata cewa zan iya
sa mutanena Isra'ilawa su ji kishi, har ma wannan ya sa a ceci
waɗansunsu. 15 A sa'ad da aka yar da su, sai ya buɗe hanya, aka
shirya tsakanin Allah da mutanen duniya. A sa'ad da za a karɓe
su fa, ba samun rai daga matattu ne wannan zai kawo ba?

16 Idan an keɓe gutsurin burodin hatsin nunan fari, ta hanyar
miƙa shi ga Allah, an keɓe dukan burodin ke nan. Idan kuma aka
keɓe wa Allah saiwar itace, dukan rassan itacen ma an keɓe su
ke nan. 17 To, an sassare waɗansu rassan itacen zaitun irin da aka
nome, sai aka ɗauki wani reshen itacen zaitun irin na daji, aka
kuma yi musu aure. Ku waɗanda ba Yahudawa ba kuwa, kamar
reshen itacen zaitun na daji kuke, ku ne aka haɗa ku da tushen
nan, wato Yahudawa, waɗanda daga gare su ne kuke samun
albarkun Allah. 18 Saboda haka kada ku yi taƙama a kan cewa
kun fi waɗancan rassan da aka sassare. Idan kuwa kuna taƙama,
sai ku tuna cewa ba tushen ne yake dogara a gare ku ba, sai dai
ku ne kuke dogara ga tushen.

19 Amma kana iya cewa, "Ai, an sassare rassan ne domin a
sami dama a haɗa ni da tushen." 20 Kwarai kuwa! Amma saboda
rashin bangaskiya ne aka sassare su daga tushen, kai kuma bisa
ga bangaskiya ne kake da dama ka ci gaba da zama a kan tushen.
Saboda haka kada ka yi taƙama; a maimakon haka, ka ji tsoro.
21 Gama idan Allah bai bar rassan nan waɗanda su ne ainihin na
tushen ba, kai ma ba zai bar ka ba. 22 A nan muna iya ganin yadda
Allah yake da alheri, da kuma tsanani. Ya nuna tsananinsa ga
waɗanda suka fāɗi, amma ya nuna alherinsa a gare ka, wato, idan
ka ci gaba da zama cikin alherinsa. Idan kuwa ba ka ci gaba da
haka ba, kai ma za a sare ka daga tushen ke nan. 23 Idan kuwa
su Isra'ilawa ba su ci gaba da rashin bangaskiya ba, za a haɗa su
da tushen, don Allah yana iya yă sāke mai da su a tushen. 24 Ku
waɗanda ba Yahudawa ba dai, kuna kamar itacen zaitun nan irin
na daji wanda bayan aka saro shi, sai aka haɗa masa aure da
itacen zaitun irin da aka nome. Wannan kuwa da aka yi ba bisa
ga ƙa'idar auren itatuwa ne ba. To, tun da yake su Isra'ilawa su
ne kamar irin itacen zaitun wanda aka nome, zai zama abu mai
sauƙi sosai ga Allah yă sāke mai da rassan nan da aka sare a
itacen nan wanda shi ne asalinsu.

---

11.16: L Kiɗ 15.17-21

**Allah Yana Nuna Jinƙai ga Kowa**

25 Ba na so ku kasance da rashin sanin wannan asirin
'yan'uwa, don kada ku zama masu ɗaga kai. Taurin zuciya ya
faru ga sashi na Isra'ila har dukan yawan waɗanda ba Yahudawa
ba da za su shiga wurin Allah yǎ cika. 26 Ta haka za a ceci dukkan
Isra'ila. Kamar yadda yake a rubuce cewa,

"Mai Ceto zai zo daga Sihiyona;
Zai kawar da duk ƙin bin Allah daga zuriyar Yakubu.
27 Wannan shi ne alkawarina da su,
a sa'ad da zan ɗauki zunubansu."

28 Yahudawa sun zama masu gāba da Allah saboda ƙin
Labari Mai Daɗin da suka yi; wannan kuma saboda amfaninku
ne. Amma saboda zaɓensu da aka yi, su mutane ne da Allah
yake ƙauna; wannan kuwa albarkacin kakannin kakanninsu ne.
29 Gama baiwar Allah da kirarsa ba abubuwa ne da Allah zai
canza ba. 30 A dā ku waɗanda ba Yahudawa ba, ku masu rashin
biyayya ga Allah ne, amma yanzu kam kun sami jinƙai ta wurin
rashin biyayyar Yahudawa. 31 Haka kuma su Yahudawa sun
zama masu rashin biyayya ga Allah a yanzu;[i] wannan kuwa
don su sami jinƙai ne ta wurin jinƙan nan da Allah ya nuna
muku. 32 Gama Allah ya mai da dukan mutane kamar 'yan
kurkuku saboda rashin biyayya. Ya yi haka don yǎ nuna jinƙai
ga kowa.

**Yabo ga Allah**

33 Hakika, zurfin hikimar Allah da kuma na saninsa marar
iyaka ne! Hukunce-hukuncensa sun fi gaban bincike. Abubuwan
da yake aikatawa sun wuce gaban ganewa!

34 "Wa ya taɓa sanin zuciyar Ubangiji?
Wa ya taɓa zama abokin shawararsa?
35 Wa ya taɓa ba wa Allah wani abu
har da zai zama dole Allah yǎ mayar masa?"

36 Gama shi ne ya halicci dukan abubuwa, kuma abubuwan nan
duka suna kasancewa ta wurinsa ne, kuma saboda shi. Bari
ɗaukaka ta tabbata ga Allah har abada. Amin.

**11.26:** Ish 59.20-21 **11.27:** Irm 31.33-34 **11.33:** Ish 55.8 **11.34:** Ish 40.13
**11.35:** Ayu 41.11 **11.36:** 1 Kor 8.6

[i]**11.31 Yanzu:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da wannan kalmar.

## Hadaya Mai Rai

12 1 Saboda haka, ’yan’uwa, bisa ga jinƙan nan na Allah, ina
roƙonku ku miƙa kanku hadaya wadda take mai rai, mai
tsarki, da kuma abin so ga Allah. Wannan kuwa ita ce hanyar
da za ku yi wa Allah hidima ta ainihi. 2 Kada ku yarda tunani
irin na zamanin nan yă bi da hankalinku, amma ku yarda Allah
yă canza ku yă sabunta zuciyarku da hankalinku. Ta haka za ku
iya tabbatar da abin da yake nufin Allah, wato, abin da yake mai
kyau, abin so ga Allah, da kuma abin da yake cikakke.
3 Bisa ga alherin nan da aka yi mini, ina yin wa kowane
ɗayanku gargaɗi cewa kada kowa yă ɗauki kansa da girma fiye
da yadda ya kamata yă yi. A maimakon haka kowa yă mai da
hankali game da yadda yake ganin kansa, wato, yă riƙa ganin
kansa daidai gwargwadon bangaskiyar da Allah ya ba shi.
4 Muna da gaɓoɓi da yawa cikin jiki guda, kuma duk gaɓoɓin
nan suna da aikinsu dabam-dabam. 5 Haka kuma, mu da muke
mutane masu yawa, mun zama jiki ɗaya cikin Almasihu,
kowane ɗayanmu kuwa gaɓar ɗan’uwansa ne. 6 Saboda haka ya
kamata mu yi amfani da baye-bayen nan iri-iri daidai
gwargwadon alherin da Allah ya yi mana. Idan baiwarmu ta
yin annabci ce, sai mu yi annabci daidai gwargwadon
bangaskiyarmu. 7 Idan baiwarmu kuwa ta yin hidima ce, sai mu
yi hidima; idan ta yin koyarwa ce, mu yi koyarwa; 8 idan ta
ƙarfafawar juna ce, bari mu kasance masu ƙarfafawa. In kuma
baiwarmu ta biyan bukatar ’yan’uwa ce, sai mu yi haka ɗin
hannu sake; idan ta shugabanci ce, sai mu ba da hankalinmu
sosai ga shugabanci; idan ta nuna tausayi ce, sai mu yi haka
ɗin da farin ciki.

## Yadda Za a Gane da Mai Bi na Gaske

9 Bari ƙaunarku ta zama ta gaskiya. Ku ƙi duk abin da yake
mugu, amma ku riƙe abin da yake mai kyau da ƙarfi sosai. 10 Ku
ba da kanku ga juna da ƙauna irin ta ’yan’uwa. Ku kuma yi ƙoƙari
sosai wajen girmama wani fiye da kanku. 11 Kada ku taɓa zama
da rashin ƙwazo, amma ku ɗauki niyya sosai a zukatanku kuna
yi wa Allah hidima. 12 Ku yi farin ciki a cikin sa zuciyarku, ku
yi haƙuri a cikin wahalarku, ku yi aminci kuma a cikin addu’arku.
13 Ku riƙa raba abin da kuke da shi da mutanen Allah waɗanda
suke da bukata. Ku riƙa karɓar baƙi hannu biyu-biyu.

---

**12.4-5:** 1 Kor 12.12 **12.6-8:** 1 Kor 12.4-11

14 Ku sa wa waɗanda suke tsananta muku albarka. Ku sa musu
albarka, kada ku la'anta su. [15] Ku yi farin ciki tare da waɗanda
suke farin ciki, ku yi kuka tare da waɗanda suke kuka. [16] Ku yi
zaman lafiya da juna. Kada ku nuna halin ɗaga kai, amma ku mai
da kanku abokai ga waɗanda ba a ɗauke su a bakin kome ba.[j]
Kada ku ɗauki kanku kamar kun fi sauran mutane wayo.

17 Idan kowa ya yi muku mugunta, kada ku saka masa da
mugunta. Ku lura don ku aikata abin da kowa zai iya gani cewa
daidai ne. [18] Ku yi iyakar ƙoƙarinku, in zai yiwu, ku yi zaman
lafiya da kowa. [19] Kada ku zama masu ramuwa, 'yan'uwana, sai
dai ku bar wa Allah yǎ rama muku da fushinsa. Don kuwa a
rubuce yake cewa, "Ramuwa tawa ce; ni kuwa zan rama, in ji
Ubangiji." [20] Rubutaccen Maganar Allah ya sāke cewa: "Idan
abokin gābanka yana jin yunwa, ka ba shi abinci; idan yana jin
ƙishin ruwa; ka ba shi ruwan sha. Ta yin haka zai zama kamar
kana tara garwashin wuta a kansa ne." [21] Kada ku bar mugunta
ta yi nasara a kanku, a maimakon haka ku yi nasara a kan mugunta
ta wurin aikatawar abin da yake mai kyau.

## Yin Biyayya ga Shugabannin Gwamnati

13 [1] Dole ne kowa yǎ yi biyayya ga shugabannin gwamnati,
gama babu wani ikon shugabanci sai dai da yardar Allah.
Kuma duk masu ikon shugabancin da muke da su, Allah ne ya
kafa su. [2] Saboda haka duk wanda ya ƙi yin biyayya ga
shugabannin gwamnati, ya ƙi yin biyayya da abin da Allah ya
kafa ne. Masu aikata haka kuwa za su jawo wa kansu hukunci
ne. [3] Gama shugabanni ba abin tsoro ba ne ga waɗanda suke yin
abin da yake daidai, sai dai ga waɗanda suke yin abin da yake
mugu. Kana so ka rabu da tsoron mutumin da yake da ikon
shugabanci? To, sai ka aikata abin da yake daidai, shi kuwa zai
yabe ka, [4] don shi bawan Allah ne saboda amfaninka. Amma idan
kai mai yin mugunta ne, sai ka ji tsoro, don ba a banza ne
shugaban nan yake riƙe da takobinsa ba. Shi bawan Allah ne,
kuma ta wurinsa fushin Allah yakan tabbata don a hukunta mai
mugunta. [5] Saboda haka dole ne ku yi biyayya ga shugabannin
gwamnati. Ba don ku guje wa fushin Allah kaɗai ba, amma don
tunaninku yǎ kasance babu laifi.

---

**12.14:** Mat 5.44; Luk 6.28 **12.16:** K. Mag 3.7 **12.19:** M. Sh 32.35
**12.20:** K. Mag 25.21-22

[j] **12.16 Ku mai da kanku abokai ga waɗanda ba a ɗauke su a bakin kome ba:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne, "Ku yarda da yin irin aikin da ba a gani da daraja."

6 Wannan ne kuma ya sa kuke biyan haraji, don shugabannin
gwamnati ma'aikatan Allah ne waɗanda suke ba da duk lokacinsu
saboda aikin shugabanci. 7 Ku biya wa kowa duk abin da yake
binku. Idan harajin kanku ne ya kamata ku biya, sai ku biya; idan
ma harajin kayanku ne, sai ku biya. Ku ji tsoron wanda ya isa a
ji tsoronsa, ku kuma girmama wanda ya isa a girmama shi.

### Kaunar Juna

8 Kada ku riƙe hakkin kowa. Sai dai hakkin nan wanda ya
zama muku dole ku yi, wato, nuna ƙaunar juna. Don wanda yake
ƙaunar wani ya cika Dokar ke nan. 9 Waɗannan umarnai, wato,
"Kada ka yi zina; kada ka yi kisankai; kada ka yi sata; kada ka
yi kwaɗayi," da duk sauran umarnan da ake da su, duk sun sami
cikawa cikin maganan nan da ta ce, "Ka ƙaunaci kowa kamar
kanka." 10 Idan kana ƙaunar wani, ba za ka taɓa yin masa mugunta
ba. Saboda haka ƙauna ita ce cikawar Dokar.

11 To, ku aikata wannan domin kun gane irin zamanin da
muke ciki. Lokaci ya yi da za ku tashi daga barcinku, don lokacin
da za a cece mu ya yi kusa yanzu fiye da a lokacin da muka tuba.
12 Dare ya kusan ƙarewa, kuma sauran lokaci kaɗan gari yǎ waye.
Saboda haka bari mu watsar da ayyukan da suke na duhu, mu sa
kayan yaƙinmu na haske. 13 Bari mu yi rayuwa ta kirki yadda ya
dace da waɗanda suke zama a cikin haske; ba tare da shaye-shaye
iri-iri da buguwa ba, ko da halin lalata da neman jin daɗi na rashin
kunya, ko da faɗa da kishi. 14 A maimakon haka sai ku ɗauki
halin Ubangiji Yesu Almasihu, kada kuma ku yarda da halin
mutuntaka da zai bi da ku bisa ga sha'awace-sha'awacensa.

### Kada Ka Ɗora wa Ɗan'uwanka Laifi

14 1 Ku karɓi mutumin da bangaskiyarsa ba ta yi ƙarfi ba,
amma kada ku neme shi da laifi idan ra'ayinsa dabam
yake da naku. 2 Bangaskiyar wani mutum za ta yarda masa yǎ ci
duk abin da ya ga dama, amma mutumin da ba shi da ƙarfi cikin
bangaskiyarsa, sai kayan lambu kawai yake ci. 3 Mutumin da yake
cin duk irin abincin da ya ga dama kada yǎ rena shi wanda ba
ya cin kowane irin abinci. Kuma wanda ba ya cin kowane irin
abinci, kada yǎ ɗora laifi a kan wanda yake cin kowane irin abinci,
don Allah ya riga ya karɓe shi. 4 Kai wane ne da za ka ɗora laifi
a kan bawan wani? Ko bawan ya yi aiki mai kyau, ko ya kāsa,

13.6-7: Mat 22.21; Mar 12.17; Luk 20.25
13.9: Fit 20.13-15,17; M. Sh 5.17-19,21; L. Fir 19.18

ai, wannan ruwan maigidansa ne. Ga shi kuwa nasara zai yi, don
Ubangiji ya iya sa shi yă yi nasara.

5 Wani yakan ga wata rana da muhimminci fiye da sauran
ranaku. A ganin wani kuwa dukan ranaku daidai ne. Kowa dai
yă sami nasa cikakken tabbaci a cikin zuciyarsa. 6 Duk mai ganin
wata rana da muhimminci yana yin haka ne cikin girmamawar
Ubangiji. Duk mai cin kowane irin abinci yana yin haka ne cikin
girmamawar Ubangiji, don yakan ba da godiya ga Allah saboda
abincin. Duk wanda ba ya cin kowane irin abinci shi ma yana
haka ne cikin girmamawar Ubangiji, don shi ma yakan yi wa
Allah godiya. 7 A cikinmu, ba don amfanin kansa mutum yake
rayuwa ba. Ba don amfanin kansa yake mutuwa ba kuma. 8 Idan
muna rayuwa, saboda Ubangiji muke rayuwa, in kuma mutuwa
za mu yi, saboda Ubangiji muke mutuwa. Saboda haka ko rayuwa
ne muke yi ko mutuwa, mu na Ubangiji ne. 9 Gama Almasihu ya
mutu ya kuma tashi da rai don yă zama Ubangiji na waɗanda
suke matattu da kuma waɗanda suke masu rai. 10 Kai fa, me ya
sa kake ganin ɗan'uwanka da laifi? Kai kuma me ya sa kake rena
ɗan'uwanka? Dukanmu dai za mu tsaya a gaban Allah wanda shi
ne mai yi mana shari'a. 11 Gama a rubuce yake cewa,

"Na rantse da kaina, in ji Ubangiji,
Kowace gwiwa za ta durƙusa a gabana;
kowane harshe zai shaida cewa ni ne Allah."

12 To, kowane ɗayanmu zai ba da lissafin rayuwarsa ga Allah.

### Kada Ka Sa wa Ɗan'uwanka Abin Tuntuɓe

13 Saboda haka sai mu daina halin nan na ganin laifin juna.
A maimakon haka sai kowa yă ɗauki niyya cewa ba zai zama
dalilin tuntuɓe ko abin sa zunubi ga ɗan'uwansa ba. 14 Na sani,
ina kuma da cikakken tabbaci cikin Ubangiji Yesu cewa babu
wani abu wanda yake da rashin tsabta bisa ga asalinsa. Amma
idan wani ya ɗauka cewa wani abu mai rashin tsabta ne, to, a
gare shi ne abin yake da rashin tsabta. 15 Idan kana ɓata wa
ɗan'uwanka zuciya saboda abincin da kake ci, ba halin ƙauna
kake nunawa ba ke nan. Kada abincin da kake ci yă zama hanyar
lalatar da ɗan'uwanka wanda Almasihu ya mutu dominsa. 16 Kada
abin da yake daidai a ganinka yă zama abin zargi ga waɗansu.
17 Gama mulkin Allah ba zancen ci da sha ba ne, zancen adalci
ne, da salama, da farin ciki a cikin Ruhu Mai Tsarki. 18 Kuma

**14.1-6:** Kol 2.16 **14.10:** 2 Kor 5.10 **14.11:** Ish 45.23

duk wanda yake yi wa Almasihu bauta ta wannan hanya, shi mai
faranta wa Allah rai ne, mai samun yarda a wajen mutane kuma.
19 Saboda haka bari mu yi iyakacin ƙoƙarinmu don mu aikata
abin da zai kawo zaman lafiya da ƙarfafawar juna. 20 Kada ku
rushe aikin Allah saboda sha'anin cin abinci. Lallai ana iya cin
kowane irin abinci, amma ba abu mai kyau ba ne idan abincin
da ake ci ya zama abin sa wa wani tuntuɓe. 21 Ya fi kyau kada
ka ci nama, ko ka sha ruwan inabi, ko ka aikata kowane irin abu
idan zai sa ɗan'uwanka yǎ fāɗi. 22 Bari duk ra'ayin da kake da
shi game da wannan sha'ani yǎ kasance tsakaninka da Allah. Mai
albarka ne wanda zuciyarsa ba ta ba shi laifi ba, game da abin
da shi da kansa ya ɗauka cewa daidai ne. 23 Amma mutumin da
yake da shakka a kan abin da yake ci, yana jawo wa kansa
hukuncin Allah ne idan ya ci, don halin nan da yake yi bai dogara
ga bangaskiya ba. Kuma duk abin da bai dogara ga bangaskiya
ba, zunubi ne.

### Faranta wa Ɗan'uwanka Rai, ba Kanka Ba

15 1 Mu da muke masu ƙarfi cikin bangaskiyarmu ya kamata
mu ɗauki nauyin waɗanda ba su da ƙarfi, don mu taimake
su cikin kāsawarsu. Kada kuma mu nuna halin sonkai. 2 Bari kowa
a cikinmu yǎ faranta wa ɗan'uwansa rai saboda amfaninsa da
kuma ginawar bangaskiyarsa. 3 Gama ko Almasihu ma ba kansa
ya faranta wa rai ba. Kamar yadda yake a rubuce cewa,
"Zage-zagen masu yin maka zagi sun fāɗo a kaina." 4 Gama duk
abin da aka rubuta tun dā a cikin Rubutattun Maganar Allah an
rubuta ne don a koyar da mu, don mu zama da sa zuciya ta wurin
jimrewa da ƙarfafawa waɗanda maganar Allah takan ba mu. 5 Bari
Allah mai ba da jimrewa da ƙarfafawa yǎ kai ku ga yadda za ku
yarda da juna a sa'ad da kuna bin misalin Almasihu Yesu. 6 Ta
haka dukanku za ku kasance da baki ɗaya, da nufi ɗaya kuma,
kuna ɗaukaka Allah wanda shi ne Uban Ubangijinmu Yesu
Almasihu.
7 Ku karɓi juna hannu biyu-biyu kamar yadda Almasihu ya
karɓe ku hannu biyu-biyu don ku sa a ɗaukaka Allah. 8 Gama ina
dai gaya muku cewa dalilin da Almasihu ya zama mai yin hidima
ga Yahudawa shi ne domin a nuna gaskiyar maganar Allah, a
kuma tabbatar da alkawuran da aka yi wa kakannin kakanninsu,
9 don kuma waɗanda ba Yahudawa ba su ɗaukaka Allah saboda
jinƙansa. Kamar yadda yake a rubuce cewa:

---

15.3: Zab 69.9

"Saboda haka zan yabe ka a cikin waɗanda ba
Yahudawa ba,
zan rera waƙoƙi don yabon sunanka."
10 Rubutaccen Maganar Allah ya sāke cewa,
"Ya ku waɗanda ba Yahudawa ba, ku yi farin ciki
tare da mutanen Allah."
11 An ƙara da cewa,
"Ku yabi Ubangiji, ku waɗanda ba Yahudawa ba duka,
ku yi masa yabo, ku kabilu duka."
12 Kuma Ishaya ya ce,
"Wani daga zuriyar Jesse zai bayyana,
Zai tashi yǎ yi mulkin waɗanda ba Yahudawa ba,
a gare shi ne waɗanda ba Yahudawa ba za su sa zuciya."
13 Bari Allah mai kawo sa zuciya yǎ ba ku cikakken farin ciki
da salama a sa'ad da kuke ba da gaskiya gare shi. Ta haka za ku
zama da cikakkiyar sa zuciya ta wurin ikon Ruhu Mai Tsarki.

## Hidimar Bulus ga Waɗanda ba Yahudawa ba

14 'Yan'uwana, ni da kaina na amince cewa ku da kanku kuna
cike da kirki kuna kuma cike da cikakken sani, har kun isa ku
koya wa junanku. 15 A rubutun nan nawa na fita a fili sosai ina
magana a kan waɗansu abubuwa don in tuna muku da su. Na yi
wannan kuwa bisa ga alherin nan wanda Allah ya yi mini,
16 wanda ya sa ni in zama mai hidimar Almasihu Yesu ga
waɗanda ba Yahudawa ba. Ina aikin firist ta wurin hidimar shelar
Labari Mai Daɗi na Allah don waɗanda ba Yahudawa ba su zama
hadaya mai karɓuwa ga Allah, waɗanda aka tsarkake su ta wurin
Ruhu Mai Tsarki. 17 Saboda haka ina iya yin taƙama cikin
Almasihu Yesu game da hidimar da nake yi wa Allah. 18 Ba zan
yi ƙarfin hali in yi magana game da wani abu ba, sai dai abin da
Almasihu ya aikata ta wurina. Wannan abin kuwa shi ne yadda
aka kawo waɗanda ba Yahudawa ba ga yin biyayya ga Allah ta
wajen maganganuna da ayyukana, 19 ta wajen ikon alamu da
abubuwan ban mamaki, duka kuwa ta wurin ikon Ruhun Allah
ne. Wato, daga Urushalima na kewaye har zuwa Ilirikum na yi
shelar Labari Mai Daɗi na Almasihu, har na cika aikin nan duka.
20 A koyaushe niyyata ita ce in yi wa'azin Labari Mai Daɗi a duk
inda ba a san Almasihu ba, don kada yǎ zama cewa ina yin gini

**15.9:** 2 Sam 22.50; Zab 18.49 **15.10:** M. Sh 32.43 **15.11:** Zab 117.1
**15.12:** Ish 11.10

a kan tushen da wani ne dabam ya kafa. [21] A maimakon haka, sai
dai kamar yadda yake a rubuce cewa,

> "Waɗanda ba a yi musu magana game da shi ba za
> su gani,
> kuma waɗanda ba su ji ba, za su gane."

22 Wannan ne ya sa sau da yawa aka hana ni zuwa wurinku.

**Shirin Bulus Yă Ziyarci Roma**

23 Yanzu kam na riga na gama aikina a wannan wurin da
nake. Tun da yake tun shekaru masu yawa ina marmarin zuwa
wurinku don in gan ku, [24] na shirya in ziyarce ku yanzu. Ina
fata cewa a lokacin da zan wuce zuwa ƙasar Asbaniya, zan bi
ta wurinku in kawo ziyara. Ina fata kuma bayan na ji daɗin
zama tare da ku na ɗan lokaci, zan ci gaba da tafiyata zuwa
can tare da taimakonku. [25] Yanzu kam za ni Urushalima don in
kai taimako wa tsarkaka da suke wurin. [26] Jama'ar masu bi da
take a Makidoniya da waɗanda suke a Akaya sun ji daɗin ba
da kyautai don taimakon waɗanda suke da rashi cikin tsarkakan
Urushalima. [27] Sun ji daɗin yin haka, ko da yake lallai wannan
kamar hakki ne a kansu. Da yake waɗanda ba Yahudawa ba
sun sami nasu rabon albarkun ruhaniya daga Yahudawa, ya
zama musu kamar bashi ke nan su yi amfani da albarkunsu na
duniya don su biya bukatar Yahudawa. [28] In kuwa na gama
wannan aiki, na kuma tabbata cewa na danƙa musu wannan
taimakon da aka bayar saboda su, zan kama hanyar Asbaniya,
in kuma kawo ziyara sa'ad da zan wuce zuwa can. [29] Na tabbata
cewa in na zo wurinku, zan zo ne da cikakkiyar albarkar
Almasihu.

30 'Yan'uwa, saboda Ubangijinmu Yesu Almasihu da kuma
bisa ga ƙaunar da Ruhu yake bayarwa, ina roƙonku cewa ku
taimake ni cikin famata ta wurin yin addu'a ga Allah saboda
ni. [31] Ku yi addu'a don in sami tsira daga hannun marasa bi
waɗanda suke a Yahudiya, don kuma taimakon da zan bayar a
Urushalima yă zama abin karɓa ga tsarkakan da suke a wurin.
[32] Ta haka kuwa, idan nufin Allah ne, zan iso wurinku da farin
ciki, in kuma sami hutawa tare da ku. [33] Allah mai ba da salama
yă kasance tare da ku duka. Amin.

**15.21:** Ish 52.15 **15.22:** Rom 1.13 **15.25-26:** 1 Kor 16.1-4 **15.27:** 1 Kor 9.11

**Gaisuwa**

16 1 Ina gabatar muku 'yar'uwarmu Fibi wadda na shaida
cewa ita mai kirki ce. Ita kuwa mai hidimar jama'ar masu
bi ce a Kankiriya. 2 Ku karɓe ta cikin sunan Ubangiji yadda ya
dace a karɓi tsarkaka. Ku kuma ba ta kowane irin tamaikon da
take bukata daga gare ku, don ita kanta ta taimaki mutane da
yawa, duk da ni ma.
3 Ku gai da Biriskila da Akila, abokan aikina cikin Almasihu
Yesu. 4 Su kuwa sun ba da ransu har kusan mutuwa saboda ni.
Ba ni kaɗai ne mai godiya a gare su ba, har ma da duk jama'un
masu bi na waɗanda ba Yahudawa ba. 5 Ku gai da jama'ar masu
bi da take taruwa a gidansu.
Ku gai da Afanitus, abokina na ƙwarai, wanda shi ne na farko
wanda ya zama mai bin Almasihu a duk ƙasar Asiya. 6 Ku gai da
Maryamu wadda ta sha famar aiki sosai saboda ku. 7 Ku gai da
Andaronikus da Yuniya, waɗanda Yahudawa ne kamar ni,
waɗanda kuma aka ɗaure su a kurkuku tare da ni. Su kuwa mutane
ne da an san su sosai a cikin manzanni, kuma sun riga ni ba da
gaskiya cikin Almasihu.
8 Ku gai da Amfiliyatus, abokina na ƙwarai cikin zumuncin
Ubangiji. 9 Ku gai da Urbanus abokin aikinmu cikin Almasihu,
da kuma abokina Sitakis. 10 Ku gai da Afalis wanda amincinsa
cikin Almasihu tabbatacce ne. Ku gai da iyalin Aristobulus. 11 Ku
gai da Hirudiyan wanda shi ma Bayahude ne. Ku gai da waɗanda
suke cikin Ubangiji a iyalin Narkisus.
12 Ku gai da Tirayifina da Tirayifusa, matan nan masu fama
cikin aikin Ubangiji. Ku kuma gai da Farsis, abokiyata da nake
ƙauna, wadda kuma ta sha famar aiki sosai saboda Ubangiji. 13 Ku
gai da Rufus wanda lallai shi sananne ne a cikin Ubangiji. Ku
kuma gai da mamarsa wadda ta ɗauke ni kamar ɗanta. 14 Ku gai
da Asinkiritus, da Filigona, da Harmis, da Faturobas, da Harmas
da kuma dukan 'yan'uwan da suke tare da su. 15 Ku gai da
Filologus, da Juliya, da Niriyus da 'yar'uwarsa, da Olimfas, da
duk tsarkakan da suke tare da su.
16 Ku gai da juna da gaisuwar ƙauna. Duk jama'un masu bin
Almasihu suna gai da ku.
17 'Yan'uwana, ina dai roƙonku ku mai da hankali da masu
kawo rabe-rabe tsakaninku, waɗanda suna sa ku tuntuɓe, suna
kuma gāba da koyarwar da kuka karɓa. Ku yi nisa da su! 18 Don

---

**16.3**: A.M. 18.2 **16.13**: Mar 15.21

kuwa irin wadannan mutane ba Almasihu Ubangijinmu suke
bauta wa ba, sai dai cikinsu. Ta wajen dadin bakinsu da yabon
ƙarya sukan rudi masu jinsu. Masu jinsu kuwa masu tunanin
yara ne. 19 Kowa ya ji labarin yadda kuke biyayya da bishara,
wannan kuwa ya sa ina farin ciki saboda ku. Amma ina so ku
zama masu hikima ga abin da yake mai kyau, ku kuma zama
marasa laifi ga duk abin da ya shafi mugunta. 20 Allah mai ba
da salama kuwa zai tattaka Shaidan, yǎ kuma ba ku iko a kansa,
ba da dadewa ba,

Alherin Ubangijinmu Yesu yǎ kasance tare da ku.

21 Timoti, abokin aikina, yana gai da ku; haka ma Lushiyos,
da Jason, da Sosifata, wadanda su ma Yahudawa ne.

22 Ni Tartiyus, mai rubuta wannan wasiƙa, ina gai da ku cikin
Ubangiji.

23 Gayus, wanda ya karɓe ni a gidansa, kuma mai karɓar
dukan jama'ar masu bi a gidansa, yana gai da ku. Erastus, ma'ajin
gari, da kuma dan'uwanmu Kwartus suna gaishe ku. 24 Bari
alherin Ubangijinmu Yesu Almasihu yǎ kasance tare da ku duka.
Amin.[k]

**Addu'ar Karshe**

25 Bari daukaka ta tabbata ga Allah wanda yake da iko yǎ
kafa ku cikin bangaskiya bisa ga Labari Mai Dadin nan da nake
wa'azinsa a kan Yesu Almasihu. Labari Mai Dadin kuwa asiri ne
wanda aka ɓoye tun zamanin dā, 26 amma a yanzu an fitar da shi
a fili ta wajen rubuce-rubucen annabawa. Bisa ga umarnin Allah
madawwami kuma an bayyana shi ga dukkan al'ummai, don su
ba da gaskiya su kuma yi biyayya.

27 Bari daukaka ta tabbata ga Allah, wanda shi ne kadai mai
hikima, ta wurin Yesu Almasihu har abada! Amin.

---

**16.21:** A.M. 16.1 **16.23:** A.M. 19.29; 1 Kor 1.14; 2 Tim 4.20

[k] **16.23** Wadansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da aya 24.

# WASIKAR BULUS TA FARKO ZUWA GA
# KORINTIYAWA

## Gabatarwa

Marubucin *Wasiƙa ta Farko zuwa ga Korintiyawa*, wato manzo Bulus, ya rubuta wasiƙar ne a shekara ta A.D. 55 a lokacin da yake da zama a birnin Afisa (Dubi 16.8).

Bulus ya rubuta wasiƙar don yǎ ba da shawara a kan damuwa iri-iri da halayen kāsawa dabam-dabam da ake da su a jama'ar masu bi wadda shi da kansa ya kafa.

A zamanin Bulus, Korinti wani babban birni ne wanda aka san shi da halaye dabam-dabam. Halayen nan kuwa su ne: kasuwanci da ciniki; ƙoƙarin neman ilimi da hikima; ƙoƙarin bin addini; da kuma halin lalata, musamman wani irin karuwancin da ake yi a kan cewa ana yi wa Allah bauta ne.

Ko da yake jama'ar masu bi a Korinti ta kasance da baye-bayen Ruhu Mai Tsarki, waɗansu cikin 'yan jama'ar masu bi ba su nuna halin da ya dace da rayuwar mai bi ba. Saboda haka wasiƙar ta nace sosai tana ba da shawara, tana kuma yin gargaɗi a kan halaye dabam-dabam waɗanda ya kamata jama'ar masu bi su yi gyara a kai. Wasiƙar ta yi magana a kan rabe-raben da yake tsakanin jama'ar masu bi (1.10—4.31), da halin lalatar da waɗansu suke ciki (5.1-13, 6.12-20), da ƙarar 'yan'uwan da waɗansu sukan yi a gaban masu shari'a waɗanda ba masu bi ba (6.1-8), da kuma cin jibin Ubangijin da waɗansu cikin jama'ar masu bi suke yi ta hanyar da ba ta dace ba (11.17-34). Ban da haka ma, akwai gyaran da wasiƙar ta yi a kan wata koyarwar ƙaryar da ake da ita a kan tashin matattu (15.1-58).

A ƙarshe Bulus ya nuna cewa amsa ta waɗannan damuwoyi a Korinti ita ce, su nuna wa juna irin ƙaunar da suka karɓa daga wurin Allah (sura 13).

## Abubuwan da Suke Ciki



---

## Gaisuwa

1 1 Daga Bulus, wanda aka kira yă zama manzo na Yesu
Almasihu da yardar Allah, da kuma ɗan'uwanmu Sastanis,
2 zuwa ga jama'ar masu bin Allah wadda take a Korinti, zuwa
kuma ga waɗanda aka kira su zama tsarkaka cikin Yesu
Almasihu, tare da dukan waɗanda a ko'ina suke addu'a da sunan
Yesu Almasihu Ubangijinmu, Ubangijinsu da namu duka.
3 Alheri da salama daga Allah Ubanmu da Ubangiji Yesu
Almasihu su kasance tare da ku.

## Bulus Ya Gode wa Allah

4 Ina gode wa Allah koyaushe dominku, saboda alherin da ya
ba ku ta wurin Almasihu Yesu. 5 Gama ta kowace hanya aka yi
muku arziki a cikinsa, wajen yin magana da ilimi duka, 6 domin
an tabbatar da shaidarmu game da Almasihu a cikinku. 7 Saboda
haka ba ku kāsa samun kowace irin baiwar ruhaniya ba, yayin da
kuke zuba ido kuna jiran sāke dawowar Ubangijinmu Yesu
Almasihu. 8 Zai kuma ƙarfafa ku har zuwa ƙarshe, domin ku zama
marasa laifi a ranar da Ubangijinmu Yesu Almasihu zai dawo.
9 Allah mai cika alkawari ne, shi ne kuma ya kira ku ku yi
zumunci tare da Ɗansa Yesu Almasihu Ubangijinmu.

## Rabe-rabe a cikin Jama'ar Masu Bi

10 Ina roƙonku, 'yan'uwa, saboda sunan Ubangijinmu Yesu
Almasihu cewa, bari bakinku yă zama ɗaya. Kada ku zauna a
rabe, sai dai ku haɗa kai, ku zauna da nufi ɗaya, ra'ayinku
kuma ɗaya. 11 Don kuwa, 'yan'uwana, mutanen gidan Kuluwi
sun gaya mini cewa kuna faɗa da junanku. 12 Abin da nake nufi
shi ne, kowannenku yana faɗin abu dabam, wani yana cewa,
"Ni na Bulus ne," wani yana cewa, "Ni na Afolos ne," wani
yana cewa, "Ni na Kefas[a] ne," wani kuma yana cewa, "Ni na
Almasihu ne." 13 Ashe, an raba Almasihu kashi-kashi ne? Bulus
ya mutu a gicciye dominku? Ko kuwa an yi muku baftisma da
sunan Bulus ne?
14 Na gode wa Allah ban yi wa waninku baftisma ba sai
Kiribus da Gayus. 15 Ta haka ba wanda zai iya cewa da sunana
aka yi muku baftisma. 16 Na kuma tuna na yi wa mutanen gidan
Istifanus baftisma, amma ban da waɗannan ban san ko na yi wa

---

1.2: A.M. 18.1 1.12: A.M. 18.24 1.14: A.M. 18.8; 19.29; Rom 16.23

[a] 1.12 **Kefas**: Wato, Siman Bitrus ke nan.

wani baftisma ba. 17 Ai, Yesu bai aiko ni domin in yi baftisma
ba, sai dai in yi aikin ba da Labari Mai Daɗi ba tare da amfani
da hikimar mutum ba, don kada a kāsa ganin darajar mutuwar
Yesu a kan gicciye.

**Almasihu Ikon Allah Ne da Hikimarsa**

18 Gama saƙon ceto kamar maganar banza ce ga waɗanda
suke hanyar halaka, amma a gare mu, mu da aka cece mu,
maganar ceto ikon Allah ne. 19 Domin an rubuta cewa:

"Zan ɓata hikimar waɗanda
suke tsammani suna da hikima;
Zan kuma rikitar da wayon waɗanda
suke tsammani suna da wayo."

20 To, ina masu hikima? Ina malaman dokoki? Ina waɗanda
suke tsammani sun san kome da kome? Ashe, Allah bai nuna
cewa wayon masu hikimar wannan duniya wawanci ne ba?
21 Gama bisa ga hikimar Allah mutanen duniya ba su san
Allah ta wurin tasu hikimar ba. A maimakon haka, Allah ya zaɓi
yǎ cece waɗanda suka ba da gaskiya gare shi ta wurin shelar
bisharar da ake gani kamar shirme ne. 22 Yahudawa suna so su
ga alama, Helenawa kuma suna neman hikima. 23 Mu kuwa muna
wa'azin Almasihu wanda ya mutu a kan gicciye ne, abin da ya
zama dalilin tuntuɓe ga Yahudawa, abin da kuma waɗanda ba
Yahudawa ba suke gani kamar wawanci ne. 24 Amma saƙonmu
shi ne, Almasihu ikon Allah da hikimar Allah ne ga waɗanda aka
kira, ko su Yahudawa ne, ko waɗanda ba Yahudawa ba. 25 Domin
abin da ake gani kamar Allah ya yi wawanci ne, ya fi wayon
mutum, abin da kuma ake tsammani kāsawa ce ta Allah, ya fi
duk ƙarfin mutum.
26 'Yan'uwa, ku tuna yadda kuke lokacin da Allah ya kira ku.
Kaɗan daga cikinku ne suke da wayo bisa ga ganin mutum, kaɗan
kuma daga cikinku ne suke riƙe da babban matsayi, kuma kaɗan
ne suke 'ya'yan manya. 27 Allah yana zaɓar abin da mutane suke
tsammani wawanci ne, domin yǎ ba masu hikima irin ta duniya
kunya. Allah yana zaɓar abin da mutane suke gani kamar ya kāsa
ne, domin yǎ ba mai ƙarfi kunya. 28 Abin da mutane suka ɗauka
ba shi da daraja, ko ba shi da amfani, ko kuma ba kome ba ne,
shi ne abin da Allah yake amfani da shi yǎ rushe abin da mutane
suke gani kamar yana da muhimminci. 29 Allah ya yi duk wannan

**1.16**: 1 Kor 16.15 **1.19**: Ish 29.14 **1.20**: Ayu 12.17; Ish 19.12; 33.18; 44.25

domin kada wani ɗan Adam yǎ ɗaga kansa a gaban Allah. 30 Allah
ne ya sa kuka kasance cikin Almasihu Yesu, Allah ne kuma ya
sa Almasihu ya zama mana hikima. Ta wurinsa ne kuma muka
sami yardar Allah da tsarkakewa, da ceto. 31 Saboda haka, kamar
yadda yake a rubuce, "Duk mai yin taƙama yǎ yi taƙama cikin
Ubangiji."

**Saƙo a kan Almasihu da Aka Gicciye**

2 1 'Yan'uwa, sa'ad da na zo in gaya muku asirin[b] da Allah ya
gaya mana, ban gaya muku wannan saƙon ta wurin iya
magana, ko nuna hikima ba. 2 Don na yi niyya a zuciyata cewa,
a lokacin da zan zauna tare da ku ba zan koyar da kome ba sai
zancen Yesu Almasihu, shi wanda aka gicciye. 3 Farkon zuwana
wurinku ba ni da ƙarfi, ina rawar jiki saboda tsoro, 4 jawabina da
wa'azina ba su dogara ga maganar lallashi ko wayo ba, sai dai
sun dogara ne ga shaida ta ikon Ruhu. 5 Kada bangaskiyarku ta
dogara ga hikimar mutane, sai dai ga ikon Allah.

**Hikimar Allah**

6 Duk da haka muna maganar hikima ga waɗanda suka yi
girma cikin bangaskiyarsu, sai dai ba hikima irin ta wannan
zamanin ba, ba kuwa irin ta masu mulkin zamanin nan waɗanda
suke shuɗewa ba. 7 Amma muna maganar hikimar Allah wacce
take a asirce, da dā a ɓoye take, wato, hikimar Allah da ya shirya
tun kafin farkon zamanai, domin ɗaukakarmu. 8 A cikin masu
mulki na yanzu ba wanda ya gane hikiman nan, domin da a ce
sun gane ta, da ba su gicciye Ubangiji Maɗaukaki ba. 9 Amma
kuwa yadda yake a rubuce ke nan cewa:

> "Abin da Allah ya shirya wa masu ƙaunarsa ba wanda ya
> taɓa gani,
> ba wanda ya taɓa ji,
> ba kuma wanda ya taɓa tunani."

10 Amma Allah ya nuna mana waɗannan abubuwa ta wurin Ruhu,
gama Ruhu shi yake bincike kome, har ma abubuwan Allah masu
wuyar ganewa. 11 Wane ne zai iya sanin tunanin da yake zuciyar
wani mutum idan dai ba ruhun mutumin ba? Haka kuwa yake,
ba wanda zai gane tunanin Allah, sai dai Ruhun Allah. 12 Mu
kuwa ba ruhun duniya muka karɓo ba, sai dai Ruhu wanda yake

1.31: Irm 9.24. 2.3: A.M. 18.9 2.9: Ish 64.4

[b] 2.1 **asirin:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "shaida" ne a nan.

daga wurin Allah, domin mu gane abubuwan da Allah ya ba mu
hannu sake.
13 Muna gaya muku waɗannan abubuwa ba da kalmomin da
ake koyarwa ta hikimar mutum ba, sai dai ta Ruhu, ta wurin
bayyana abubuwan Ruhu ga waɗanda suke na Ruhu.[b]
14 Mutumin da ba Ruhu ne yake bi da shi ba, ba ya karɓa
abubuwan Ruhun Allah, don a gare shi wawanci ne, ba kuwa
zai iya gane su ba, don ta wurin Ruhu ake ganewa. 15 Mutumin
da Ruhu yake bi da shi kuwa, yana iya gwada kome amma ba
wanda zai iya gwada shi.
16 "Wa ya san tunanin Ubangiji
har da zai koya masa?"
Amma mu dai tunaninmu na Almasihu ne.

**Abokan Aiki na Allah**

3 1 'Yan'uwa, ni ban iya yi muku magana kamar waɗanda
Ruhu yake bi da su ba, sai dai kamar mutanen duniya, kamar
jarirai cikin bin Almasihu. 2 Na ciyar da ku da madara, ba da
abinci mai tauri ba, don ba ku isa cin abinci mai tauri ba. Har
yanzu ma ba ku isa ba, 3 don har yanzu kuna da halin mutuntaka.
Idan dai kuna kishi, kuna faɗa da junanku, ai, har yanzu kuna
da halin mutuntaka ke nan, kuna kuma yin ayyuka irin na halin
mutum. 4 Don idan wani ya ce, "Ni na Bulus ne," wani kuma ya
ce, "Ni na Afolos ne," ashe, ba halin mutum kuke nunawa ba
ke nan?
5 Wane ne ma Afolos? Wane ne Bulus? Ashe, ba masu aiki
ba ne kawai, waɗanda kuka ba da gaskiya ta wurinsu, kowannensu
kuwa bisa ga abin da Ubangiji ya ba shi? 6 Ni na shuka, Afolos
ya yi ban ruwa, amma Allah ne ya sa shukar ta yi girma. 7 Saboda
haka da wanda ya shuka, da wanda ya yi ban ruwan ba a bakin
kome suke ba, sai dai Allah kaɗai shi da ya sa shukar ta yi girma.
8 Da mai shukar, da shi mai ban ruwan nufinsu ɗaya ne, sai dai
kowanne zai sami ladansa bisa ga aikinsa. 9 Gama mu abokan aiki
na Allah ne, ku kuwa gona ce ta Allah, ginin Allah kuma.
10 Ta wurin alherin da Allah ya ba ni, na kafa tushen gini
kamar gwanin gini, wani kuma yana gini a kai. Dole kowane mai
gini yă yi lura da irin ginin da zai yi a kai. 11 Gama ba wanda
zai iya kafa wani tushe dabam da ya fi wannan da an riga an kafa

2.16: Ish 40.13 3.2: Ibr 5.12-13 3.4: 1 Kor 1.12 3.6: A.M. 18.4-11,24-28
[b] **2.13 ga waɗanda suke na Ruhu:** Da Helenanci an rubuta "a cikin kalmomin ruhaniya" ne a nan.

wato, Yesu Almasihu. 12 To, idan wani ya yi gini a kan tushen
nan da zinariya, ko da azurfa, ko da duwatsu masu daraja, ko da
itace, ko da ciyawa, ko da kara 13 za a ga aikin kowanne mai gini,
za a tona shi a Ranan nan. Domin da wuta za a nuna aikin kowa,
kuma wutar za ta gwada irin aikin da kowa ya yi. 14 Idan ginin
da aka yi a kan tushen bai ƙone ba, to, wanda ya yi ginin zai
sami lada. 15 Idan kuwa ginin ya ƙone, mai ginin zai yi hasara,
amma zai sami ceto, amma dai kamar ya bi ta cikin wuta ne.

16 Ashe, ba ku san ku haikalin Allah ne ba, kuma Ruhun Allah
yana zaune a cikinku? 17 Duk wanda ya ɓata haikalin Allah, Allah
zai ɓata shi, don haikalin Allah yana da tsarki, kuma ku ne
haikalinsa.

18 Kada kowa yǎ ruɗi kansa. Idan wani yana tsammani yana
da wayo a yanzu, sai yǎ mai da kansa kamar wawa don yǎ zama
mai wayo. 19 Gama wayon wannan duniya wawanci ne a wurin
Allah, domin a rubuce yake cewa,

"Yakan kama masu wayo a dabararsu."

20 Kuma a rubuce yake cewa, "Ubangiji ya san cewa tunanin masu
hikima banza ne." 21 Don haka kada wani yǎ yi taƙama da mutum!
Gama kome duka naku ne: 22 ko Bulus, ko Afolos, ko Kefas, ko
duniya, ko rai, ko mutuwa, ko abubuwan yanzu, ko na nan gaba,
ai, duk naku ne, 23 ku kuwa na Almasihu ne, Almasihu kuma na
Allah ne.

## Manzannin Almasihu

4 1 Ku ɗauke mu mu masu aikin Almasihu ne, waɗanda Allah
ya ba su amanar gaskiyar asirinsa. 2 A kan haka kuma dole
ne masu riƙon amana su zama masu aminci. 3 Amma ƙaramin abu
ne gare ni ku gwada ni, ko kuma a gwada ni bisa ga ganin mutum.
Ba na gwada kaina. 4 Ban sani ko ina da wani laifi ba, amma
hakan bai zama cewa ba ni da laifi ba sam. Ubangiji ne zai gwada
ni. 5 Don haka kada ku yanke wa wani hukunci tun lokaci bai yi
ba, ku jira sai Ubangiji ya dawo. Shi ne zai nuna abubuwan da
suke ɓoye a duhu, yǎ kuma bayyana nufin zukatan mutane. A
sa'an nan ne kowa zai karɓi yabo daga wurin Allah daidai
gwargwado.

6 To, 'yan'uwa, ga zancen waɗannan abubuwa na mai da su
misali ga kaina da kuma Afolos saboda ku, don ku yi koyi a kan
maganan nan mai cewa, "Kada ku zarce abin da aka rubuta."
Don kada waninku yǎ yi taƙama da nasa mai koyarwa a kan na

**3.16**: 1 Kor 6.19; 2 Kor 6.16 **3.19**: Ayu 5.13 **3.20**: Zab 94.11

wani. 7 Wane ne ya ce ka fi sauran? Mene ne kake da shi wanda
ba Allah ne ya ba ka ba? To, in haka ne mene ne ya sa kana ɗaga
kai kamar ba a kyauta ka samu ba?
8 Kun riga kun sami duk abin da kuke so! Kun riga kun zama
masu arziki! Kun zama kamar sarakuna, mu kuwa ba kome ba
ne! Da ma a ce ku sarakuna ne, sai mu yi mulki tare da ku!
9 Gama a ganina, Allah ya nuna a fili cewa mu manzanni mu ne
ƙarshe a kome, kamar waɗanda aka yanke wa hukuncin mutuwa,
don mu mun zama abin da duniya duka, da mala'iku, da mutane
za su sa wa ido. 10 Mun zama wawaye don Almasihu, amma ku
kuna da wayo cikin Almasihu! Ba mu da ƙarfi, amma ku kuna
da ƙarfi! Ana ganinku da mutunci, amma mu ana wulaƙanta mu!
11 A yanzu haka muna jin yunwa da ƙishin ruwa, ba ma sa kayan
kirki, ana dūkanmu, ba mu da gida. 12 Muna famar aiki da kanmu.
Idan aka zage mu, sai mu sa albarka a maimako, idan aka ba mu
wahala sai mu jimre. 13 Idan mutane suka ci mutuncinmu, sai mu
yi musu magana cikin salama. Mun zama kamar mu ne bolar
duniya, abin da kowa yake ƙyama, har wa yau ma, haka yake.
14 Na rubuta muku wannan ba don in sa ku ji kunya ba ne,
sai dai don in yi muku gargaɗi don ku 'ya'yana ne waɗanda nake
ƙauna kuma. 15 Ko da kuna da malamai cikin Almasihu guda dubu
goma, ba ku da ubanni da yawa. Lallai cikin Almasihu Yesu na
zama babanku ta wurin kawo muku Labari Mai Daɗi. 16 Don haka
ina roƙonku ku yi koyi daga wurina. 17 Saboda haka na aika muku
Timoti wanda yake ɗana wanda nake ƙauna, mai aminci kuma
cikin Ubangiji. Zai kuma sa ku tuna da yadda nake bin Almasihu
Yesu, yadda nake koyarwa ko'ina a kowace jama'ar masu bi.
18 Amma waɗansunku sun ɗauka ba zan zo wurinku ba, har
suna ɗaga kai. 19 Amma idan Ubangiji ya yarda zan zo wurinku
ba da daɗewa ba, zan kuma duba in ga wanne iko masu ɗaga
kan nan suke da shi, ba maganganunsu ba. 20 Don mulkin Allah
ba ga maganar baki yake ba, sai dai ga iko. 21 To, me kuka
zaɓa, in zo muku da bulala, ko kuwa in nuna muku ƙauna cikin
sauƙinkai?

### Hukunci don Masu Halin Lalata

5 1 Na ji labari cewa akwai halin lalata a tsakaninku, irin ma
wanda ba a yi ko a cikin waɗanda ba su san Allah ba, har
ma wani yă mai da matar babansa kamar matarsa. 2 Har ma kuna
taƙama! Ashe, bai kamata ku yi baƙin ciki, ku fitar da wanda ya

4.12: A.M. 18.3 4.16: 1 Kor 11.1; Filib 3.17 5.1: M. Sh 22.30

yi wannan abin daga cikinku ba? 3 Ko da yake dai ba na tare da
ku a jiki, ina tare da ku a ruhu. A cikin sunan Ubangijinmu Yesu
na riga na yanke hukunci wa mutumin da ya yi wannan abin
kamar ina nan. 4 A sa'ad da kuka taru ruhuna kuma yana nan, da
kuma ikon Ubangijinmu Yesu, 5 sai ku ba da mutumin nan ga
Shaiɗan, don ko da yake Shaiɗan ya ɓata jikinsa, za a ceci ransa
a Ranar Ubangiji.
6 Taƙamar da kuke yi ba abu mai kyau ba ne. Ashe, ba ku
sani ba, ɗan yisti kaɗan yake kumburar da duk curin burodi? 7 Ku
fitar da tsohon yistin nan, don ku zama sabon curi, don lallai an
raba ku da yistin. Haka yake a gare ku an riga an yanka ɗan
ragonmu na Bikin Ketarewa, wato, Almasihu. 8 Saboda haka sai
mu yi Bikin Ketarewa, ba da burodi mai tsohon yisti ba, ba kuwa
tare da yisti na ƙeta da mugunta ba, sai dai da burodi marar yisti,
burodi na aminci da gaskiya.
9 Na rubuta muku a cikin wasiƙata cewa kada ku haɗa kai da
masu halin lalata. 10 Ba ina nufin masu halin lalata na wannan
duniya ba, ko masu kwaɗayi, ko masu sata, ko masu bautar
gumaka. Domin idan haka ne dole ku fita daga cikin duniya.
11 Amma ina rubuta muku cewa kada ku haɗa kai da duk wanda
ake ce da shi ɗan'uwa mai bi idan yana da halin lalata, ko mai
kwaɗayi ne, ko mai bautar gumaka, ko mai zage-zage, ko
mashayi, ko mai sata, kada ku ko ci abinci tare da irin waɗannan.
12 Ina ruwana da hukunta waɗanda ba namu ba? Ba waɗanda suke
cikin jama'ar masu bi za ku hukunta ba? 13 Allah ne yake hukunta
waɗanda ba namu ba. Ku kori mugun nan daga cikinku.

### Kada Masu Bi Su Kai Karar Juna

6 1 Idan waninku yana so yă kai ƙarar ɗan'uwansa, ashe, ba
rashin kunya ne ba yă kai shi kotu wurin waɗanda ba masu
bi ba, a maimakon yă kai shi wurin masu bi? 2 Ashe, ba ku sani
ba cewa tsarkaka ne za su yi wa duniya shari'a? Idan kuwa ku
ne za ku yi wa duniya shari'a, shi ne ba za ku iya yin shari'a a
kan ƙananan abubuwa ba? 3 Ba ku san cewa za mu yi wa mala'iku
shari'a ba? Balle abubuwan da suka shafi zaman wannan duniya?
4 Idan kuna da irin waɗannan ƙararrakin, don me kuke kai su
wurin waɗanda ba kome ba ne ga jama'ar masu bi? 5 Na faɗa
wannan don ku ji kunya. Wato, babu ko mutum ɗaya ke nan mai
hikima a cikinku da zai iya shirya tsakanin 'yan'uwa? 6 Amma a

---

5.6: Gal 5.9 5.7: Fit 12.5 5.8: Fit 13.7; M. Sh 16.3 5.13: M. Sh 13.5; 17.7

maimakon haka, ɗan'uwa yakan kai ƙarar ɗan'uwansa a kotu, har
ma a gaban waɗanda ba masu bi ba!
7 Karar junanku ma da kuke yi, ai, kāsawa ce a gare ku. Ba
gara ku haƙura a cuce ku ba? Ku kuma haƙura ko an hana muku
hakkinku? 8 Amma ga shi, ku da kanku kuna cuta, kuna riƙe
hakkin juna, har ma 'yan'uwanku ne kuke yi wa!
9 Ashe, ba ku sani ba cewa marasa adalci ba za su shiga
mulkin Allah ba? Kada fa a ruɗe ku: ba masu halin lalata, ko
masu bautar gumaka, ko masu zina, ko 'yan daudu, ko maza
masu kwana da maza, 10 ko ɓarayi, ko masu kwaɗayi, ko
mashaya, ko masu zage-zage, ko masu zamba, ba waninsu da
zai shiga mulkin Allah. 11 Haka waɗansunku ma suke dā, amma
an tsarkake ku, an miƙa ku ga Allah, an kuma mai da ku marasa
laifi a gaban Allah cikin sunan Ubangiji Yesu Almasihu, da
kuma Ruhun Allahnmu.

**Ku Daukaka Allah da Jikinku**

12 "An yarda mini in yi kome", amma ba kome ne yake da
amfani ba. "An yarda mini in yi kome", amma ba zan zama
bawan kome ba. 13 "An yi abinci don ciki ne, ciki kuma don
abinci," kuma Allah zai halaka duka biyu. Ba don lalata aka yi
jiki ba, sai dai don Ubangiji, Ubangiji kuma don jiki. 14 Allah ya
ta da Ubangiji daga matattu, haka mu ma zai ta da mu ta wurin
ikonsa.
15 Ashe, ba ku sani ba cewa jikinku gaɓoɓin Almasihu ne?
Sam! Ba zan ɗauki gaɓoɓin Almasihu in mai da su gaɓoɓin
karuwa ba. 16 Ba ku sani cewa duk wanda ya haɗa jiki da
karuwa sun zama jiki ɗaya ke nan ba? Gama an ce, "Su biyun
za su zama jiki ɗaya." 17 Amma duk wanda ya haɗa kansa da
Ubangiji sun zama ɗaya a ruhu ke nan. 18 Ku guje wa halin
lalata! Duk wani zunubin da mutum yake yi bai shafi jikinsa
ba, amma mai lalata yana ɓata jikinsa. 19 Ko ba ku sani ba cewa
jikinku haikalin Ruhu Mai Tsarki ne wanda yake cikinku, yake
kuma daga wurin Allah? Kuma ba ku ne kuke da ikon kanku
ba; 20 sayenku aka yi, aka kuwa biya. Saboda haka ku ɗaukaka
Allah da jikinku.

---

**6.12**: 1 Kor 10.23 **6.16**: Far 2.24 **6.19**: 1 Kor 3.16; 2 Kor 6.16

**Damuwa game da Aure**

7 1 To, game da abin da kuka rubuto, yana da kyau mutum yǎ
zauna ba mata. 2 Amma don a guje wa halin lalata, kowane
mutum yǎ kasance da matarsa, kuma kowace mace da mijinta.
3 Miji yǎ ba matarsa hakkinta na aure, haka kuma matar ga
mijinta. 4 Don matar ba ta da iko da jikinta, sai dai mijin, haka
ma mijin ba shi da iko da jikinsa, sai dai matar. 5 Kada ɗayanku
yǎ hana wa ɗayan, sai ko kun yarda da haka na ɗan lokaci domin
ku natsu cikin addu'a. Sa'an nan ku sāke haɗuwa, kada Shaiɗan
yǎ ruɗe ku wajen rashin kamewa.
6 Wannan shawara ce nake ba ku, ba umarni ba. 7 Da ma a ce
kowa kamar ni yake, amma dai kowa yana da baiwar da Allah
ya ba shi, wani yana da irin wannan, wani yana da irin wancan.
8 Game da waɗanda ba su yi aure ba, da waɗanda mazansu
suka mutu, ina gani zai fi kyau su zauna ba aure kamar yadda
nake.
9 Amma idan ba su da kamewa, ya kamata su yi aure. Gama
gara a yi aure da sha'awa ta sha kan mutum.
10 Waɗanda suka yi aure kuma, ina ba ku umarni, ba ni ba
ne, amma Ubangiji, cewa, kada mata ta rabu da mijinta. 11 Idan
kuwa ta rabu da shi, kada ta yi aure, sai dai ta sāke shirya da
mijinta, miji kuma kada yǎ saki matarsa.
12 Game da sauran kuma, in ji ni, ba in ji Ubangiji ba, idan
wani ɗan'uwa yana da mace marar bi, ta kuma yarda su zauna
tare, to, kada yǎ rabu da ita. 13 Kuma idan wata mace tana da miji
marar bi, ya kuwa yarda su zauna tare, to, kada ta rabu da shi.
14 Na ce haka ne, don miji marar ba da gaskiya a tsarkake yake
ta wurin zama ɗaya da matarsa, haka kuwa mace marar ba da
gaskiya a tsarkake take, ta wurin zama ɗaya da mijinta. In ba
haka ba 'ya'yanku ba za su zama da tsarki ba, amma yanzu su
masu tsarki ne. 15 Idan kuwa marar bin yana so yǎ rabu da mai
bin, to, sai su rabu. A wannan hali, ɗan'uwa ko 'yar'uwa mai bi
babu dole a kansu, don Allah ya kira mu ga zaman lafiya ne.
16 Ke mata, kin sani ko za ki ceci mijinki? Kai miji, ka sani ko
za ka ceci matarka?

**Irin Zaman da Ubangiji Yake So a Yi**

17 Sai dai a cikin kowane hali, kowa yǎ yi zama irin wanda
Ubangiji yake so yǎ yi. Umarnin da nake ba dukan jama'un masu

---

**7.10-11:** Mat 5.32; 19.9; Mar 10.11-12; Luk 16.18

bi ke nan. 18 Duk wanda Allah ya kira, wanda dā ma yana da
kaciya, to, kada yă nemi yă zama marar kaciya. Wanda kuma
Allah ya kira, wanda dā ma ba shi da kaciya, to, kada yă ce sai
an yi masa kaciya. 19 Kaciya, ko rashin kaciya, ba kome ba ne,
amma yin biyayya da dokokin Allah shi ne da muhimminci.
20 Kowa yă kasance yadda yake sa'ad da aka kira shi. 21 Idan kai
bawa ne lokacin da aka kira ka, kada ka damu. Idan kuwa za ka
iya samun 'yanci, sai ka yi amfani da wannan damar. 22 Duk
wanda yake shi bawa ne, kuma aka kira shi zuwa wurin Ubangiji,
shi ba bawa ba ne kuma, shi na Ubangiji ne. Haka kuma bawan
da Ubangiji ya ba shi 'yanci ya zama bawan Almasihu. 23 Sayenku
aka yi, aka kuwa biya, kada ku zama bayin mutane. 24 To,
'yan'uwa, duk halin da mutum yake ciki lokacin da aka kira shi,
sai yă zauna haka tare da Allah.

## Marasa Aure da Waɗanda Mazansu Suka Mutu

25 Game da matan da ba su yi aure ba kuwa, Ubangiji bai ba
ni umarni ba, amma ina ba da ra'ayina ne a kan cewa ni wanda
aka amince da shi ne, bisa ga jinƙan Ubangiji. 26 Ina gani zai fi
kyau mutum yă zauna yadda yake saboda an fara shiga lokacin
wahala. 27 Idan ka yi aure, kada ka kashe auren. Idan ba ka riga
ka yi aure ba, kada ka yi aure. 28 Amma idan ka riga ka yi aure,
ba laifi, ba zunubi ba ne, kuma idan yarinya[c] ta yi aure, ba zunubi
ba ne. Duk da haka waɗanda suka yi aure za su sha wahala saboda
zaman iyali, kuma ina so in tsare ku daga haka.

29 Abin da nake nufi 'yan'uwa, shi ne lokacin da aka shirya
ya kusa ƙarewa. Daga yanzu, masu aure su zama kamar ba su da
aure. 30 Waɗanda suke baƙin ciki su zama kamar ba sa baƙin ciki,
waɗanda suke murna su zama kamar ba sa murna, kuma masu
sayan kaya su zama kamar ba su da kome, 31 masu more kayan
duniya kuma kada su dogara gare su, don yanayin wannan duniya
mai wucewa ne.

32 Ina so ku daina damuwa. Wanda bai yi aure ba yakan damu
da sha'anin Ubangiji sosai, yadda zai sa Ubangiji yă ji daɗi.
33 Amma wanda yake da aure yakan damu da abubuwan duniya,
yadda zai sa matarsa ta ji daɗi. 34 Hankalinsa ya rabu biyu ke nan.
Kuma mace marar aure, ko yarinya, takan damu da sha'anin
Ubangiji sosai don ta zama mai tsarki a cikin jiki da ruhu. Mace
mai aure kuwa takan damu da abubuwan duniya, yadda za ta sa

[c] 7.28 **yarinya:** Da Helenanci an rubuta "budurwa" ne nan.

mijinta yă ji daɗi. 35 Na faɗa haka don amfaninku ne, ba don in
matsa muku ba, sai dai don zamanku yă yi kyau, don ku bauta
wa Ubangiji ba tare da wani abu ya hana ku ba.
36 Amma a ce mutum ya yi alkawari da wata da ta isa aure,
kuma yana tsammani yana yin abin da bai dace ba gare ta, sa'an
nan yana sha'awarta sosai (haka kuwa ya kamata yă zama), idan
haka ne, to, su yi aure, ba laifi ba ne. 37 Amma mutumin da ya
tsaya sosai a kan shawarar zuciyarsa, abin kuwa ba dole ba ne
gare shi, kuma yana iya kame kansa, har kuma ya ɗauka a ransa
ba zai aure ta ba, to, wannan ma daidai ne. 38 Saboda haka wanda
ya auri yarinyar da ya yi alkawari da ita, ya yi daidai. Shi kuwa
da bai aure ta ba ma ya fi.[d]
39 Mace ba za ta rabu da mijinta ba in dai yana da rai, amma
idan ya mutu, tana iya auren wani da ranta yake so, amma fa mai
bin Ubangiji . 40 Amma a nawa ra'ayin, za ta fi jin daɗi idan ta
zauna yadda take. A ganina kuwa ina da Ruhun Allah.

**Abincin da Aka Miƙa wa Gumaka**

8 1 To, game da abincin da aka miƙa wa gumaka, mun sani
dukanmu muna da ilimi. Ilimi yakan kawo ɗaga kai, amma
ƙauna, tana ginawa. 2 Duk wanda yake gani kamar ya san wani
abu, to, har yanzu bai san abin da ya kamata yă sani ba. 3 Amma
duk wanda yake ƙaunar Allah, Allah ya san da shi.
4 Game da cin abincin da aka miƙa wa gumaka kuwa, mun
sani cewa, a duk duniyan nan, gunki ba a bakin kome yake ba,
mun kuma san cewa Allah ɗaya ne, babu wani. 5 Ko da yake wai
akwai waɗanda ake ce da su "alloli" a sama ko a ƙasa, don kuwa
akwai alloli da iyayengiji da yawa, 6 duk da haka, mu dai a gare
mu kam, Allah ɗaya ne. Wato, Uba wanda dukan abubuwa suke
daga gare shi, wanda kuma muke rayuwa dominsa, Ubangiji kuma
ɗaya ne, Yesu Almasihu, wanda ta wurinsa ne dukan abubuwa
suka fito, mu kuma ta wurinsa ne muka kasance.
7 Amma dai ba kowa ne ya san wannan ba, tun da har yanzu
waɗansu da sun saba da bautar gumaka sukan yi tsammani cewa

[d] **7.36-38** Wata fassara ta waɗannan ayoyi ita ce: 36 "Idan uban 'ya budurwa da ta wuce lokacin aure ya ga ba ya bi da ita yadda ya kamata, ya kuma ga cewa ya kamata ta yi aure, to, yă yi yadda ya dace. Wannan ba laifi ba ne. Yă bar ta ta yi aure. 37 Amma idan mutumin nan ya ɗauki niyya a zuciyarsa, abin kuwa ba dole ba ne a gare shi, amma yana da iko bisa nufin kansa, ya kuwa riga ya yi niyya a zuciyarsa cewa zai tsare ta, to, haka daidai ne. 38 Saboda haka wanda ya yi wa 'ya budurwarsa aure, ya yi daidai, amma wanda bai aurar da ita ba ya yi abu mafi kyau."

abincin da suke ci na gumaka ne. Yana da wuya su gane abin da
yake mai kyau da abin da yake mummuna. Saboda haka sai su
damu. 8 Abinci ba zai kawo mu kusa da Allah ba. In ba mu ci
ba, ba za mu ragu ba, kuma in mun ci, ba za mu ƙaru ba.
9 Amma ku yi hankali kada wannan 'yancin yă zama dalilin
yin zunubi ga waɗanda ba su da ƙarfi. 10 Don idan waɗanda suka
gan ka, kai da kake da ganewa, kana cin abinci a haikalin gumaka,
ashe, wannan ba zai zuga su har su ma su ci abincin da aka miƙa
wa gumaka ba, tun da yake ba su da ƙarfi? 11 Ta haka sanin nan
naka zai zama dalilin fāɗuwar wani ɗan'uwa wanda Almasihu ya
mutu dominsa. 12 Ta wurin yi wa 'yan'uwanku laifi ne kuke yi
wa Almasihu laifi, kuna sa musu damuwa saboda ba su san abin
da yake mai kyau da abin da yake mummuna ba. 13 Saboda haka
idan cin abinci yana sa ɗan'uwana yă yi zunubi, ba zan taɓa cin
nama ba don kada in sa ɗan'uwana yă yi zunubi.

## Hakki da Aikin Manzo

9 1 Ni ba ni da 'yanci ne? Ni ba manzo ba ne? Ban ga Yesu
Ubangijinmu ba? Ku ba sakamakon aikina ba ne a cikin
Ubangiji? 2 Idan ni ba manzo ga kowa ba, ni manzo ne gare ku
don kuwa ku ne tabbaci cewa ni manzo ne a gaban Ubangiji.
3 Da wannan nake kāre kaina a gaban waɗanda suke so su
bincike ni. 4 Ashe, ba mu da iko a ba mu ci da sha? 5 Ba mu da
'yancin tafiya da matarmu ta aure mai bi, kamar yadda sauran
manzanni, da 'yan'uwan Ubangiji, da kuma Kefas suke yi? 6 Ko
kuwa dai ni da Barnaba ne kawai ya zama dole mu yi aikin ciyar
da kanmu? 7 Wane ne yake aikin soja sa'an nan yă ciyar da kansa?
Wane ne zai yi noma gonar inabi, yă kāsa cin 'ya'yan? Wane ne
zai yi kiwon garke, yă kāsa shan nonon?
8 Ina faɗin haka bisa ga ra'ayin mutum ne? Ba Doka ma ta
faɗa haka ba? 9 Don an rubuta a Dokar Musa cewa, "Kada ka
rufe wa saniyar noma baki a lokacin da take aikin sussuka."
Shanu ne kawai Allah yake kula da su? 10 Ba musamman saboda
mu yake magana ba? Lallai, saboda mu ne aka rubuta, don ya
kamata mai noma da mai sussuka su sa zuciyar samun rabonsu
daga amfanin gona. 11 Idan mun shuka iri na ruhu a zuciyarku,
to, wani babban abu ne idan mun girbe amfaninku iri na duniya?
12 Har idan waɗansu suna da damar yin haka, ashe, ba mu fi su
damar yin haka ba?

**9.9:** M. Sh 25.4; 1 Tim 5.18 **9.11:** Rom 15.27

Duk da haka, ba mu yi amfani da wannan damar ba, amma
mun jimre da kome a maimakon kawo abin da zai hana aikin
Labari Mai Daɗi na Almasihu. 13 Ashe, ba ku sani ba masu aiki
a haikali daga wurin suke samun abincinsu? Masu aiki a bagade
kuma, a nan suke samun rabo daga abin da aka miƙa hadaya?
14 Haka yake kuma, Ubangiji ya yi umarni cewa masu aikin
bishara su sami abin zaman gari ta wurin aikin bishara.

15 Amma ban yi amfani da ko ɗaya daga cikin waɗannan
'yancin ba, kuma ba ina rubuta wannan don a yi mini haka ba
ne. Ai, gara in mutu, da a hana ni taƙama da wannan. 16 Don ina
aikin bishara, wannan bai zama mini dalilin yin taƙama ba, don
dole ne in yi aikin. Kaitona kuma idan na ƙi yin aikin bishara.
17 Da don ganin damata nake yi, da sai an ba ni lada. Amma da
yake ba don ganin dama nake yi ba, an ba ni amana ke nan. 18 To,
mene ne ladana? Ladana shi ne, idan zan yi wa'azin Labari Mai
Daɗi, in yi ta kyauta. Ba na amfani da cikakken 'yancina duka
cikin aikina na bishara.

19 Ko da yake ni ba bawan kowa ba ne, na mai da kaina bawan
kowa, domin in jawo mutane masu yawa. 20 Ga Yahudawa, sai
na zama kamar Bayahude don in jawo Yahudawa. Ga waɗanda
Doka take iko a kansu, sai na zama kamar wanda Doka take iko
a kansa (ko da yake ba Doka take iko a kaina ba), domin in jawo
waɗanda Doka take iko a kansu. 21 Ga waɗanda ba sa ƙarƙashin
Doka kuwa, sai na zama kamar wanda ba ya ƙarƙashin Doka (ba
wai cewa ba wata dokar Allah da take iko a kaina ba, a'a, ina
ƙarƙashin dokar Almasihu), don in jawo waɗanda ba sa ƙarƙashin
Doka. 22 Ga marasa ƙarfi cikin bangaskiya, sai na zama kamar
marar ƙarfi don in jawo su. Na zama kowane irin abu ga ko
waɗanne irin mutane domin ko ta yaya in cece waɗansu. 23 Duk
ina yin haka ne saboda bishara, don in sami rabona a cikin
albarkar bishara.

24 Ashe, ba ku sani ba, a wajen gasar gudu, dukan masu gudu
sukan yi ƙoƙari wuce juna, amma ɗaya ne kaɗai yake samun
kyautar? To, sai ku yi ta gudu yadda za ku yi nasara. 25 'Yan
wasa sukan hori kansu a cikin kome, suna yin haka ne don su
samu ladan da yake lalacewa, amma mu kuwa ladanmu marar
lalacewa ne. 26 Saboda haka guduna ba na banza ba ne, dambena
kuwa ba iska nake bugu ba. 27 Amma ina horon jikina, na mai da

**9.13:** M. Sh 18.1 **9.14:** Mat 10.10; Luk 10.7

shi bawana, don kada bayan da na yi wa waɗansu wa'azi ni kaina
a yashe ni.

**Gargaɗi daga Tarihin Isra'ilawa**

10 [1] To, ina so ku sani 'yan'uwa, cewa kakanninmu duka sun
yi tafiya a ƙarƙashin girgije, dukansu kuma sun ƙetare ta
cikin jan teku. [2] A cikin girgijen da kuma cikin tekun aka yi wa
dukansu baftisma ga bin Musa. [3] Dukansu kuwa suka ci abincin
nan na ruhu,[d] [4] duka kuwa suka sha ruwan nan na ruhu.[e] Gama
sun sha ruwa daga Dutsen nan na ruhu, wanda ya yi tafiya da su.
Dutsen nan kuwa Almasihu ne. [5] Duk da haka Allah bai ji daɗin
yawancinsu ba, har aka kakkashe su a daji.
6 To, waɗannan abubuwa sun zama mana misali ne don kada
mu so mugayen abubuwa yadda suka yi. [7] Kada ku zama masu
bautar gumaka yadda waɗansunsu suka zama. Kamar yadda yake
a rubuce cewa, "Mutanen sun zauna, suka ci, suka sha, kuma
suka tashi suka yi rawa." [8] Kada fa mu shiga halin lalata yadda
waɗansunsu suka yi, har mutum dubu ashirin da uku suka mutu
a rana ɗaya. [9] Kada mu gwada Ubangiji[f] yadda waɗansunsu suka
yi, har macizai suka kakkashe su. [10] Kada mu yi gunaguni yadda
waɗansunsu suka yi, har Mala'ika Mai Halakarwa ya halaka su.
11 Waɗannan abubuwan da suka faru da su misali ne, an
kuma rubuta ne don a yi mana gargaɗi, mu da ƙarshen zamani
ya same mu.
12 Saboda haka idan kana tsammani kana tsaye daram, to, sai
ka yi hankali kada ka faɗi. [13] Ba wani gwajin da ya taɓa samunku,
wanda ba a saba yi wa mutum ba. Allah mai aminci ne, ba zai
bari a gwada ku fiye da ƙarfinku ba, amma game da gwajin, zai
buɗe hanya yadda za ku iya jimrewa.
14 Saboda haka ku da nake ƙauna, ku guje wa bautar gumaka.
[15] Ina magana da ku a kan ku masu hankali ne, ku duba da kanku
ku ga abin da nake faɗa. [16] Kwaf ɗin nan na albarka[g] da muke
godiya a kai, ashe, ba shi ne yake sa mu mu zama ɗaya cikin

---

**10.1**: Fit 13.21-22; 14.22-29 **10.3**: Fit 16.35 **10.4**: Fit 17.6; L. Kiɗ 20.11
**10.5**: L. Kiɗ 14.29-30 **10.6**: L. Kiɗ 11.4 **10.7**: Fit 32.6 **10.8**: L. Kiɗ 25.1-18
**10.9**: L. Kiɗ 21.5-6 **10.10**: L. Kiɗ 17.6-14

[d] **10.3 abincin nan na ruhu**: Wato, "Manna" (Dubi Fit. 16.2-36).

[e] **10.4 ruwan nan na ruhu**: Wato, Ruwa daga dutse wanda Allah ya ba wa Isra'ilawa (Dubi Fit 17.1-7).

[f] **10.9 Ubangiji**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Almasihu" ne a nan.

[g] **10.16 Kwaf ɗin nan na albarka**: Da Helenanci an rubuta, "kwaf ɗin nan na godiya" ne a nan.

jinin Almasihu ba? Burodin da muke gutsurawa kuma ba shi ne
yake sa mu mu zama ɗaya cikin jikin Almasihu ba? 17 Da yake
burodin nan ɗaya ne, ashe, mu da muke da yawa jiki ɗaya ne,
gama dukanmu burodi ɗaya muke ci. 18 Ku dubi mutanen Isra'ila.
Ashe, waɗanda suke ci daga hadayu, ba ɗaya suke da juna cikin
cin hadayun da aka miƙa wa Allah a bagaden hadaya ba? 19 Mene
ne nake nufi a nan? Abin da aka yanka wa gumaka ne ainihin
wani abu? Ko kuwa gunkin ne wani abu? 20 A'a, ina nufin cewa,
abin da masu bautar gumaka suke yankawa, suna yanka wa aljanu
ne, ba Allah ba. Ba na so fa ku zama ɗaya da aljanu. 21 Ba dama
ku sha a kwaf na Ubangiji, ku kuma sha a na aljanu. Ba dama
ku ci abinci a teburin Ubangiji, ku kuma ci a na aljanu. 22 Ko
muna tsokanar Ubangiji yǎ ji kishi ne? Mun fi shi ƙarfi ne?

### Yi Kome don Ɗaukaka Allah

23 "Dukan abubuwa an yarda mana," amma ba dukan
abubuwa ne suke da amfani ba. "Dukan abubuwa an yarda mana,"
amma ba dukan abubuwa ne suke ginawa ba. 24 Kada ka kula da
kanka kawai, amma ka kula da ɗan'uwanka kuma. 25 Ku ci duk
irin abin da ake sayarwa a wurin sayar da nama, ba sai kun
tambaya ba, saboda kada zuciyarku ta damu da inda naman ya
fito. 26 Gama Maganar Allah ta ce, "Duniya da abin da yake
cikinta duk na Ubangiji ne." 27 Idan wani marar bi ya kira ku cin
abinci, kuka yarda ku je, sai ku ci duk irin abin da aka ba ku, ba
sai kun tambaya ba, saboda kada zuciyarku ta damu da inda
abincin ya fito. 28 Amma idan kuwa wani ya ce muku, "An yanka
wannan saboda gunki ne fa," to, kada ku ci, saboda duban
mutuncin wannan mai gaya muku, don kuma tunaninku yǎ
kasance babu laifi. 29 Ina nufin tunanin zuciyarsa, ba naku ba. To,
waninku yana iya cewa "Don me fa tunanin zuciyar wani zai
hana 'yancina? 30 Idan na ci abinci da godiya, don me za a zarge
ni a kan abin da na ci da godiya ga Allah?"

31 To, duk abin da kuke yi, ko kuke ci, ko kuke sha, ku yi
kome saboda ɗaukakar Allah. 32 Kada ku zama dalilin yin
zunubi ga Yahudawa, ko waɗanda ba Yahudawa ba, ko jama'ar
masu bin Allah. 33 Ku yi kamar dai yadda nake yi. Ina ƙoƙari
in sa kowa yǎ ji daɗi cikin duk abin da nake yi, ba don kaina
kaɗai nake yi ba, sai dai don amfanin mutane da yawa, don su
sami ceto.

---

**10.16:** Mat 26.26-28; Mar 14.22-24; Luk 22.19-20 **10.18:** L. Fir 7.6
**10.20:** M. Sh 32.17 **10.22:** M. Sh 32.21 **10.23:** 1 Kor 6.12 **10.26:** Zab 24.1

# 11
1 Ku bi misalina kamar yadda nake bin misalin Almasihu.

## Koyarwa game da Rufin Kai

2 Ina yabe ku ne don kuna tunawa da ni cikin kome, kuna
kuma riƙe koyarwan[h] nan sosai, daidai yadda na ba ku. 3 Amma
ina so ku gane cewa, Almasihu ne shugaban kowane mutum,
miji kuma shi ne shugaban matarsa, Allah ne kuma shugaban
Almasihu. 4 Duk namijin da ya yi addu'a ko annabci da kansa
a rufe ya yi banza da shugabansa.[i] 5 Amma duk macen da ta
yi addu'a ko annabci da ba ta ɗaura ɗankwali a kanta ba, ta yi
banza da shugabanta ke nan, kuma daidai ne da a ce ta aske
kanta. 6 Idan mace ta ƙi ɗaura ɗankwali, to, sai ta aske kanta,
amma da yake abin kunya ne mace ta aske kanta, to, sai ta
ɗaura ɗankwali. 7 Namiji kam bai kamata yǎ rufe kansa ba, don
yana nuna kamanni da ɗaukakar Allah ne. Amma mace tana
nuna ɗaukakar namiji ne. 8 Ai, namiji ba daga jikin mace yake
ba, amma mace daga jikin namiji take. 9 Ba a kuma yi namiji
don mace ba, sai dai mace don namiji. 10 Saboda haka dole
mace ta ɗaura ɗankwali, wato, alamar iko ke nan, saboda
mala'iku. 11 Duk da haka, a cikin Ubangiji, mace ba a rabe take
da namiji ba, namiji kuma ba a rabe yake da mace ba. 12 Wato,
kamar yadda mace take daga namiji, haka ma mace ce ta haifi
namiji, amma kome daga wurin Allah yake. 13 Ku duba ku gani
da kanku, ya yi kyau mace ta yi addu'a ga Allah da kanta a
buɗe? 14 Ai, hali ma ya koya muku cewa idan namiji ya bar
gashinsa bai aske ba, abin kunya ne. 15 Idan kuwa mace tana
da dogon gashi, daraja ce a gare ta; gama an yi mata gashi don
rufe kanta ne. 16 Idan kuwa wani yana so yǎ yi gardama a kan
wannan, mu dai ba mu san wata al'ada ba, haka kuma sauran
jama'un masu bin Allah.

## Wulaƙanci wajen Cin Jibin Ubangiji

17 Game da umarnin nan kuwa, ban yabe ku ba don
taruwarku ba ta kirki ba ce, ta rashin kunya ce. 18 To, da farko
dai sa'ad da kuka taru, taruwa irin ta jama'ar masu bi, na ji
cewa akwai rabe-rabe a cikinku, har na ɗan yarda da zancen.
19 Lallai ne a samu rabuwa a cikinku don a iya gane waɗanda
suke masu aminci a cikinku. 20 Ashe kuwa, in kuka taru ba don

11.1: 1 Kor 4.16; Filib 3.17 11.7: Far 1.26-27 11.8-9: Far 2.18-23

[h] 11:2 **koyarwa**: Da Helenanci an rubuta, "al'adu" ne a nan.

[i] 11.4 **shugabansa**: Wato, Almasihu ke nan.

ku ci jibin Ubangiji ba ne. [21] Domin a wajen cin abinci, kowa
yakan mai da hankali yǎ yi ta cin abincinsa, har a bar wani
yana jin yunwa, wani kuwa yǎ sha har yǎ bugu. [22] Ba ku da
gidajen da za ku zauna ku ci ku sha a ciki ne? Ko kuwa kun
rena jama'ar masu bin Allah ne, kuna kuma wulaƙanta waɗanda
ba su da kome? To, me zan ce muku, in yabe ku saboda wannan
ne? Sam! Ba zan yabe ku ba.

**Kafawar Cin Jibin Ubangiji**
*(Mat 26.26-29, Mar 14.22-25, Luk 22.14-20)*

23 Abin nan kuwa da na ba ku, na karɓa ne daga wurin
Ubangiji, cewa, Ubangiji Yesu, a daren da aka bashe shi, ya
ɗauki burodi, [24] bayan ya yi godiya ga Allah, sai ya kakkarya,
ya ce, "Wannan jikina ne, wanda aka bayar saboda ku. Ku riƙa
yin haka don tunawa da ni." [25] Haka kuma bayan jibin, sai ya
ɗauki kwaf ya ce, "Kwaf ɗin nan na sabon alkawari ne, na
jinina. Ku yi haka duk lokacin da kuke sha, don tunawa da ni."
[26] Wato, duk lokacin da kuke cin burodin nan, kuke kuma sha
a kwaf ɗin nan, kuna shelar mutuwar Ubangiji ke nan, har yǎ
dawo.

**Cin Jibin Ubangiji da Rashin Cancanta**

27 Saboda haka duk wanda ya ci burodin nan, ko ya sha
kwaf ɗin nan na Ubangiji da rashin cancanta, ya yi zunubi wa
jiki da jinin Ubangiji ke nan. [28] Sai dai kowa yǎ bincike kansa,
sa'an nan yǎ ci burodin yǎ kuma sha kwaf ɗin. [29] Duk wanda
ya ci burodin, ya sha kwaf ɗin ba tare da ya tabbatar da
matsayin jikin Ubangiji ba, ya jawo wa kansa hukunci ke nan
ta ci da sha da ya yi. [30] Shi ya sa da yawanku suke da rashin
ƙarfi, da rashin lafiya, waɗansu ma sun yi barci wato, sun mutu.
[31] Amma idan muka bincika kanmu tukuna, ba za a hukunta mu
ba. [32] Idan kuwa Ubangiji ne yake hukunta mu, muna samun
horo ke nan don kada a yanke mana hukunci tare da duniya.

33 Saboda haka, 'yan'uwana, idan kuka taru don cin abinci,
sai ku jira juna. [34] Idan kuwa wani yana jin yunwa, sai yǎ ci abinci
a gida, kada yǎ zama cewa taronku ya jawo muku hukunci. Game
da sauran abubuwa kuma, idan na zo zan ba da umarni.

**11.25**: Fit 24.6-8; Irm 31.31-34

## Baye-baye na Ruhu Mai Tsarki

12 1 To, yanzu kuma, 'yan'uwana, game da baye-baye na
Ruhu Mai Tsarki, ba na so ku kasance da rashin sani.
2 Kun san a lokacin da kuke ba masu bi ba, an ruɗe ku, kuka
shiga bautar gumakan nan da ba su da rai. 3 Don haka ina so ku
gane cewa, ba wanda Ruhun Allah yake bishe shi da zai taɓa
cewa, "Yesu la'ananne ne!" Kuma ba wanda zai iya cewa, "Yesu
Ubangiji ne," sai wanda Ruhu Mai Tsarki yake bi da shi.
4 To, akwai baiwa iri-iri, amma Ruhu ɗaya ne yake ba da
su. 5 Akwai hanyoyi dabam-dabam na yin hidima, amma
Ubangiji ɗaya ake yi wa. 6 Akwai ayyuka iri-iri, amma Allah
ɗaya ne yake ba kowa ikon yinsu duka. 7 Allah yana ba wa
kowane mutum alamar kasancewar Ruhu Mai Tsarki, don
amfani kowa. 8 Wani an ba shi baiwar koyar da hikima ta wurin
Ruhu Mai Tsarki, wani kuma an yi masa baiwar koyar da sani
ta wurin wannan Ruhun. 9 Wani kuma an yi masa baiwar
bangaskiya ta wurin Ruhun nan, wani kuma baiwar warkarwa
ta wurin Ruhun nan. 10 Wani kuma baiwar yin abubuwan ban
mamaki, wani kuma annabci, wani kuma iya bambanta tsakanin
ruhohi, wani kuma iya magana da harsuna dabam-dabam, wani
kuma iya fassara harsuna. 11 Dukan waɗannan Ruhu ɗaya ne
yake yinsu, yake kuma rarraba wa kowa yadda yake so.

## Dukanmu Gaɓoɓin Jiki Ɗaya Ne

12 Gama kamar yadda jiki yake guda, yake kuma da gaɓoɓi
da yawa; ko da yake gaɓoɓin suna da yawa, su jiki ɗaya ne. To,
haka yake ga Almasihu. 13 Don dukanmu an yi mana baftisma ta
wurin Ruhu guda zuwa cikin jiki ɗaya, ko Yahudawa ne ko
waɗanda ba Yahudawa ba, ko bayi ne ko 'ya'ya dukanmu kuwa
an sa muka sha daga Ruhu guda.
14 Jiki ba gaɓa ɗaya ba ne, gaɓoɓi ne da yawa. 15 Da ƙafa za ta
ce, "Don ni ba hannu ba ce, ai, ni ba gaɓar jiki ba ce." Wannan ba
zai hana ta ta zama gaɓar jiki ba. 16 Haka kuma idan kunne ya ce,
"Ni ba ido ba ne, don haka ni ba gaɓar jiki ba ne," wannan ba zai
hana shi yă zama gaɓar jiki ba. 17 Da dukan jiki ido ne, da me za
a ji? Da dukan jiki kunne ne, da me za a sansana? 18 Amma ga shi
Allah ya shirya kowacce gaɓa a jiki yadda ya zaɓa. 19 Da dukan
jikin gaɓa ɗaya ne, da ina sauran jikin? 20 Amma ga shi kuwa akwai
gaɓoɓi da yawa, jiki kuwa ɗaya ne. 21 Ba dama ido yă ce wa hannu,

---

12.4-11: Rom 12.6-8 12.12: Rom 12.4-5

"Ba ruwana da kai," ko kuwa, kai yă ce wa ƙafafu, "Ba ruwana
da ku." [22] Ba haka ba ma, sai ma gaɓoɓin da ake gani kamar ba su
da ƙarfi, su ne masu muhimminci. [23] Gaɓoɓin jiki kuma da ake
ganin kamar ba su kai sauran daraja ba, mukan fi ɗaukaka su. Ta
haka gaɓoɓinmu da ba su da kyan gani, a kan ƙara kyansu.
[24] Gaɓoɓinmu masu kyan gani kuwa ba sai an yi musu kome ba.
Amma Allah ya shirya jiki, ya mai da gaɓa da ba ta da daraja ta
zama da muhimminci, [25] don kada rashin haɗa kai yă kasance a jiki,
sai dai gaɓoɓi su kula da junansu, kula ta iri ɗaya. [26] Don haka idan
wata gaɓa ta ji ciwo, duk sai su ji zafi tare, idan kuwa an yabi wata
gaɓa, sai duka su yi murna tare.

27 To, ku jikin Almasihu ne, kowannenku kuwa gaɓarsa ne.
[28] A cikin jama'ar masu bi, Allah ya ba manzanni wuri na farko,
ya ba annabawa wuri na biyu, ya ba masu koyarwa wuri na uku,
sai masu yin ayyukan ban mamaki, sai masu baiwar warkarwa,
da masu taimako, da masu kula da aikin jama'ar masu bi, da
kuma masu magana da harsuna iri-iri. [29] Dukansu manzanni ne?
Dukansu annabawa ne? Dukansu masu koyarwa ne? Ko dukansu
masu yin abubuwan ban mamaki ne? [30] Duka ne suke da baiwar
warkarwa? Duka ne suke magana da harsuna? Ko kuwa duka ne
suke fassara? [31] Amma ku yi marmarin baye-bayen da suka fi
girma. Zan kuma nuna muku hanyar da ta fi kyau.

**Kauna**

13 [1] Ko da na iya yin magana da harsunan mutane da na
mala'iku, amma in ba ni da ƙauna, na zama kamar
ƙararrawa mai yawan ƙara ne kawai, ko ganga mai yawan ƙara.
[2] Ko da ina yin annabci, ina kuma gane dukan asirai, ina kuma
da dukan ilimi, ko da kuma ina da bangaskiya sosai, har yadda
zan iya matsar da duwatsu, amma in dai ba ni da ƙauna, to, ni
ba kome ba ne. [3] Ko da zan bayar da duk abin da nake da shi, in
kuma ba da jikina a ƙone, to, idan ba ni da ƙauna, ai, ba ni da
ribar kome.

4 Kauna takan sa haƙuri da kirki, ƙauna ba ta kishi, ba ta
taƙama, ko girmankai, [5] ko ɗaga kai, ko ƙin kula da yadda
waɗansu za su ji, ko sonkai; ba ta son tsokana, ba ta riƙe laifi a
zuciya. [6] Kauna ba ta jin daɗin mugunta, amma takan ji daɗin
gaskiya. [7] Kauna takan sa haƙuri cikin kowane hali, da bangaskiya
cikin kowane hali, da sa zuciya cikin kowane hali, da kuma jimiri
cikin kowane hali.

**12.28:** Afi 4.11 **13.2:** Mat 17.20; 21.21; Mar 11.23

8 Ƙauna ba ta ƙarewa har abada. Annabci dai zai shuɗe,
harsuna kuma za su ɓace, ilimi kuma zai ƙare. 9 Hakika, iliminmu
ba cikakke ba ne, annabcinmu ma ba cikakke ba ne. 10 Sa'ad da
kuwa cikakken ya zo, sai wanda ba cikakken ba yă shuɗe. 11 Da
nake yaro, nakan yi magana irin ta yara, nakan yi tunani irin na
yara, nakan ba da dalilai irin na yara. Da na yi girma kuwa sai
na bar halin yarantaka. 12 Don yanzu kam muna gani kamanni ne
a madubi duhu-duhu, a ranan nan za mu gani fuska da fuska.
Yanzu sanina ba cikakke ba ne, a ranan nan kuwa zan gane daidai
yadda Allah ya gane ni. 13 To, yanzu abubuwan nan uku sun
tabbata, wato, bangaskiya, da sa zuciya, da kuma ƙauna, amma
mafi girma duka a cikinsu ita ce ƙauna.

**Baye-bayen Harsuna da Annabci**

14 1 Ku nace ku nemi ƙauna, ku kuma yi marmarin
baye-baye na Ruhu Mai Tsarki, musamman na yin
annabci. 2 Don mai magana da harsuna ba mutane yake wa
magana ba, da Allah yake magana, don ba wanda yake gane abin
da yake faɗa, saboda yana faɗin abubuwan asiri ta wurin ikon
Ruhu ne. 3 Amma wanda yake annabci yana wa mutane magana
ne don gina su, da ƙarfafa su, da yin musu ta'aziyya. 4 Mai
magana da harsuna yana gina kansa ne, amma mai annabci yana
gina jama'ar masu bi ne. 5 To, ina so dukanku ku yi magana da
harsuna, amma na fi so ku yi annabci. Wanda yake yin annabci
ya fi wanda yake magana da harsuna, sai dai in wani ya yi fassara
don jama'ar masu bi ta ginu.
6 To, 'yan'uwa, idan na zo ina yi muku magana da harsuna,
amfanin me zan yi muku, in ba na zo muku da wani bayani, ko
ilimi, ko annabci, ko koyarwar maganar Allah ba? 7 Daidai ne
da yadda abubuwa marasa rai suke, kamar su busa da molo, idan
muryarsu ba ta fita sosai ba, yaya wani zai san abin da ake
kaɗawa ko busawa? 8 Idan ba a busa ƙaho daidai yadda za a
gane ba, wa zai yi shirin yaƙi? 9 Haka kuma yake gare ku, in
kuka yi magana da wani harshe wanda ba a gane ba, yaya za a
san abin da kuke faɗa? Kun yi magana a banza ke nan. 10 Akwai
harsuna iri-iri a duniya, kowanne kuwa yana da ma'ana. 11 Idan
kuwa ba na gane harshen, sai in zama baƙo ga mai maganar,
mai maganar kuma yă zama baƙo gare ni. 12 Haka kuma yake
gare ku. Tun da yake kuna marmarin samun baye-baye na Ruhu,
sai ku yi ƙoƙari ku ba da ƙarfinku ga yin amfani da waɗanda
za su gina jama'ar masu bi.

13 Saboda haka duk mai magana da wani harshe, sai yă yi
addu'a don a ba shi baiwar fassara. 14 Idan na yi addu'a a wani
harshe, ruhuna ne yake addu'a, amma tunanina bai amfana kome
ba. 15 To, me zan yi? Zan yi addu'a da ruhu, amma kuma zan
yi har da tunanina ma. Zan yi waƙar yabon Allah da ruhuna,
amma zan yi har da tunanina kuma. 16 Idan ba haka ba, in ka
gode wa Allah da ruhu kawai, ta yaya wanda yake sauraronka
da ba ya gane wannan harshe zai ce, "Amin" a kan godiyar da
kake yi, in bai san abin da kake faɗa ba? 17 Ko da yake ka gode
wa Allah sosai, amma wannan mutumin bai ƙaru ba. 18 Na gode
Allah ina magana da harsuna fiye da dukanku. 19 Duk da haka
dai a taron jama'ar masu bi, na fi so in faɗa kalmomi biyar da
tunanina don in koyar da waɗansu, da in faɗa kalmomi dubu
goma da wani harshe.

20 'Yan'uwa, kada ku yi tunani kamar yara, sai dai wajen
mugunta ku zama kamar jarirai, amma ku zama da tunani irin na
manya. 21 A rubuce yake cikin Rubutaccen Maganar Allah cewa,

"Zan yi magana da mutanen nan
ta wurin mutane masu harsuna dabam,
da kuma ta leɓunan baƙi, duk da haka
kuwa ba za su saurare ni ba,
in ji Ubangiji."

22 To ashe, harsuna ba alama ba ne ga masu bi, sai dai ga marasa
bi. Annabci kuwa don masu bangaskiya ne, ba don marasa ba da
gaskiya ba. 23 Saboda haka, idan dukan jama'ar masu bi ta taru,
kowa kuma yana magana da wani harshe dabam, sai waɗansu da
ba su san abin da ake yi ba, ko marasa bi suka shigo, ashe, ba
sai su ce kun haukace ba? 24 Amma idan kowa yana annabci, wani
marar bi, ko wanda bai san abin da ake yi ba ya shigo, sai maganar
kowa ta taɓa shi, har yă nemi tuba. 25 Za a tona asiran zuciyarsa,
ta haka sai yă fāɗi yă yi wa Allah sujada, yana cewa, "Lallai
Allah yana cikinku."

### A Yi Sujada yadda Ya Kamata

26 To, yaya za a yi ke nan 'yan'uwa? Sa'ad da kuka taru, wani
yana waƙar yabon Allah, wani bayani, wani yin magana da wani
harshe, wani kuma fassara, sai dai a yi kome don ginawa. 27 Idan
kuwa waɗansu za su yi magana da wani harshe, kada su fi mutum
biyu ko uku, su kuma yi shi bi da bi, wani kuma yă yi fassara.

**14.21:** Ish 28.11-12

28 Idan kuwa ba mai fassara, sai kowannensu yǎ yi shiru cikin
jama'ar masu bi, yǎ yi wa kansa magana da kuma Allah. 29 Masu
yin annabci kuma, sai dai biyu ko uku su yi magana, sai waɗansu
su auna abin da ake faɗa. 30 Idan kuwa Allah ya yi wa wani wanda
yake zaune kusa bayani, sai na farkon nan mai magana yǎ yi
shiru. 31 Dukanku kuna iya yin annabci ɗaya-ɗaya, har kowa yǎ
sami koyo, kowa yǎ kuma sami ƙarfafawa. 32 Ruhohin annabci
kuwa suna ƙarƙashin annabawa ne. 33 Don Allahnmu ba Allah
mai kawo rikicewa ba ne, amma shi mai salama ne.

Haka yake kuwa a duk jama'un masu bi na tsarkaka. 34 Ya
kamata mata su yi shiru a cikin jama'un masu bi, don ba a ba su
izni su yi magana ba, sai dai su bi, kamar yadda Dokar Musa ma
ta ce. 35 Idan akwai wani abin da suke so su sani, to, sai su tambayi
mazansu a gida. Don abin kunya ne mace ta yi magana a cikin
jama'ar masu bi. 36 A kanku ne maganar Allah ta fara, ko kuwa
ku kaɗai ne ta kai wajenku?

37 Idan wani yana tsammani shi annabi ne, ko kuwa mai wata
baiwa ta ruhu, to, sai ya gane cewa, abin nan da nake rubuta
muku umarni ne na Ubangiji. 38 Idan kuwa wani ya ƙi yǎ kula da
wannan, shi ma sai a ƙi kula da shi. 39 Saboda haka 'yan'uwana,
ku riƙa marmarin yin annabci, kada kuma ku hana yin magana
da waɗansu harsuna. 40 Sai dai a yi kome yadda ya kamata, a
shirye kuma.

### Tashin Almasihu daga Matattu

15 1 Yanzu kuma, 'yan'uwa, zan tuna muku da Labari Mai
Daɗin da na sanar muku, wadda kuka karɓa, kuke kuma
bi. 2 Ta bisharan nan ne kuke samun ceto, muddin kuna riƙe
maganar da na sanar da ku sosai, in ba sama-sama ne kuka
gaskata ba.

3 Abu mafi muhimmincin da na sanar da ku, shi ne wanda na
karɓo, cewa: Almasihu ya mutu saboda zunubanmu, kamar yadda
Rubutattun Maganar Allah sun faɗa, 4 cewa an binne shi, an ta
da shi a rana ta uku, kamar yadda Rubutattun Maganar Allah sun
faɗa, 5 ya kuma bayyana ga Kefas, sa'an nan ga sha biyun. 6 Sa'an
nan ya bayyana ga 'yan'uwa fiye da ɗari biyar a lokaci guda,
yawancinsu kuwa suna nan har yanzu, amma waɗansu sun yi
barci. 7 Sa'an nan ya bayyana ga Yakubu, sa'an nan kuma ga
dukan manzanni. 8 Daga ƙarshe duka, ya bayyana gare ni, ko da

15.3: Ish 53.5-12 15.4: Zab 16.8-10; Mat 12.40; A.M. 2.24-32
15.5: Mat 28.16-17; Mar 16.14; Luk 24.34,36; Yoh 20.19

yake ni kamar mutum ne wanda an haifa a lokacin da bai kamata
ba. [9] Don ni ne mafi ƙanƙanta a cikin manzanni, ban ma isa a ce
da ni manzo ba, saboda na tsananta wa jama'ar masu bin Allah.
[10] Amma saboda alherin Allah ne na zama yadda nake, kuma
alherin da ya yi mini kuwa ba a banza ba ne. Har ma na fi kowane
manzo aiki, ko da yake ba ni ba ne, alherin Allah ne da yake tare
da ni. [11] To, ko ni ne dai, ko kuma su ne, haka muke wa'azi, ta
haka kuma kuka gaskata.

### Tashin Matattu

12 To, idan har ana wa'azin tashin Almasihu daga matattu,
yaya waɗansunku suke cewa ba tashin matattu? [13] Idan ba tashin
matattu, ashe, Almasihu bai tashi daga matattu ba ke nan. [14] Idan
kuwa Almasihu bai tashi daga matattu ba, ashe, wa'azinmu banza
ne, bangaskiyarku kuma ta zama banza. [15] Sai ya zama mun yi
wa Allah shaidar ƙarya ke nan, don mun yi wa Allah shaida cewa
ya ta da Almasihu, wanda kuwa bai tasar ba, idan da gaskiya ne
ba a ta da matattu. [16] Gama idan ba a ta da matattu, ashe,
Almasihu ma ba a tashe shi ba ke nan. [17] Idan kuwa ba a ta da
Almasihu ba, ashe, bangaskiyarku banza ce, har yanzu kuma kuna
cikin zunubanku. [18] Ashe, waɗanda suka mutu cikin Almasihu,
sun halaka ke nan. [19] Da sa zuciyarmu ga Almasihu don wannan
rayuwar ne kaɗai, ai, da mun fi kowa zama abin tausayi.

20 Amma, hakika an ta da Almasihu daga matattu, wannan ya
nuna za a ta da waɗanda suka yi barci. [21] Tun da yake mutuwa
ta zo ne ta wurin mutum, haka ma tashin matattu ya zo ne ta
wurin mutum. [22] Gama kamar yadda duka ake mutuwa saboda
Adamu, haka za a ta da duka saboda Almasihu. [23] Amma za a ta
da kowanne bi da bi, Almasihu kuwa na fari, sa'an nan waɗanda
suke nasa a ranar da zai dawo. [24] Sa'an nan sai ƙarshen yă zo,
sa'ad da zai mayar wa Allah Uba mulki, bayan ya kawar da dukan
sarauta, da mulki, da iko. [25] Don kuwa dole ne Almasihu yă yi
mulki, har Allah yă sa yă take dukan abokan gābansa. [26] Abokiyar
gāba ta ƙarshe da za a halaka ita ce mutuwa. [27] Gama "Allah ya
mai da dukan abu a ƙarƙashin mulkinsa". Amma da aka ce,
"Dukan abu yana ƙarƙashin mulkinsa," a fili yake ke nan cewa,
shi wanda ya ba shi iko a kan dukan abu, ba ya ƙarƙashinsa.
[28] Sa'ad da Allah ya mai da dukan abu a ƙarƙashinsa, sai Ɗan shi

**15.8:** A.M. 9.3-6 **15.9:** A.M. 8.3 **15.25:** Zab 110.1 **15.27:** Zab 8.6

ma yă zama a ƙarƙashin Allah wanda ya mai da dukan abu a
ƙarƙashinsa, don Allah yă zama shi ne kome da kome.

29 Idan ba haka ba, me mutanen nan za su yi, waɗanda aka
yi wa baftisma a madadin matattu? Idan ba a ta da matattu sam,
don me ake yi wa mutane baftisma a madadinsu? 30 Kuma don
me muke sa kanmu cikin hatsari kowane lokaci? 31 Ina mutuwa
kullum. Gaskiya ne 'yan'uwa, kamar yadda yake tabbatacce cewa
ina taƙama da ku cikin Almasihu Yesu Ubangijinmu. 32 Idan na
yi kokawa da namun daji a Afisa, bisa ga begen mutum, mece
ce ribata idan dai har ba a ta da matattu? "Ba sai mu yi ta ci da
sha ba, tun da gobe za mu mutu"?

33 Kada fa a ruɗe ku! "Zama da mugaye
yakan ɓata halayen kirki".
34 Ku dawo cikin tunani mai kyau, ku daina yin zunubi.
Waɗansunku ba su san Allah ba. Na faɗa wannan ne don ku ji
kunya.

**Tashin Jiki**

35 Amma waɗansu za su yi tambaya su ce, "Yaya ake ta da
matattu? Da wane irin jiki suke fitowa?" 36 Wawa! Abin da ka
shuka ba zai tsira ba sai ya mutu. 37 Abin da ka shuka kuma, ba
shi ne ainihin abin da zai tsira ba, ƙwaya ce kawai, ko ta alkama,
ko wata irin ƙwaya dabam. 38 Amma Allah yakan ba ƙwayar wani
kamanni, yadda ya nufa, kowace ƙwaya da irin kamanninta. 39 Ba
dukan nama ne iri ɗaya ba: Mutane da irin nasu, dabbobi da irin
nasu, tsuntsaye da irin nasu, kifaye kuma da irin nasu. 40 Akwai
halitta irin ta sama, akwai kuma irin ta ƙasa. Amma ɗaukakar irin
ta sama dabam, ɗaukakar irin ta ƙasa kuma dabam. 41 Ɗaukakar
rana dabam, ta wata dabam, ta taurari kuma dabam, har ma wani
tauraro yakan zama dabam da wani wajen ɗaukaka.

42 Haka kuma yake game da tashin matattu. Abin da aka shuka
yana ruɓewa, abin da aka ta da shi kuma ba ya ruɓewa. 43 Akan
shuka shi cikin ƙasƙanci, akan ta da shi cikin ɗaukaka. Akan
shuka shi cikin rashin ƙarfi, akan ta da shi cikin ƙarfi. 44 Akan
shuka shi cikin jiki na mutuntaka, akan ta da shi cikin jiki na
ruhu. Tun da akwai jiki na mutuntaka, lallai akwai jiki na ruhu.
45 Haka yake a rubuce, "Mutum na farko, Adamu, ya zama mutum
mai rai." Adamu na ƙarshe kuwa ruhu ne mai ba da rai. 46 Amma
ba na ruhun ne farko ba, na mutuntaka ne kafin na ruhu.

15.32: Ish 22.13 15.45: Far 2.7

47 Mutumin farko daga ƙasa yake, na turɓaya ne. Na biyun kuwa
daga sama yake. 48 Kamar yadda shi na turɓayan nan yake, haka
kuma waɗanda suke na turɓaya suke. Kamar yadda shi na saman
nan yake, haka kuma waɗanda suke na sama suke. 49 Kamar yadda
muka ɗauki kamanni na turɓayan nan, haka kuma za mu ɗauki
kamanni na saman nan.
50 Abin da nake gaya muku, 'yan'uwa, shi ne ba zai yiwu
jikinmu na nama da jini yǎ sami gādo a mulkin Allah ba, haka
kuma mai ruɓa ba ya gādon marar ruɓa.
51 Ku saurara, zan gaya muku wani asiri! Ba dukanmu ne za
mu mutu ba, amma dukanmu za a sāke kamanninmu, 52 farat ɗaya,
da ƙyaftawar ido, da jin ƙarar ƙaho na ƙarshe. Gama za a busa
ƙaho, za a kuma ta da matattu da jiki irin wanda ba ya ruɓewa,
za a kuma sāke kamanninmu. 53 Don lallai ne, marar ruɓa yǎ
mamaye mai ruɓan nan, marar mutuwa kuma yǎ mamaye mai
mutuwan nan. 54 Sa'ad da kuma marar ruɓa ya mamaye mai ruɓan
nan, marar mutuwa kuma ya mamaye mai mutuwan nan, a lokacin
nan ne fa maganan nan da take a rubuce za ta cika, cewa,

"An haɗiye mutuwa,
an yi nasara a kanta."

55 "Ke, mutuwa, ina nasararki?
Ke, mutuwa, ina dafinki?"

56 Ai, zunubi shi ne dafi mutuwa, shari'a kuwa ita ce dalilin ƙarfin
zunubi.
Zunubi ya sami ikonsa ta dalilin shari'ar Allah wadda tana
bayyana zunubi ta kuma hukunta shi. 57 Bari godiya ta tabbata ga
Allah wanda yake ba mu nasara ta wurin Ubangijinmu Yesu
Almasihu.
58 Saboda haka 'yan'uwana waɗanda nake ƙauna, ku tsaya
daram, kada ku matsa, kullum kuna ƙoƙari cikin aikin Ubangiji,
don kuwa kun san famar da kuke yi saboda Ubangiji ba a banza
take ba.

### Taimako don Masu Bi

16 1 To, game da zancen ba da taimako don masu bi, ku yi
kamar yadda na umarci jama'un masu bi na Galatiya su
yi. 2 A kowace ranar farko ta mako, kowannenku yǎ riƙa samun
wani abu, yana ajiyewa bisa ga abin da ya iya samu, ba sai na
zo ba tukuna kafin a tara taimakon. 3 Sa'ad da na iso, sai in aika
waɗanda kuka yarda da su, tare da wasiƙu na gabatarwa, su kai

---

**15.51-52:** 1 Tas 4.15-17 **15.54:** Ish 25.8 **15.55:** Hos 13.14 **16.1:** Rom 15.25-26

bayarwarku Urushalima. 4 Idan ya yi kyau ni ma in je, to, sai su
raka ni.

## Shirye-shiryen Tafiya

5 Zan zo muku ziyara, bayan na zazzaga ƙasar Makidoniya,
don na yi niyyar bi ta Makidoniya. 6 Wataƙila zan jima a wurinku,
ko ma har damina ta ƙare, don ku yi mini rakiya duk inda za ni.
7 Ba sona ne in gan ku yanzu in wuce kawai ba, don ina fata ma
in yi kwanaki a wurinku, idan Ubangiji ya yarda. 8 Amma zan
tsaya a Afisa har ranar Fentikos. 9 Don kuwa an buɗe mini hanya
mai fāɗi ta yin aiki mai amfani, ko da yake akwai abokan gāba
da yawa.
10 Idan Timoti ya zo, ku sa yǎ sake a cikinku, don shi ma
yana aikin Ubangiji ne kamar yadda nake yi. 11 Saboda haka kada
kowa yǎ rena shi, ku raka shi lafiya yǎ dawo wurina, don ina
duban hanyarsa tare da 'yan'uwa.
12 Game da ɗan'uwanmu Afolos kuma, na roƙe shi sosai yǎ
zo wurinku tare da sauran 'yan'uwa, amma bai yi niyyar zuwa
yanzu ba sam. Zai zo dai a lokacin da ya ga ya dace.

## Maganar Karshe

13 Ku zauna da shiri, ku tsaya sosai cikin bangaskiyarku, ku
zama da ƙarfafawa, kuma da ƙarfi. 14 Bari dukan abin da za ku
yi, ku yi shi da ƙauna.
15 To, 'yan'uwa, kun san dai mutanen gidan Istifanus su ne
na farko da suka tuba a ƙasar Akaya, sun kuwa ba da kansu ga
yin wa masu bi hidima. 16 Ina roƙonku ku yi wa irin waɗannan
mutanen biyayya, har ma da dukan waɗanda muka yi aiki da
ɗama tare.
17 Na ji daɗin zuwan Istifanus, da Fartunatus, da Akaikus,
wanda ya zama mini kamar ku ne kuka zo. 18 Don sun faranta
mini raina, da ku kuma. Irin waɗannan mutanen ya kamata a
girmama su.
19 Jama'un masu bi a ƙasar Asiya suna gaishe ku. Akila da
Biriskila, tare da jama'ar masu bi da take taru a gidansu, suna
gaishe ku sosai cikin Ubangiji. 20 Dukan 'yan'uwa suna gaishe
ku. Ku gai da junanku da gaisuwar ƙauna.
21 Ni Bulus ne nake rubuta gaisuwan nan da hannuna.

---

**16.5:** A.M. 19.21 **16.8:** L. Fir 23.15-21; M. Sh 16.9-11 **16.8-9:** A.M. 19.8-10
**16.10:** 1 Kor 4.17 **16.15:** 1 Kor 1.16 **16.19:** A.M. 18.2

22 Duk wanda ba ya ƙaunar Ubangiji yǎ zama la'ananne. Zo,
ya Ubangiji.
23 Alherin Ubangijinmu Yesu yǎ kasance tare da ku. 24 Ina
ƙaunarku duka cikin Almasihu Yesu.

# WASIKAR BULUS TA BIYU ZUWA GA
# KORINTIYAWA

**Gabatarwa**

An rubuta *Wasiƙar Bulus ta biyu zuwa ga Korintiyawa* ba da daɗewa ba bayan da aka rubuta ta farkon. Ana zato manzo Bulus ya yi wannan rubutu a shekara ta A.D. 55 ne, a lokacin da yake a yankin Makidoniya inda ya yi aikin bishara (Dubi 2.12, 7.5).

An rubuta wannan wasiƙa ne domin a tabbatar wa jama'ar masu bi na Korinti cewa har yanzu Bulus yana ƙaunarsu kuma saƙonsa nan na cewa su zama abokan Allah ta wurin Yesu yana nan daram. Wannan ya zama haka ko da yake ya riga ya tsawata musu a wata wasiƙar da ya rubuto musu. Bayan wannan magana sai Bulus ya roƙe su su tattara kuɗin taimakonsu da zai kai Urushalima tun da zai zo wurinsu ba da daɗewa ba.

Za a ga cewa a cikin wannan wasiƙa ne Bulus ya yi zance game da kansa fiye da a cikin duk sauran wasiƙunsa. Wannan ya zama haka don a lokacin da Bulus ya rubuta wasiƙan nan akwai damuwa sosai a tsakaninsa da waɗansu cikin jama'ar masu bi a Korinti.

A cikin wasiƙar Bulus ya kāre kansa game da zargin da malaman ƙarya suke yi masa na cewa shi ba manzo na gaskiya ba ne.

**Abubuwan da Suke Ciki**

Gabatarwa 1.1-11
Bulus da jama'ar masu bi a Korinti 1.12—7.16
Bayarwa don masu bi a Yahudiya 8.1—9.15
Bulus ya kāre kansa 10.1—13.10
Maganar ƙarshe 13.11-14

**Gaisuwa**

1 1 Daga Bulus wanda Allah ya zaɓa domin yǎ zama manzon
Almasihu Yesu, da kuma ɗan'uwanmu Timoti, zuwa ga
jama'ar masu bin Allah a Korinti, tare da dukan tsarkaka a duk
fāɗin ƙasar Akaya.
2 Alheri da salama daga Allah Ubanmu da Ubangiji Yesu
Almasihu su kasance tare da ku.

**Allah Mai Ta'aziyya Ne**

3 Bari mu gode wa Allah Uba, shi da yake Uban
Ubangijinmu Yesu Almasihu, Uba mai yawan tausayi, Allahn
da yake yi mana kowace irin ta'aziyya. 4 Allah yana yi mana
ta'aziyya a cikin dukan wahalarmu, don mu ma mu yi wa
waɗansu ta'aziyya a cikin kowane irin wahalarsu, da wannan
ta'aziyyar da muka samu daga wurin Allah. 5 Kamar yadda
muke shan wuya yadda Almasihu da kansa ya sha, haka kuma
ta wurin Almasihu za mu sami babbar ta'aziyyan nan ta Allah.
6 Ko muna shan wahala, ai, muna shanta ne domin ta zama abin
ta'aziyya a gare ku ta kuma ƙarfafa rayuwarku ta ruhaniya. Idan
kuma ta'aziyya ake mana ne, to, ku ma kun sami ta'aziyya ke
nan yadda za ku sami ƙarfin yin haƙuri a kan wannan wahala
da mu ma muke sha. 7 Ba ma shakkarku ko kaɗan, domin mun
sani cewa kamar yadda kuke shan wahala irin tamu, haka ku
ma za ku sami irin ta'aziyyar da ake yi mana.
8 'Yan'uwa, ba ma so ku kasance da rashin sani game da
irin wahalar da muka sha a ƙasar Asiya, wannan wahalar ta yi
yawa sosai har ba mu san za mu rayu ba. 9 Har ma muka ji
kamar hukuncin mutuwa aka yi mana. Amma wannan ya faru
ne domin kada mu dogara ga ƙoƙarin kanmu sai dai mu dogara
ga Allah, wanda yake ta da waɗanda suka mutu. 10 Allah ya
fitar da mu daga wannan muguwar mutuwa,[a] mun tabbata zai
cece mu kuma. A gare shi ne muke dogara domin yǎ sāke cece
mu. 11 Ku taimake mu da addu'a. Ta haka ne mutane da yawa
za su gode wa Allah saboda mu,[b] saboda albarkun da za mu
samu ta wurin amsa addu'o'i masu yawa.

---

1.1: A.M. 18.1 1.8: 1 Kor 15.32

[a] **1.10 muguwar mutuwa:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "hatsarin mutuwa" ne a nan.

[b] **1.11 mu:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "ku" ne a nan.

**Bulus Ya Sāke Shirin da Ya Yi na Ziyara**

12 Abin da yake sa mu taƙama shi ne tunanin zuciyarmu tana
shaida mana cewa mun yi zama mai tsarki a duniya da zuciya
ɗaya, musamman cikin zaman da muka yi da ku. Zan ce mun yi
haka cikin gaskiya ta Allah. Mun yi wannan ta alherin Allah ne,
ba ta wayon wannan duniya ba. 13-14 Muna rubuta muku abin da
za ku iya karanta ku gane ne kawai. Amma ko da yake kun sami
ganewa kaɗan yanzu, ina fata za ku sami ganewar kome da kome,
domin ranar da Ubangijinmu Yesu zai dawo, ku yi taƙama da
mu, kamar yadda mu ma za mu yi taƙama da ku.
15 Na san da haka, shi ya sa na so in zo wurinku da fari,
domin ku sami albarka sau biyu. 16 Na shirya in bi wurinku
idan zan tafi Makidoniya, in sāke bin wurinku kuma idan ina
dawowa, domin in sami taimakonku don tafiyata zuwa
Yahudiya. 17 Kuna gani cewa na yi wannan shirin ba da sanin
abin da nake yi ba ne? Ko kuwa, kuna gani na yi shirin nan da
halin mutuntaka ne, don in ce, "I" in koma in ce, "A'a"?
18 Kamar dai yadda Allah yake mai aminci, haka ma maganar
da muka yi muku, ba ta "I" da "A'a" ba ce. 19 Domin Ɗan
Allah Yesu Almasihu, wanda ni da Sila[ɓ] da Timoti muka yi
muku wa'azinsa, ai, ba wani mai "I" da "A'a" ba ne, amma a
cikinsa "I" ne kullum. 20 Domin ta wurinsa ne Allah ya cika
dukan alkawaran da ya yi. Shi ya sa ta wurin Yesu Almasihu
muke cewa "Amin" domin ɗaukakar Allah. 21 Allah ne yake
tabbatar mana, da mu da ku gaba ɗaya, samun rai a cikin
Almasihu, shi ne kuma ya zaɓe[c] mu, 22 ya sa mana lambarsa
na nuna cewa mu nasa ne, ya kuma ba mu kyautar Ruhunsa a
zuciyarmu domin yă tabbatar mana abin da zai yi nan gaba.
23 Allah ne shaidata idan ƙarya ne nake yi cewa dalilin da ban
koma Korinti ba shi ne don kada in ƙara muku wahala. 24 Ba wai
muna so mu nuna muku iko a kan bangaskiyarku ba ne, a'a, muna
aiki ne tare, domin ku yi farin ciki, saboda kuna tsaye da ƙarfi
cikin bangaskiyarku.

2 1 Saboda haka na ɗauki niyya a kan ba zan sāke zuwa
wurinku in sa ku baƙin ciki ba. 2 To, idan na sa ku baƙin ciki,
wa zai sa raina yă ji daɗi, in ba wanda na sa shi baƙin cikin ba?
3 Dalilin da ya sa na rubuto muku waccan wasiƙar kuwa shi ne,

---

1.16: A.M. 19.21 1.19: A.M. 18.5

[ɓ] **1.19 Sila:** Da Helenanci an rubuta "Silbanus" ne a nan.

[c] **1.21 Zaɓe:** Da Helenanci, ma'anar kalman nan ta ƙunshi keɓewa da shafewa domin aikin Allah.

don ba na so in zo in sami mutanen da ya kamata su sa ni farin
ciki, su ɓata mini rai. Domin na tabbata cewa idan na yi murna,
dukanku ma za ku yi murna. 4 Na rubuto muku ne ina cikin wahala
da baƙin ciki mai yawa, har da hawaye sosai, ba wai don in sa
ku baƙin ciki ba, sai dai domin ku san yadda nake ƙaunarku sosai.

### Yafewa ga Wanda Ya Yi Laifi

5 Idan wani ya yi abin baƙin ciki, ba ni ne ya yi mini ba,
amma a wani gefe ya yi wa dukanku ne. Ba wai ina faɗa haka
in matsa muku lamba ba ne. 6 Horon da mutumin nan ya sha a
ta wannan hanya daga wurin yawancinku, ya isa haka. 7 Yanzu
kuma, sai ku yafe masa, ku kuma ƙarfafa shi, don kada ku bar
shi har baƙin ciki yǎ sha ƙarfinsa. 8 Saboda haka ina roƙonku ku
nuna masa cewa kuna ƙaunarsa sosai. 9 Na rubuto muku wannan
wasiƙar domin in gwada ku ne, in gani ko kuna a shirye ku bi
umarnaina a koyaushe. 10 Duka wanda kuka yafe masa kome, ni
ma na yafe masa. Abin da na yafe kuwa, in ma akwai abin yafewa,
na yafe ne saboda ku, don albarkacin Almasihu, 11 domin kada
Shaiɗan yǎ sami dama yǎ ruɗe mu, don mun san dabarunsa sarai.

### Damuwar Bulus a Toruwas

12 Da na zo Toruwas don in yi wa'azin Labari Mai Daɗi na
Almasihu, Ubangiji kuma ya ba ni dama in yi aiki a nan, 13 amma
sai na damu sosai domin ban ga ɗan'uwana Titus a nan ba. Saboda
haka sai na yi bankwana da su, na wuce zuwa Makidoniya.

### Nasara cikin Almasihu

14 Amma godiya ga Allah, shi da yake bi da mu kullum mu
ci nasara ta wurin Almasihu. Yana amfani da mu don mu kai
saƙon Almasihu ko'ina kamar turare mai ƙamshi da aka fesa.
15 Domin mu kamar turare mai ƙamshi ne wanda Almasihu ya
miƙa wa Allah, wanda ya bazu cikin waɗanda ake cetonsu da
kuma waɗanda suke hanyar halaka. 16 Ga waɗanda suke hanyar
halaka kuwa, ƙamshin nan warin mutuwa ne, mai kawo mutuwa;
amma ga waɗanda suke samun ceto, ƙamshin nan rai ne mai kawo
rai. Babu wani da zai iya ɗaukar nauyin aikin nan. 17 Mu ɗin nan
ba kamar sauran mutane muke ba, waɗanda suke maganar Allah
don neman riba. Amma da yake Allah ne ya aiko mu, muna
magana cikin gaskiya a gabansa, a matsayin masu hidimar
Almasihu.

---

**2.12-13:** A.M. 20.1

**Masu Hidimar Sabon Alkawari**

3 1 Wato, yabon kanmu za mu fara yi kuma? Ko kuwa muna
neman wasiƙun shaida ne zuwa wurinku, ko daga wurinku,
kamar yadda waɗansu suke yi? 2 Ai, ku da kanku ku ne wasiƙar
da muke da ita, wadda aka rubuta a zuciyarmu[d] don kowa yă
gani yă kuma karanta. 3 Kun nuna cewa ku wasiƙa ce ta Almasihu,
wadda take sakamakon hidimarmu. Wannan wasiƙar kuwa ba a
rubuta ta da biro ba, amma an rubuta ta da Ruhu Mai Tsarki na
Allah mai rai. Ba a rubuta ta a kan allon duwatsu ba, amma a
zukatan mutane.

4 Mun faɗa haka domin muna da tabbaci a gaban Allah ta
wurin Almasihu. 5 Ba mu da wani abin da za mu nuna cewa da
iyawarmu ne muke aikin nan. Iyawarmu daga wurin Allah ne
ya fito. 6 Shi ya sa muka iya zama masu hidimar sabon alkawari,
wanda ba na dokar da aka rubuta ba, amma na Ruhu. Dokan
nan da take a rubuce ita ce take kawo mutuwa, amma Ruhu
yana ba da rai.

7 An rubuta Dokar Musa a kan allunan duwatsu, kuma
ɗaukakar Allah ta bayyana a sa'ad da ake bayar da ita. Ko da
yake hasken da yake a fuskar Musa mai shuɗewa ne, ya haskaka
sosai har ma mutanen Isra'ila suka kāsa kafa ido a fuskarsa. Idan
har Doka wadda take kawo mutuwa ta zo da ɗaukaka haka, 8 to,
yaya yawan ɗaukaka wadda take ta Ruhu za ta kasance? 9 Idan
abin da yake kawo mutuwa ya sami ɗaukaka, lallai abin da yake
jawo samun adalcin Allah ya fi shi ɗaukaka nesa. 10 Hakika,
ɗaukaka ta tsohon alkawari ba ta da wata daraja yanzu, idan an
gwada ta da daraja ta sabon alkawari. 11 Idan har abin nan mai
shuɗewa ya zo da ɗaukaka, yaya zai zama ga abin nan da zai
kasance har abada!

12 Saboda muna da irin wannan sa zuciya, shi ya sa muke da
ƙarfin hali sosai. 13 Mu ba kamar Musa ba ne, wanda ya rufe
fuskarsa da mayafi, don kada Isra'ilawa su ga ƙarewar ɗaukakan
nan mai shuɗewa. 14 Amma hankalinsu ya taurare, domin har
zuwa yau akwai wani abu da yake hana su ganin gaskiyan nan
in ana karatun Tsohon Alkawari. Mayafin nan har yanzu ba a cire
shi ba, domin ba a iya cire shi sai ta wurin Almasihu kaɗai. 15 Har
wa yau, idan ana karatun littattafan Musa, sai wannan mayafi yă

**3.3:** Fit 24.12; Irm 31.33; Ez 11.19; 36.26 **3.6:** Irm 31.31 **3.7:** Fit 34.29
**3.13:** Fit 34.33

[d] **3.2 zuciyarmu:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "zuciyarku" ne a nan.

rufe zuciyarsu. 16 Amma za a iya cire shi idan mutum ya juyo ga
Ubangiji. 17 To, Ubangiji fa, shi ne Ruhu; inda Ruhun Ubangiji
yake kuwa a nan 'yanci yake. 18 Mu da ba a rufe fuskarmu ba,
muna nuna ɗaukakar Ubangiji kamar madubi, kuma ana sãke mu
mu zama kamarsa. Wannan sãkewar da ake yi mana tana daɗa
ƙaruwa cikin ɗaukaka wadda ta fito daga wurin Ubangiji, wanda
yake shi Ruhu ne.

### Arziki a cikin Tulun Laka

4 1 Saboda haka, da yake muna da wannan hidima bisa ga
jinƙan Allah ba za mu fid da zuciya ba. 2 Ba ruwanmu da
ɓoye-ɓoye na munafuncin da suke abubuwan kunya. Ba
ruwanmu da ruɗi, ko mu yi ƙarya da maganar Allah. Amma
muna faɗin gaskiya a fili. Ta haka ne kowa zai yi shaidar
gaskiyarmu a gaban Allah cikin zuciyarsa. 3 Idan ma bisharan
nan da muke wa'azinta a ɓoye take, tana a ɓoye ne ga waɗanda
suke a hanyar halaka. 4 Ba su ba da gaskiya ba, domin mai
mulkin wannan duniya[d] ya sa zuciyarsu ta yi duhu. Ya hana su
ganin hasken da yake haskaka su, hasken nan da yake fitowa
daga Labari Mai Daɗi a kan ɗaukakar Almasihu, wanda shi ne
kamannin Allah. 5 Domin ba wa'azin kanmu muke yi ba, sai
dai na Yesu Almasihu, cewa shi ne Ubangiji, mu kuwa kamar
bayinku ne saboda Yesu. 6 Allahn da ya ce; "Bari haske yǎ
haskaka daga duhu," shi ne kuma ya sa haskensa yake
haskakawa a cikin zuciyarmu, don a haskaka mutane su san
ɗaukakar Allah a fuskar Almasihu.
7 Duk da haka, mu da muke da wannan arziki na ruhaniya
muna kamar tulunan laka ne kawai. Mun zama haka domin mu
nuna cewa Allah ne yake da cikakken iko, ba mu ba. 8 Ana ba
mu wahala ta kowace hanya, duk da haka ba a iya sa mu gaji
da aikin ba. Wani lokaci ma mukan yi shakka, amma ba ma fid
da zuciya. 9 Ana tsananta mana, duk da haka Allah bai bar mu
ba. Wani lokaci akan ba mu wuya, duk da haka ba a halaka mu
ba. 10 Kullum muna a hatsarin mutuwa kamar yadda aka yi wa
Yesu, domin a bayyana rayuwar Yesu a jikin nan namu mai
mutuwa. 11 Dukan kwanakinmu a duniya, muna cikin hatsarin
mutuwa saboda Yesu, don dai a ga rayuwar Yesu a jikin nan
namu mai mutuwa. 12 Shi ya sa muke fuskanta mutuwa domin
ku ku sami rai.

3.16: Fit 34.34 4.6: Far 1.3
[d]**4.4 mai mulkin wannan duniya:** Wato, Shaiɗan ke nan.

13 Rubutaccen Maganar Allah ta ce, “Na gaskata, saboda haka
na yi magana.” Tun da yake muna da ruhun bangaskiya iri ɗaya,
haka mu ma mun gaskata, saboda haka kuma muke magana.
[14] Domin mun san cewa Allah wanda ya ta da Ubangiji Yesu daga
matattu, zai ta da mu tare wanda Yesu, yă kuma kawo mu gabansa
tare da ku. [15] Duk wannan fa don amfaninku ne, yayin da alherin
Allah yana ta kaiwa ga mutane masu yawa, zai zama dalilin
yawan godiya ga Allah, domin a ɗaukaka shi.

**Rayuwa ta wurin Bangaskiya**

16 Saboda haka ba mu fid da zuciya ba. Ko da yake jikin nan
namu yana ta lalacewa, duk da haka ana mai da ruhunmu sabo
kullum. [17] Gama wannan ’yar wahalar da muke sha ba za ta daɗe
ba, za ta kai mu ga madawwamiyar ɗaukaka mai yawa, wadda
ta wuce gaban misali. [18] Domin ba abubuwan da idanu suke gani
ne muke dubawa ba, sai dai abubuwan da ba a gani. Domin
abubuwan da ake gani, suna saurin wucewa, amma abubuwan da
ba a gani kuwa, marar wucewa ne.

5 [1] Gama mun san cewa idan an rushe rumfan nan da muke
zama a ciki, wato, jikinmu na wannan duniya, Allah da kansa
zai yi mana gida a sama. Gidan nan kuwa ba mutum ne ya gina
shi ba, kuma zai kasance har abada. [2] A yanzu kam, muna ajiyar
zuciya, muna marmari sosai mu sami wannan wurin zama wanda
za a rufe mu da shi a sama. [3] Idan kuwa aka rufe mu da shi, ba
za a same mu tsirara ba. [4] Sa’ad da muke zaune cikin jikin nan
na duniya muna nishi don an matse mu. Ba wai muna so mu rabu
da jikin nan namu na duniya ba, amma muna so a rufe mu da na
sama, domin abu mai rai na har abada yă rufe abin nan mai
mutuwa gaba ɗaya. [5] Allah da kansa ne ya shirya mana wannan
sākewa, kuma ya ba mu Ruhunsa domin yă tabbatar da abin da
zai yi mana nan gaba.

6 Shi ya sa kullum muke da ƙarfin zuciya, mun kuma san cewa
idan dai muna da wannan jiki na duniya, to, muna nesa da
gidanmu wanda yake tare da Ubangiji. [7] Gama rayuwar
bangaskiya muke yi, ba bisa ga abin da muke gani da ido ba.
[8] Hakika muna da ƙarfin zuciya, kuma mun fi so mu rabu da
wannan jiki mu zauna tare da Ubangiji a sama. [9] Fiye da kome
dai, mun fi so yă ji daɗinmu, ko muna a wannan duniya ko muna
a sama. [10] Don dole ne dukanmu mu tsaya a gaban Almasihu, don

4.13: Zab 116.10

yă yi mana shari'a. Gama kowa zai karɓi ladan aikin da ya yi a
wannan jiki na duniya, ko mai kyau ne ko kuma marar kyau.

**Rayuwar Yin Sulhu**

11 Tun da yake mun san abin da ake nufi in ana maganar
tsoron Allah, shi ya sa muke ƙoƙari mu jawo waɗansu. Allah
ya san duk yadda muke, kuma ina fata kun san da wannan a
zuciyarku. [12] Ba wai muna so mu yabi kanmu a gabanku ba ne,
sai dai muna ƙoƙari mu ba ku dalili mai kyau ne wanda za ku
ji daɗinmu, don ku iya ba da amsa ga waɗanda suke ɗaga kai
saboda matsayinsu, a maimakon halinsu. [13] Muna hauka ne,
kamar yadda waɗansu suka faɗa? Ko ma muna hauka ne, muna
yi ne domin ɗaukakar Allah. In kuma ba hauka muke yi ba,
wannan dominku ne. [14] Kome muka yi, mun yi shi ne ba don
ribarmu ba, amma saboda ƙaunar Almasihu wadda take bi da
mu. Da yake mun ba da gaskiya Almasihu ya mutu domin dukan
mutane, saboda haka duka sun mutu tare da shi. [15] Ya kuwa
mutu ne saboda dukan mutane, domin waɗanda suke da rai,
kada su yi zaman ganin dama nan gaba, sai dai su yi zama
saboda wanda ya mutu dominsu, aka kuma tashe shi saboda su.

16 Saboda haka nan gaba ba ma ƙara duban wani bisa ga
ganin mutum, domin ko da yake mun taɓa duban Almasihu bisa
ga ganin mutum, yanzu ba ma ƙara dubansa haka. [17] Saboda
haka idan mutum yana cikin Almasihu, ya zama sabuwar halitta
ke nan, tsofaffin abubuwa duk sun wuce, ga shi, kome ya zama
sabo. [18] Duk wannan kuwa yin Allah ne, wanda ta wurin
Almasihu ya canza mu daga zama abokan gābansa zuwa abokan
arziki, ya kuma ba mu aikin jawo waɗansu don su ma su zama
abokansa. [19] Saƙonmu shi ne Allah yana mai da mutanen duniya
duka su zama abokansa ta wurin Almasihu. Allah ba ya lissafta
zunubansu a kansu, shi kuma ya ba mu saƙo na sa mutane su
zama abokansa.

20 Saboda haka mu wakilai ne na Almasihu, kamar dai Allah
ne da kansa yake magana ta wurinmu. A cikin sunan Almasihu,
muna roƙonku ku shirya da Allah ku zama abokansa, ba masu
gāba da shi ba. [21] Almasihu bai taɓa yin zunubi ba, amma saboda
mu Allah ya mai da shi kamar mai zunubi. Ta wannan dalilin ne,
cikin Almasihu, za mu iya sami adalcin Allah.

**4.13:** Zab 116.10 **5.10:** Rom 14.10

6 1 A cikin aikinmu tare da Allah, muna roƙonku ku da kuka
sami alherin Allah, kada ku bari yă zama a banza. 2 Ku ji
abin da Allah ya ce,

"Da lokacin da zan nuna muku alheri ya yi,
Na ji ku.
Da ranar ceto ta zo,
Na taimake ku."

Ku ji! Wannan ne lokacin da za ku karɓi alherin Allah, yau ne
ranar da za ku sami ceto! 3 Ba ma so wani yă same mu da laifi
a aikinmu. Saboda haka ba mu sa wa wani abin tuntuɓe a hanya
ba. 4 A maimakon haka, duk abin da muke yi, muna yi shi don
mu nuna cewa mu masu hidimar Allah ne. Muna yin haka cikin
jimrewa, da shan wahala, da shan wuya, har da masifu. 5 An yi
mana dūka, an sa mu a kurkuku, an kuma ji mana ciwo cikin
tashin hankali, mun yi aiki wanda ya sha ƙarfinmu, mun kuma
rasa barci da kuma abinci. 6 Ta halinmu mai tsarki, da kuma sanin
da muke da shi, da haƙuri tare da kirki, mun nuna cewa mu masu
hidimar Allah ne ta wurin Ruhu Mai Tsarki, da kuma ƙaunarmu
ta gaske, 7 da saƙonmu mai gaskiya, da kuma ikon Allah. Muna
da adalci wanda shi ne kamar makamin da muke riƙe shi a hannun
dama da hagunmu. 8 Ana ɗaukaka mu, ana kuma wulaƙanta mu,
ana yabonmu, ana kuma zaginmu. An mai da mu masu ƙarya,
duk da haka mu dai muna faɗin gaskiya. 9 Kamar ma ba a san
mu ba, an kuwa san mu sarai; kamar a bakin mutuwa muke, ga
shi kuwa muna da rai; ana ta ba mu horo, amma ba a kashe mu
ba, 10 a cikin damuwa, mukan sami dalilin farin ciki. Ko da yake
ba mu da kome, duk da haka mun sa mutane da yawa suka yi
arziki. Kamar mu ba mu da wani abu, amma kome namu ne.

11 Ya ku Korintiyawa, ba mu ɓoye muku kome ba, kuma mun
nuna muna ƙaunarku sosai. 12 Ai, ba mu ne muka ƙi ku ba, ku ne
ba ku buɗe zuciyarku kun yarda da mu ba. 13 Ina maganan nan
da ku kamar yadda baba yake yi wa 'ya'yansa magana ne, ku ma
ku nuna mana kuna ƙaunarmu.

## Kada Ku Haɗa Kai da Marasa Bi

14 Kada ku haɗa kai da mutanen da ba sa bin Ubangiji.
Mutumin kirki zai iya zauna lafiya da mai mugunta? Ko kuma
mene ne ya haɗa haske da duhu? 15 Almasihu abokin Shaiɗan ne?
Ko kuwa mene ne ya haɗa masu bi da marasa bi? 16 Mene ne ya

6.2: Ish 49.8 6.5: A.M. 16.23

haɗa haikalin Allah da gidan tsafi? Mu fa haikali ne na Allah mai
rai. Kamar yadda Allah ya ce,

"Zan zauna tare da su,
in yi yawo a cikinsu.
Zan kuma zama Allahnsu,
su kuma su zama mutanena.

17 Saboda haka sai ku fito daga cikin marasa bi,
ku raba kanku da su,
in ji Ubangiji,
kada ku haɗa kanku da wani abu marar tsabta,
ta haka ne zan yarda da ku.

18 Zan zama ubanku,
Ku kuma za ku zama 'ya'yana maza da mata,
in ji Ubangiji Mai Iko duka."

7 1 An yi mana alkawarin waɗannan duka, 'yan'uwa. Saboda
haka bari mu tsarkake kanmu daga dukan abin da zai sa jiki
da zuciyarmu zunubi, bari kuma mu zama da cikakken tsarki ta
wurin zama cikin tsoron Allah.

**Bulus Ya Yi Murna don Korintiyawa Sun Tuba**

2 Ku nuna kuna ƙaunarmu. Ai, ba mu yi wa kowa laifi ba, ba
mu kuma ɓata kowa ba, balle mu cuci wani. 3 Ba ɗora muku laifi
nake yi ba da na ce haka, kamar dai yadda na riga na faɗa muku,
babu abin da zai iya raba ku da ƙaunarmu, ko a mutuwa ko a
rayuwa. 4 Na yarda da ku sosai, ina kuma taƙama da ku. Zuciyata
tana da ƙarfafawa sosai. Duk da wahalar da muke sha, ina nan
dai, cike da farin ciki.

5 Ko lokacin da muka zo ƙasar Makidoniya ma, ba mu sami
hutu ba. Ko'ina muka juya ga fitina, a waje ga tsokana, a ciki
kuma tsoro ya cika zuciyarmu. 6 Amma Allahn da yake ƙarfafa
wanda ya fid da zuciya, ya ƙarfafa mu da zuwan Titus. 7 Ba don
zuwansa ne kawai ya sa muka yi murna ba, amma labarin da ya
gaya mana na yadda kuka ƙarfafa shi. Ya gaya mana yadda kuke
so ku gan ni sosai, da kuma yadda kuka yi baƙin ciki game da
abin da ya faru, da niyyar da kuka yi na goyon bayana. Wannan
ne ya sa na ji daɗi sosai.

8 Ko ma wasiƙata ta sa ku baƙin ciki, ban damu ba. A dā kam
na yi baƙin ciki, don na ga wasiƙar ta ɓata muku rai, ko da yake
dai na ɗan lokaci kaɗan ne kawai. 9 To, kamar dai yadda abubuwa

---

**6.16:** L. Fir 26.12; Ez 37.27; 1 Kor 3.16; 6.19 **6.17:** Ish 52.11
**6.18:** 2 Sam 7.14; 1 Tar 17.13; Ish 43.6; Irm 31.9 **7.5:** 2 Kor 2.13

suke, ina farin ciki. Ko da yake ban ji daɗin yadda na ɓata muku
rai ba, amma baƙin cikinku ya sa kuka tuba kuka canza halayenku.
Baƙin cikinku nufin Allah ne, saboda haka ba mu yi muku laifi
a kan abin da muka yi ba. [10] Gama baƙin ciki wanda ikon Allah
ne ya sa, zai sa mutum yă tuba, yă koma wurin Allah, ta haka
kuma zai sami ceto. Kuma babu "da na sani" a ciki. Amma baƙin
cikin da mutum ne ya jawo, yakan kai ga mutuwa. [11] Ku duba ku
ga abin da wannan baƙin cikin da Allah ya sa a zukatanku ya
jawo muku. Ya sa ku marmarin aikatawa, da nuna cewa kun yi
kuskure. Ya sa kuka yi fushi, kuka kuma ji tsoro. Ya sa kuka sa
zuciya, kuka kuma sa aniya. Ya sa kuna a shirye ku ga an yi
horon da ya dace. Game da wannan sha'ani kam, lallai ta kowace
hanya kun nuna cewa ba ku da laifi. [12] Lokacin da na rubuto
wancan wasiƙar, ban damu da mutumin da ya yi laifin ba, ko
kuma mutumin da aka yi masa laifin. A maimakon na rubuta ne
don in bayyana muku dalla-dalla cewa Allah ya san kun yarda
da mu sosai. [13] Dalilin da ya sa muka sami ƙarfafawa a zukatanmu
ke nan.

Ban da ƙarfafawar zukatanmu, har wa yau mun ƙara farin ciki
ƙwarai saboda irin farin cikin da Titus yake ciki, domin dukanku
kun taimaka a kan ƙarfafawa da ya samu. [14] Don ko da na gaya
masa ina taƙama da ku, ban ji wata kunya ba. Kamar yadda duk
abin da muka gaya muku gaskiya ne, haka kuma taƙamarmu game
da ku ta zama gaskiya a idon Titus. [15] Kaunar da Titus yake yi
muku tana ta ƙaruwa sosai yayin da ya tuna da biyayyarku duka,
da kuma irin yawan ban girmar da kuka nuna masa lokacin da
kuka karɓe shi. [16] Ina farin ciki yanzu don na amince da ku ƙwarai
da gaske.

## Bayarwar Masu Bi

8 [1] Yanzu kuma, 'yan'uwana muna so ku san abin da alherin
Allah ya yi a cikin jama'un masu bi a Makidoniya. [2] Gama
sun sha wuya sosai saboda tsananin wahalar da suka shiga ciki,
har yawan farin cikinsu ya kai su ga yin alheri ta bayarwa ga
waɗansu, ko da yake suna cikin tsananin talauci. [3] Na tabbata sun
bayar daidai ƙarfinsu har ma fiye da haka. Sun bayar da yardar
rai, ba don dole ba. [4] Sun roƙe mu mu ba su damar hidimar
taimakawa, don su ma su sami damar shiga cikin waɗanda suke
taimakon masu bin da suke a Yahudiya. [5] Har ma suka bayar fiye
da yadda muka yi tsammani. Da farko dai, sun miƙa kansu ga

8.1-4: Rom 15.26

Ubangiji, daga nan kuma sai suka ba da kansu gare mu, kamar
yadda Allah yake so. 6 Da ganin haka sai muka roƙi Titus yă ci
gaba da wannan aikin tara bayarwa na yardar rai, tun da yake shi
ne ya fara shi. 7 A cikin kome kuna a kan gaba, ko ta
bangaskiyarku cikin Almasihu, ko cikin magana, ko a sanin
gaskiya, ko a son aikin hidima, da kuma ƙaunar da kuke mana.[e]
Saboda haka muna so ku ci gaba cikin wannan alherin bayarwa
hannu sake.

8 Ba wai dole nake sa ku ba, sai dai ina nuna muku yadda
waɗansu sun nuna ƙwazo. Wannan zai gwada irin ƙaunar da kuke
da ita. 9 Gama kun san alherin Ubangijinmu Yesu Almasihu. Ko
da yake yana cike da kome, duk da haka sai ya zama matalauci
dominku. Ta talaucinsa kuma ku sami arziki a gaban Allah.
10 Shawarar da zan ba ku ita ce, zai fi kyau ku gama abin da kuka
fara a shekarar da ta wuce, ba wai kawai kun bayar ba ne, a'a,
ai, kuna da niyyar yi. 11 To, sai ku gama aikin da irin zuciyar da
kuka fara, ku yi wannan gwargwadon ƙarfinku. 12 Idan kuna da
zuciyar bayarwa, Allah zai ji daɗin bayarwar, wato, idan kun
bayar gwargwadon ƙarfinku. Allah ba ya so ku yi abin da ƙarfinku
bai kai ba. 13 Ba wai ina so in ba wa waɗansu abu mai sauƙi sa'an
nan ku kuma a ba ku mai nauyi ba ne. 14 Amma don a raba aikin
nan daidai yadda ya kamata, sai ku taimake su a yanzu da kuna
da hanyar taimako. Ku kuma lokacin da ba ku da wani abu, su
kuma suna da shi, sai su ma su taimake ku. Ta haka kome zai
zama daidai. 15 Kamar yadda Rubutaccen Maganar Allah ya ce,
"Wanda ya tara mai yawa, abin nan da ya tara bai fi ƙarfinsa ba,
wanda ya tara kaɗan kuwa, wannan ɗin ma bai kāsa masa ba."

## Titus da Abokansa

16 Mun gode wa Allah wanda ya sa Titus ya ɗauki niyyar son
taimakonku, kamar yadda na so. 17 Ba wai kawai ya yarda yă je
wurinku kamar yadda muka roƙe shi yă yi ba, amma ya so yă zo
kamar yadda ya riga ya ɗauki niyya. 18 Ga shi, mun aiko ɗan'uwan
nan tare da shi, wanda ya yi suna wajen yin bishara a dukan
jama'un masu bi. 19 Ban da haka ma, jama'un masu bi sun zaɓe
shi yă riƙa tafiya tare da mu a kan wannan aikin alheri wanda
muke yi saboda ɗaukakar Ubangiji, kuma don mu nuna cewa
muna da niyyar taimako. 20 Muna gudun kada kowa yă zarge mu

8.15: Fit 16.18

[e] 8.7 **kuke mana:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "muke muku" ne a nan.

a kan yadda muke bi da kyautan nan da aka ba mu da yardar rai.
21 Niyyarmu ita ce mu yi abin da ya fi kyau, ba wai a gaban
Ubangiji kaɗai ba, amma har ma a gaban mutane.
22 Muna kuma aiko da ɗan'uwanmu tare da su, wanda sau da
yawa muka gwada muka kuma tabbatar da niyyarsa a kan
abubuwa iri-iri. A yanzu kuma da ya amince da ku, yana so yă
taimaka sosai. 23 Ku tuna cewa Titus abokin aikina ne; da ni da
shi muna aikin nan saboda ku ne. Sauran 'yan'uwanmu waɗanda
suke tare da shi, jama'un masu bi ne suka aiko su, aikinsu yana
kawo ɗaukaka ga Almasihu. 24 Ku nuna wa waɗannan mutanen
irin ƙaunar da kuke musu. Jama'un masu bin da suka aike su za
su ji abin da kuka yi, wannan zai tabbatar musu cewa taƙamar
da muke yi a kanku gaskiya ce.

### Taimako ga Masu Bi

9 1 Ba lallai sai na rubuta muku a kan taimakon nan don masu
bi ba, 2 domin na san niyyarku, har ma ina taƙama da ku
gun mutanen Makidoniya a kan haka. Ina ce musu ku mutanen
Akaya kun yi shiri tun a shekarar da ta wuce. Irin aniyan nan
da kuke da ita ta sa su ma suka tashi tsaye. 3 Yanzu kuma, ga
shi ina aika waɗannan 'yan'uwa, don kada taƙamar da muke yi
a kanku a wannan aiki ta zama maganar banza da wofi. Amma
ina so ku zauna da shiri, kamar yadda dā na shaida za ku yi.
4 Don idan na zo tare da waɗansu masu bi daga Makidoniya, ba
na so su zo su samu ba ku riga kun shirya taimakonku ba. In
haka ya faru, zan sha kunya saboda yawan taƙamar da na yi a
kanku, ba ni kaɗai zan sha kunyar ba, har ma da ku. 5 Saboda
haka na ga dai ya yi kyau in roƙi 'yan'uwan nan su zo kafin ni,
don su tattara abubuwan da kuka yi alkawari za ku bayar, domin
a same su a shirye. Wannan zai nuna cewa da yardar rai kuka
bayar, ba a kan dole ba.
6 Ku tuna, mutumin da ya shuka iri kaɗan, zai girbe amfanin
gona kaɗan, amma mutumin da ya shuka iri da yawa, zai sami
amfanin gona da yawa. 7 Kowa yă bayar kamar yadda ya yi niyya,
ba tare da ɓacin rai ko tilas ba, domin Allah yana son mai bayarwa
da daɗin rai. 8 Allah kuma yana iya ba ku albarka fiye da abin
da kuke bukata, domin a ko yaushe ku sami dukkan abin da kuke
bukata, har ma fiye da haka, domin ku yi aikin alheri. 9 Kamar
yadda Rubutaccen Maganar Allah ya ce,
"Ya ba wa mutanen da ba su da kome abubuwa da yawa.

8.21: K. Mag 3.4

Aikinsa na alheri yana nan har abada."
10 Allah ne yake ba wa mai shuka iri yă shuka, yă kuma ba
shi abinci. Saboda haka Allah zai ba ku iri don ku shuka, shi ne
kuma zai sa irin yă yi girma. Ta haka ne zai sa bayarwan nan
taku ta yardar rai ta ƙara muku albarkar ayyukanku na alheri. 11 A
koyaushe zai albarkace ku cikin dukkan kome don ku zama masu
bayarwa da daɗin rai kullum. Ta haka mutane da yawa za su gode
wa Allah saboda kyautai waɗanda za ku aika musu ta wurinmu.
12 Domin aikin nan na alherin da kuke yi ba biyan bukatar masu
bi kaɗai yake yi ba, har ma yana ƙara kawo godiya ga Allah.
13 Kuma saboda abin shaidar da wannan aikin yake kawowa game
da ku, yawanci za su ɗaukaka Allah don biyayyarku ga bisharar
Almasihu, wadda kuka gaskata da ita, kuma saboda taimakon da
kuka yi musu da sauran mutane duka hannu sake. 14 Su kuwa za
su yi muku addu'a, suna kuma tunaninku a zuciyarsu saboda
alherin nan wanda ya wuce gaban misalin da Allah ya yi muku.
15 Mu gode wa Allah saboda wannan kyautar da ya yi mana,
kyautar da ta fi ƙarfin magana.

**Bulus Ya Kāre Kansa game da Aikinsa**

10 1 Ni Bulus da kaina, ina roƙonku, ni da ake ce da ni "mai
sauƙin kai" idan ina tare da ku, amma "mai matsawa"
in ba na tare da ku. Bisa ga tawali'u da sauƙinkai na Almasihu,
2 ina roƙonku, kada ku tilasta ni in matsa muku sa'ad da na zo,
domin na san zan iya matsa wa waɗanda suke cewa wai abin
da muke yi, sha'anin duniya ne. 3 Ko da yake muna zama a
duniya, yaƙin da muke yi ba irin na duniya ne ba. 4 Gama
makamanmu na yaƙi ba na duniya ba ne, na ikon Allah ne,
waɗanda muke amfani da su don rushe makamai masu ƙarfin
da suke kāre abokan gābanmu. 5 Muna ka da kowane mai mūsu,
muna rushe dukkan wani abin da zai hana sanin Allah, muna
kuma sa mutane su yi tunani cikin bauta da biyayya ga
Almasihu. 6 A shirye muke mu ba wa kowa da ya ƙi yin biyayya
horo, in dai kun tabbata kuna biyayya.
7 Ku dubi abin da yake a bayyane mana![f] Idan wani ya ce shi
na Almasihu ne, bari wannan mutum yă sāke tunani, zai gane
cewa mu ma na Almasihu ne. 8 Ko da ina taƙama a kan ikon nan
namu da Ubangiji ya ba mu saboda gina ku, ba don rushe ku ba,

---

9.9: Zab 112.9 9.10: Ish 55.10
[f]**10.7 Ku dubi abin da yake a bayyane mana:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne "Kuna duba abubuwa yadda ido yake gani ne kawai."

ba ni da abin jin kunya a ciki. 9 Ba na so ku yi tsammani tsoro
nake so in ba ku a cikin wasiƙuna. 10 Ana cewa, "Wasiƙun Bulus
masu tsanani da ƙarfi ne, amma idan yana nan tare da mu da
kansa, shi ba mai magana mai ƙarfi ba ne, kuma maganarsa ba
kome ba ne." 11 Dole irin mutanen nan su gane cewa babu wani
bambanci tsakanin abin da muka rubuta a cikin wasiƙunmu in ba
ma nan, da kuma abin da za mu yi in muna tare da ku.

12 Wane mu! Ai, ba mu isa mu gwada, ko mu ɗauki kanmu
kamar mutanen da suke gani sun fi kowa ba. Su waɗannan mutane
masu auna kansu da juna, suna kuma neman bambanci tsakaninsu
da juna, wawaye ne!

13 Amma dai ba za mu yi taƙama fiye da yadda ya kamata
ba, sai dai mu tsaya a kan iyakar da Allah ya yanke mana, wadda
ta haɗa har da ku. 14 Ai, ku ma kuna cikin iyakar da Allah ya ba
ni, saboda haka ban wuce gona da iri ba da na je har wurinku
don wa'azin Labari Mai Daɗi na Almasihu. 15 Taƙamarmu ba fiye
da yadda ya kamata take ba, ba ta kuma shafi aikin waɗansu ba.
Amma muna sa zuciya bangaskiyarku za ta riƙa ƙaruwa, ta haka
kuma filin aikinmu a cikinku yǎ riƙa ƙaruwa sosai. 16 Ta haka za
mu yi wa'azin Labari Mai Daɗi a waɗansu ƙasashe gaba da ku,
ba tare da neman suna a aikin da wani ya riga ya yi a filin da
aka sa shi ba.

17 Amma kamar yadda Rubutaccen Maganar Allah ya ce,
"Duk wanda zai yi taƙama, yǎ yi taƙama da Ubangiji." 18 Gama
ba mai yabon kansa ake yarda da shi ba, sai dai mutumin da
Ubangiji ya yaba.

**Bulus da Manzannin Karya**

11 1 Ina fata za ku yi haƙuri da ni ko ina ɗan wawanci. Sai
ku dai yi haƙuri da ni! 2 Ina kishi saboda ku, da irin kishin
da Allah yake yi a kanku. Na shirya aurenku da Almasihu, ina
kuma so ku zauna da tsarki, don in miƙa ku gare shi kamar yadda
ake miƙa amarya mai tsarki ga wanda shi ne kaɗai mijinta.
3 Amma ina tsoro kada yǎ zama abin da ya faru da Hawwa'u, yǎ
faru da ku. Maciji ya ruɗe ta da wayonsa har ta yi zunubi. Haka
ku ma, tunaninku zai iya zama marar kirki, ta haka, ba za ku
kasance da cikakken ba da da kai da kuma aminci cikin Almasihu
ba. 4 Gama kuna da sauƙin yarda da waɗanda suke zuwa wurinku.
Kun yarda da koyarwarsu a kan Yesu, ko da yake ta yi dabam
da wadda muka yi wa'azi. Kun yarda da ruhun da suka yi muku

**10.17:** Irm 9.24 **11.3:** Far 3.1-5,13

alkawari, wannan ruhu kuwa ba Ruhu Mai Tsarki da kuka karɓa
ba ne. Kun kuma yarda da bishararsu, ko da yake ta yi dabam da
wadda muka yi muku.
5 Ban yi tsammani waɗannan da kuke ce da su “manyan
manzanni” sun fi ni da wani abu ba. 6 Mai yiwuwa ba a koyar
da ni a magana ba, amma ina da sani. Mun nuna muku wannan
a ta kowace hanya.
7 Na yi muku wa’azin Labari Mai Daɗin nan na Allah a
kyauta. Na ɗauki matsayi marar girma, don a ɗaga ku zuwa
babban matsayi. Na yi laifi ke nan? 8 Na karɓo kuɗi daga waɗansu
jama’un masu bi don aikina a cikinku. Zan ma ce na yi musu
ƙwace domin in yi muku aiki. 9 Lokacin da nake tare da ku, na
bukaci kuɗi, duk da haka ban dame ku ba. ’Yan’uwa masu bin
da suka zo daga Makidoniya ne suka kawo mini duk abin da nake
bukata. Ban ɗora muku nauyi a lokacin ba, kuma zan ci gaba da
yin haka. 10 Bisa ga gaskiyar Almasihu da take a cikina ta sa na
ce ba wanda ya isa a duk faɗin ƙasar Akaya yǎ ce in bar yin
taƙama. 11 Ina faɗin haka wai don ba na ƙaunarku ne? Allah ya
san ina ƙaunarku.
12 Zan ci gaba da matakin nan nawa na ƙin yarda da taimakon
kuɗi daga gare ku, domin in hana waɗannan “manyan
manzannin” wani dalilin taƙama cewa, ai, suna aiki daidai da mu.
13 Irin mutanen nan ba manzannin gaskiya ba ne, amma masu
aikin ƙarya ne. Suna mai da kansu kamar manzannin Almasihu.
14 Ba abin mamaki ba ne, domin ko Shaiɗan ma da kansa yakan
mai da kansa kamar mala’ikan haske. 15 Saboda haka ba abin
mamaki ba ne idan bayinsa sun mai da kansu kamar masu aikin
adalci. A ƙarshe za su sami ladan da ya yi daidai da aikinsu.

### Wahalar da Bulus Ya Sha cikin Aikinsa

16 Ina sāke cewa, kada wani yǎ yi tsammani wai ni wawa ne.
Amma idan kuna tsammanin haka ne, to, ku yarda da ni kamar
wawa, don ni ma in ɗan sami abin taƙama. 17 Ba wai ina bin abin
da Ubangiji ya umarce ni da ina taƙama haka ba; a wannan zance
na taƙama dai, ina magana kamar wawa ne. 18 Da yake akwai
waɗansu masu taƙama kamar yadda mutanen duniya suke yi, bari
ni ma in yi haka. 19 Ku kam kuna da wayo sosai, har kuna jimre
wa wawaye da murna! 20 Gama in wani ya sa ku bauta, kukan
jimre masa, ko ya yi muku ƙwace, ko ya more ku, ko ya nuna

11.9: Filib 4.15-18

muku isa, ko kuwa ya mare ku a fuska. [21] Ina jin kunya in ce
mun nuna kāsawa da ba mu yi waɗannan abubuwan ba!
Amma idan wani yana ɗaga kai a kan wani abu ne, ni ma zan
yi haka. A nan dai ina magana ne kamar wawa! [22] Idan su
Ibraniyawa ne, ni ma haka. Idan su Isra'ilawa ne, ni ma haka. In
su zuriyar Ibrahim ne, ni ma haka. [23] In su masu hidimar Almasihu
ne, ni na fi su! (Ina magana kamar ina hauka ne fa!) Ai, na fi su
ƙoƙari ƙwarai da gaske, ga shan ɗauri, na sha dūka da yawa, na
kuma sha shiga hatsarin mutuwa sau da yawa. [24] Sau biyar
hukumar Yahudawa suka yi mini bulala talatin da tara.[g] [25] Sau
uku hukumar Romawa suka yi mini bulala. An kuma taɓa jefe ni
da duwatsu sau ɗaya. Sau uku jiragen ruwa sun faffashe ina ciki.
Na kuma taɓa kwana har na yini a cikin teku, kafin aka zo aka
cire ni. [26] A cikin tafiye-tafiyena na gamu da hatsari a koguna,
na kuma gamu da hatsari a hannun 'yan fashi. Na sha shiga hatsari
daga hannun 'yan kabilarmu, na kuma sha shiga hatsari a hannun
waɗanda ba Yahudawa ba. Na sha shiga hatsari a birane, na sha
shiga hatsari a daji, na sha shiga hatsari a teku, na kuma sha shiga
hatsari a hannun 'yan'uwan ƙarya. [27] Na sha fama, da wuya, da
rashin barci, da yunwa, da ƙishin ruwa. Sau da yawa na rasa
abinci, na sha sanyi, na kuma rasa rigar da zan sa. [28] Ban da
waɗansu abubuwa dabam-dabam kuma, kowace rana ina da
nauyin kula da dukan jama'un masu bi. [29] Idan wani ya kāsa,
nakan ji kamar ni ne na kāsa, idan kuma an sa wani ya fāɗi cikin
zunubi, abin yakan sa ni in ji fushi sosai.
30 In ma ya zama lallai ne in yi taƙama, to, sai in yi taƙama
da abubuwan da suka nuna kāsawata. [31] Allah ya san ba ƙarya
nake yi ba, shi da yake Allah, kuma Uban Ubangiji Yesu
Almasihu. Bari a yi masa yabo har abada! [32] Lokacin da nake
Dimashƙu, gwamnan da yake ƙarƙashin sarki Aretas ya tsare
ƙofofin birnin Dimashƙu don yǎ kama ni. [33] Amma abokaina suka
sauko da ni a cikin kwando daga katangar birnin, na kuɓuce masa.

### Abubuwan da Yesu Ya Bayyana wa Bulus cikin Ru'uya

12 [1] Ko da yake ba za ta amfana kome ba, dole ne in yi
taƙama. A yanzu, zan ci gaba da zance a kan abubuwan
da Ubangiji Yesu Almasihu ya bayyana mini kamar a mafarki da

---

**11.23:** A.M. 16.23 **11.24:** M. Sh 25.3 **11.25:** A.M. 16.22; 14.19
**11.26:** A.M. 9.23; 14.15 **11.32-33:** A.M. 9.23-25

[g] **11.24 bulala talatin da tara:** Wannan shi ne horo mai zafi da za ■ iya yi wa Bayahude ■ jiki. (Dubi M. Sh 25.1-3).

kuma cikin ru'uya. 2 Na san wani mutum[h] wanda yau shekara
goma sha huɗu ke nan, aka ɗauke shi zuwa sama na uku bisa ga
ikon Almasihu, ko yana cikin jiki ne, ko ba cikin jiki ba, ban sani
ba, Allah kaɗai ya sani. 3 Na kuma san mutumin nan, an ɗauke
shi zuwa sama na uku,[i] ko yana cikin jiki ne, ko ba cikin jiki ba,
ban sani ba, Allah kaɗai ya sani. 4 A can ya ji waɗansu
maganganun da ba za a iya faɗa ba, irin waɗanda ɗan Adam ba
zai iya yin magana a kai ba. 5 Zan yi taƙama a kan mutumin nan,
amma ba zan yi taƙama da kaina ba, sai dai a kan abubuwan da
suka nuna kāsawata. 6 Da na so yin taƙama, ba zan zama wawa
ba, don zan faɗa gaskiya ne. Amma ba zan yi taƙama ba, don ba
na so wani yă ɗauke ni fiye da yadda yake ganina, da yadda ya
taɓa ji daga gare ni.

7 Don a sa kada in yi taƙama da waɗannan mafifitan ru'uya
sai an aiko mini wata cuta kamar yadda ƙaya take zafi a jiki.
Wannan ya zama kamar wanin da Shaiɗan ya aiko ne don yă
dinga ba ni wuya, don kuma yă hana ni yawan ɗaga kai. 8 Sau
uku na roƙi Ubangiji domin in rabu da wannan abu, 9 amma ya
ce mini, "Alherina ya ishe ka, domin ta wajen kāsawarka ake
ganin cikakken ikona." Saboda haka da murna zan ƙara taƙama
da kāsawan nan tawa domin ikon Almasihu yă zauna tare da ni.
10 Saboda haka na gamsu da kāsawata, da cin mutuncin da ake yi
mini, da shan wuya, da tsanani, da masifu saboda Almasihu. Don
idan ina da kāsawa, a nan ne nake da ƙarfi.

**Damuwar Bulus game da Masu Bi a Korinti**

11 Na yi wawanci kam, amma ku kuka sa ni. Ku ne kuwa ya
kamata ku yabe ni. Ko da yake ni ba kome ba ne, bai zama cewa
"manyan manzannin" nan naku sun fi ni ba. 12 Allah ya yi
abubuwan ban mamaki da al'ajabi ta wurina a cikinku, da na yi
aikina cikin haƙuri. Waɗannan abubuwan ban mamaki, sun shaida
cewa ni manzo ne na gaskiya. 13 Ta wace hanya ce na nuna cewa
ba ku zama daidai da waɗansu jama'un masu bi ba? Ko kuwa
domin na hana ku ku taimake ni da kuɗi? Ku yafe mini don abin
nan da na yi muku!

14 Ina a shirye in ziyarce ku sau na uku yanzu. Ba zan sa
muku wani kaya ba, domin ku nake so, ba kuɗinku ba. Gama bai

[h] **12.2 wani mutum:** Wannan mutumin da Bulus yake magana a kai, Bulus ne da kansa.

[i] **12.3 sama na uku:** Da Helenanci an rubuta "Faradais" ne a nan. Wato, inda Allah yake.

kamata yara su ɗauki nauyin iyayensu ba, sai dai iyaye su ɗauki
nauyin yaransu. 15 Zan ji daɗi in kashe duk abin da nake da shi,
har da kaina ma, don in taimake ku. Za ku rage ƙaunar da kuke
yi mini don ina ta ƙara ƙaunar da nake yin muku?
16 Za ku yarda da ni cewa ban zama muku wani kaya ba.
Amma wani zai ce na yi muku wayo ne, na rinjaye ku da ƙarya.
17 Na cuce ku ne ta wurin wani daga cikin waɗanda na aiko
gare ku? 18 Na roƙi Titus yă je, na kuma aiko da wani ɗan'uwa
mai bi tare da shi. Za ku ce Titus ya cuce ku ne? Ashe, ni da
shi ba manufa ɗaya take bi da mu ba? Ba kuma hanya ɗaya
muke bi ba?
19 Kada ku yi tsammani cewa duk wannan lokacin, muna
ƙoƙarin kāre kanmu gare ku ne. Allah ne shaidarmu, muna faɗin
gaskiya cikin Almasihu. Kuma ko mene ne muka yi, ya ku
waɗanda nake ƙauna, mun yi ne domin ku ginu. 20 Ina tsoro kada
wataƙila idan na zo in same ku ba yadda nake so ba, ku kuma
ku gan ni ba yadda kuke so ba. Ina tsoro zan tarar da faɗa da
kishi, da zafin rai, da sonkai, da zagi, da gulma, da ɗaga kai, da
kuma tashin hankali. 21 Ina tsoro cewa in na sāke kai wurinku,
Allahna zai sa in ji kunya a gabanku. Ina tsoro kada in yi ɓakin
ciki saboda mutane da yawa da suke ta yin zunubi a dā, waɗanda
ba su tuba daga aikin lalata ba, da iskanci, da waɗansu irin
ayyukan nan dai.

**Gargaɗin Bulus na Karshe**

13 1 Wannan zai zama zuwana na uku a wurinku. "Lallai ne
a tabbatar da kowace magana a bakin shaidu biyu ko uku"
kamar yadda Rubutaccen Maganar Allah ya faɗa. 2 A zuwana na
biyu wurinku na gargaɗe waɗanda suka yi zunubi da sauran
mutane duka su daina yin zunubi. Yanzu da ba na nan tare da
ku, ina maimaita irin gargaɗin nan domin idan na zo ba wanda
zai kuɓuce wa horon nan. 3 In dai kuna so ku sami tabbaci cewa
Almasihu yana magana ta wurina, to, ga tabbacin: Almasihu bai
kāsa ba a cikinku, a maimakon haka ya nuna ikonsa a cikinku.
4 Ko da yake an gicciye shi ne da rashin ƙarfi, duk da haka yana
da rai ta ikon Allah. Mu ma marasa ƙarfi ne a cikinsa, amma
game da aikin da za mu yi a cikinku, muna da rai tare da shi, ta
ikon Allah.
5 Ku gwada kanku gaba ɗaya don ku san ko kuna bin Yesu
Almasihu cikin aminci. Ku riƙa auna kanku. Ashe, ba ku sani

13.1: M. Sh 17.6; 19.15

cewa Almasihu yana a cikinku ba? Lallai yana nan, wato, in ba
ku fāɗi a wannan gwadawar ba. 6 Ina fata za ku san cewa mu ba
mu kāsa ba. 7 Ba wai muna ƙoƙari mu mai da kanmu kamar mun
yi nasara ko ba. Muna addu'a ga Allah cewa kada ku yi mugun
abu, amma ku yi abin da yake da kyau, ko da yake mutane za su
gani kamar mun kāsa ne. 8 Gama za mu bi bayan gaskiya, ba za
mu iya yin abin da yake gāba da ita ba. 9 Murna muke yi in ba
mu da ƙarfi, amma ku kuwa kuna da ƙarfi. Kuma muna addu'a
ku zama cikakku. 10 Shi ya sa na rubuta muku wannan tun ba na
nan tare da ku, don in na zo, kada yă zama mini dole in yi muku
tsanani game da yin amfani da ikon nan da Ubangiji ya ba ni,
ikon ginawa, ba na rushewa ba.

**Maganar Karshe**

11 A ƙarshe dai, 'yan'uwana, sai wata rana. Ku yi ƙoƙarin
zama cikakku, ku ji roƙona, ku yarda da juna ku yi zaman lafiya
da juna. Ta haka Allah mai ƙauna da salama zai kasance tare da
ku. 12 Ku gai da juna da gaisuwar ƙauna. 13 Dukan masu bi suna
gaishe ku. 14 Alherin Ubangijinmu Yesu Almasihu, da ƙaunar
Allah, da zumuntar Ruhu Mai Tsarki, su kasance tare da ku
dukka.

WASIKAR BULUS ZUWA GA

# GALATIYAWA

### Gabatarwa

Manzo Bulus ya rubuta wannan wasiƙa saboda wani rikicewar da ya taso cikin masu bin Yesu na ƙasar Galatiya, inda a dā Bulus ya yi wa'azi.

Rikicewar ita ce, Yahudawan da suke masu bi sun nace cewa dole waɗanda suka tuba su bi dukan al'adu na Yahudawa da kuma Dokar Musa kafin su sami ceto. Amma Bulus ya nace cewa ana samun ceto ta wurin alherin Allah cikin Yesu ne ba ta wurin bin Dokar Musa ba. Bin Dokar Musa yana sa mutane su zama kamar bayi.

Wasiƙar ta ƙarfafa masu bi su miƙa kansu ga Almasihu domin su zama mutane waɗanda aka 'yantar da su. Wasiƙar ta nuna Ruhun Allah yakan zauna cikin masu bi har yă sa su yi abin da Allah yake so. Ruhu Mai Tsarki kuwa yakan fid da ayyuka masu kyau kamar ƙauna, da farin ciki, da salama, da haƙuri.

### Abubuwan da Suke Ciki

Gabatarwa 1.1-10
Bulus ya yi bayani game da matsayinsa na manzo 1.11—2.21
Ceto ta wurin bangaskiya yake 3.1—4.31
Kira zuwa ga zama cikin Allah 5.1—6.10
Maganar ƙarshe 6.11-18

---

### Gaisuwa

1 1 Daga Bulus manzo. Ba daga wurin mutane ko ta wurin
mutum ne kiran ya zo mini ba. Amma kiran ya zo mini ne
daga Yesu Almasihu da Allah Uba wanda ya ta da shi daga
matattu. 2 Dukan 'yan'uwan da suke tare da ni a nan su ma suna
gai da dukan jama'un masu bi da suke a Galatiya.

3 Alheri da salama daga Allah Ubanmu da Yesu Almasihu su
kasance tare da ku.

4 Shi Yesu Almasihu ya ba da kansa domin zunubanmu, don
yă cece mu daga wannan mugun zamani. Wannan kuwa bisa ga
nufin Allah Ubanmu ne. 5 Bari ɗaukaka ta tabbata a gare shi har
abada abadin. Amin.

**Ba Wata Bishara Dabam**

6 Abin nan da kuke yi ya ba ni mamaki sosai. A cikin ɗan
ƙanƙanin lokaci haka kuna so ku bar bin wanda ya kira ku ta
wurin alherin Almasihu, har ma kuna komawa zuwa wata
sabuwar bishara. 7 Ai, babu wata bishara dabam. Na faɗa haka ne
don akwai waɗansu da suke ta da hankalinku, suna kuma ƙoƙari
su canza gaskiyar bisharar Almasihu. 8 Amma ina gaya muku,
idan waninmu zai yi muku wata bishara dabam da wadda muka
yi, ko shi mala'ika daga sama ne, ko mu da kanmu ma, to, bari
yǎ zama la'ananne! 9 Kamar yadda muka riga muka faɗa muku
a dā, ina sāke faɗa muku yanzu cewa duk wanda ya yi muku
wa'azin wata bishara dabam da wadda kuka riga kuka ji, to, bari
yǎ zama la'annane!

10 Ko za a ce, ta wurin yin wannan magana haka ina ƙoƙari
in sa mutane su yarda da ni ne? A'a. Abin da nake so shi ne,
Allah yǎ yarda da abin da nake yi. Kuna tsammani ina ƙoƙari in
faranta wa mutane zuciya ne? A'a. Da mutane ne nake faranta
wa zuciya, da ban zama bawan Almasihu ba.

**Yadda Bulus Ya Zama Manzo**

11 'Yan'uwana, ina so in faɗa muku cewa bisharan nan da
nake muku wa'azinta, ba daga wurin mutum ta fito ba. 12 Ban
karɓe ta daga wurin mutum ba. Kuma ba wanda ya koya mini
ita; Yesu Almasihu da kansa ne ya bayyana mini ita.

13 Kun ji irin zaman da dā na yi a cikin addinin Yahudanci,
yadda na ba wa 'yan jama'ar masu bin Allah wahala mai zafi
ƙwarai da gaske, har na yi ta ƙoƙari in kashe su. 14 Kun kuma
san yadda a cikin addinin Yahudanci na fi yawancin Yahudawa
waɗanda muka yi girma tare. Na yi ƙoƙarin bin al'adun
kakanninmu da gaske sosai.

15 Amma Allah cikin alherinsa ya zaɓe ni tun kafin a haife
ni, ya kuma kira ni, har ya yarda 16 ya buɗe mini ido don in san
Ɗansa Yesu, domin in yi wa'azin Labari Mai Daɗi ga waɗanda
ba Yahudawa ba. Da ya yi haka ban nemi shawara daga wajen
wani mutum ba, 17 ban kuma je Urushalima wurin waɗanda suka
riga ni zama manzanni ba. Abin da na yi shi ne, nan da nan na
je ƙasar Larabawa, sa'an nan na komo Dimashƙu. 18 Sai bayan
shekara uku ne na tafi Urushalima domin in ga Kefas wato, Siman
Bitrus. Na kuwa yi kwana goma sha biyar tare da shi. 19 Bayan

**1.13:** A.M. 8.3; 22.4-5; 26.9-11 **1.14:** A.M. 22.3
**1.15-16:** A.M. 9.3-6; 22.6-10; 26.13-18 **1.18:** A.M. 9.26-30

wannan kuma, ban ga ko ɗaya daga cikin sauran manzannin ba,
sai dai Yakubu ɗan'uwan Ubangiji. [20] Abin nan da nake rubuta
muku, ba ƙarya ba ne, gaskiya ne; a gaban Allah nake faɗa.
21 Daga baya kuma, na tafi ƙasar Suriya da ta Kilikiya.
[22] Amma a wancan lokaci, jama'un masu bin Almasihu da suke
cikin Yahudiya, ba su san ni ido da ido ba tukuna. [23] Sun dai ji
kawai an ce, "Mutumin nan wanda dā yake wahalar da mu, ga
shi yanzu yana sanar da maganar bangaskiyan nan da dā yake
ɓatawa!" [24] Sai suka ɗaukaka Allah saboda abin da ya yi ta
wurina.

**Sauran Masu Bishara Sun Yarda da Bulus**

2 [1] Bayan shekara goma sha huɗu na sāke komawa zuwa
Urushalima. A wannan lokacin na tafi tare da Barnaba da
kuma Titus. [2] Allah ne ya nuna mini a cikin ru'uya cewa in tafi.
Da na kai can, sai na haɗu da waɗansu shugabannin jama'ar masu
bi, na bayyana musu yadda nake yin bishara ga waɗanda ba
Yahudawa ba. Na yi musu wannan bayani, su kaɗai, kada ƙwazon
da nake yi cikin aikin nan, ko ƙoƙarin da na riga na yi, su zama
ba amfani. [3] Titus abokin tafiyata ma, ko da yake shi mutumin
Hellas ne ba wanda ya sa shi dole a yi masa kaciya. [4] Maganar
kaciya ta tashi ne saboda 'yan'uwan nan na ƙarya waɗanda suka
shigo a ɓoye. Sun shigo ne domin su ɓata wannan 'yancin da
muke da shi ta wurin Almasihu Yesu. Suna so su mai da mu bayi,
[5] amma ko kaɗan ba mu yarda musu ba, saboda mu tsare muku
gaskiyar bishara.
6 Amma su mutanen nan da aka ɗauka cewa su manya ne, ba
su ƙara kome a kan koyarwar da nake yi ba, (a ganina ko su wane
ne duk ɗaya ne a wurina, domin Allah ba ya nuna bambanci).
[7] Su dai sun ga yadda Allah ya yarda ya ba ni aikin wa'azin
bishara ga waɗanda ba Yahudawa ba kamar yadda aka ba wa
Bitrus aikin wa'azi ga Yahudawa. [8] Ga shi Allah wanda ya yi aiki
a zuciyar Bitrus don hidima ga Yahudawa, shi ne kuma ya yi aiki
a zuciyata don amfanin waɗanda ba Yahudawa ba.
9 Da ganin yadda Allah ya nuna mini alherinsa haka, su
Yakubu, da Bitrus da Yohanna, suka yarda. Su da aka ɗauke su
shugabannin jama'ar masu bi suka karɓe ni da Barnaba da zuciya
ɗaya. Mun yarda da juna cewa mu za mu je wurin waɗanda ba
Yahudawa ba, su kuwa su je wurin Yahudawa. [10] Sai dai suka

**2.1:** A.M. 11.30; 15.2 **2.6:** M. Sh 10.17

tuna mana cewa kada mu manta da talakawan da suke wajensu.
Ni kuwa tun dā ma nake marmarin yin haka ƙwarai.

**Bulus Ya Tsawata wa Bitrus a Antakiya**

11 A lokacin da Bitrus ya zo Antakiya, sai na tsawata masa
fuska da fuska domin laifinsa a fili yake. 12 Da farko, yana cin
abinci tare da masu bi na waɗanda ba Yahudawa ba. Amma bayan
da Yakubu ya aiki waɗansu zuwa Antakiya, sai Bitrus ya janye,
ya ware kansa. Ya yi haka ne domin yana tsoron waɗanda suke
so a yi wa waɗanda ba Yahudawa ba kaciya.
13 Haka ma sauran Yahudawa masu bi sun yi wannan aikin
rashin gaskiya kamar Bitrus, har ma sun ɗauki hankalin Barnaba
a cikin wannan rashin gaskiya. 14 Amma da na ga ba sa yin abinsu
bisa ga gaskiyar bishara, sai na ce wa Bitrus a gaban kowa duka,
"Kai Bayahude ne, amma kana bin al'adun waɗanda ba
Yahudawa ba. Yanzu za ka sa wa waɗanda ba Yahudawa ba dole
ne su bi al'adun Yahudawa?"

**An Ceci Yahudawa da Sauran Waɗanda ba Yahudawa ba ta Hanya Ɗaya**

15 "Ko da yake mu Yahudawa ne bisa ga haihuwa, ba
waɗanda ba Yahudawa ba ko masu zunubi ba, 16 mun sani mutum
ba zai samu zaman marar laifi a gaban Allah ta wurin bin Doka
ba, sai dai idan ya ba da gaskiya ga Yesu Almasihu. Saboda haka
mu ma mun ba da kanmu ga Almasihu Yesu. Mun yi haka domin
mu samu zaman marar laifi a gaban Allah ta wurin dogara ga
Almasihu ba ta wurin bin Doka ba. Gama babu wanda yakan
samu zaman marar laifi a gaban Allah ta wurin bin Doka. 17 In
kuwa ya zama muna so mu sami zaman marasa laifi a gaban
Allah ta wurin dogara ga Almasihu, sa'an nan an same mu mu
kanmu ma masu zunubi ne, ashe, ko wannan zai nuna Almasihu
yana ƙarfafa zunubi ke nan? A'a, ko kusa!
18 "Amma idan na tashi ina sāke gina abubuwan da dā na
rushe na zama mai karyar Doka ke nan. 19 Ai, ta wurin Doka na
zama matacce ga Doka, domin in rayu ga Allah. 20 An gicciye ni
tare da Almasihu. Yanzu ina rayuwa, amma ba don kaina ba ne,
Almasihu ne yake raye a zuciyata. Wannan rayuwa ta jikin da
nake yi, rayuwa ce ta wurin dogara ga Ɗan Allah, wanda ya
ƙaunace ni har ya mutu domina. 21 Ba zan ƙi alherin Allah ba.
Amma idan mutum yana iya samun zaman marar laifi a gaban

**2.16:** Zab 143.2; Rom 3.20,22

Allah ta wurin bin Doka, wannan ya nuna cewa mutuwar
Almasihu ta zama banza ke nan."

**Bin Doka ko Ba da Gaskiya ga Almasihu**

3 1 Ya ku Galatiyawa, kuna hauka ne? Ko wani ya yi muku
magani ne? Ga shi a fili na bayyana muku Yesu Almasihu
wanda ya mutu a kan gicciye. 2 Yanzu ina so in yi muku
tambaya ɗaya tak. Ruhun Allah ya zo muku saboda kun bi Doka
ne, ko kuwa saboda kun gaskata da maganar da kuka ji ne?
3 Yanzu wane irin rashin tunani kuke da shi haka? Ga shi kun
fara da Ruhun Allah, amma yanzu kuna so ku ƙarasa da ƙoƙarin
kanku na halin mutuntaka! 4 Ashe, wahaloli dabam-dabam da
kuka sha sun zama banza ke nan? Haka zai yiwu kuwa? 5 Wato,
Allah wanda ya ba ku Ruhunsa, yana kuma yin abubuwa masu
ban mamaki a cikinku, kuna tsammani yana yin haka ne domin
kuna bin Doka, ko kuwa saboda kun ji maganar Almasihu kun
kuma gaskata?
6 Ku duba rayuwar Ibrahim mana. An rubuta cewa, "Ya ba
da gaskiya ga Allah, saboda haka aka ce da shi mai adalci." 7 To,
sai a gane cewa, masu ba da gaskiya ga Allah su ne 'ya'yan
Ibrahim. 8 Rubutaccen Maganar Allah ya faɗa tun dā cewa sauran
waɗanda ba Yahudawa ba za su iya samun matsayin adalci a
gaban Allah ta wurin ba da gaskiya gare shi. Saboda tun dā ma
an sanar wa Ibrahim Labari Mai Daɗi cewa, "Ta wurinka za a yi
wa dukkan al'ummai albarka." 9 Ibrahim ya ba da gaskiya ga
Allah an kuma albarkace shi, haka kuma duk wanda ya ba da
gaskiya ga Allah, za a albarkace shi tare da Ibrahim.
10 Gama duk waɗanda suke tsammani Allah zai karɓe su don
suna bin Dokar Musa, an la'anta su ke nan. Gama Rubutaccen
Maganar Allah ya ce, "Duk wanda bai aikata dukan abin da yake
a rubuce a Littafin Dokar ba, an la'anta shi ke nan." 11 To, a fili
yake, babu wanda zai iya zama mai adalci a gaban Allah ta wurin
bin Doka, domin an rubuta cewa, "Wanda yake da adalci ta wurin
bangaskiya ga Allah zai rayu." 12 Ba abin da ya haɗa bin Doka
da bangaskiya. Kamar yadda aka rubuta, "Wanda ya aikata dukan
abin da aka faɗa cikin Doka, a gare ta ne zai rayu."
13 La'antawan nan ta Doka mun kuɓuce mata, saboda
Almasihu ya fanshe mu daga la'antawan nan, da yake an mai da
shi abin la'ana ne. Don an rubuta, "Duk wanda aka kafa shi a

**3.6:** Far 15.6; Rom 4.3 **3.7:** Rom 4.16 **3.8:** Far 12.3 **3.10:** M. Sh 27.26
**3.11:** Hab 2.4 **3.12:** L. Fir 18.5

kan gungumen itace, ya zama an la'anta shi ke nan." 14 Almasihu
ya yi wannan ne domin albarkan nan da aka yi wa Ibrahim, a yi
wa sauran wadanda ba Yahudawa ba kuma ta wurin Almasihu
Yesu. Ta haka, mu ma, ta wurin bangaskiya, mun iya samun
Ruhun nan da Allah ya yi alkawari.

**Bambanci tsakanin Doka da Alkawari**

15 Yan'uwa, bari in ba ku misalin abin da kuka saba da shi.
Idan mutum biyu sun yi alkawari sun kuma sa hannu don tabbatar
da shi, to, ba mai soke shi, ba kuma mai ƙara wani abu a kai. 16 To,
Allah ya yi alkawari da Ibrahim da kuma zuriyarsa. Ba a rubuta
cewa "da zuriyoyi" ba, wanda zai nuna kamar da yawa. A'a, an ce
"zuriyarka," mutum ɗaya ke nan, wato Almasihu. 17 Abin da nake
nufi shi ne Allah ya yi alkawari da Ibrahim ya kuma tabbatar da
alkawarin. Dokan nan da aka kawo bayan shekara ɗari hudu da
talatin ba za ta iya soke alkawarin nan da Allah ya yi tun dā ba.
18 Gama da cewa albarkan nan ta Allah tana samuwa ta wurin bin
Doka ne, ashe, da ba za ta samu ta wurin alkawari ba. Ibrahim
kuwa, ta wurin alkawari ne Allah ya ba shi albarkan.

19 To, in haka ne, don me aka kawo Doka? An yi ƙari da
Doka ne don a fito da abin da yake laifi a fili. An kawo ta da
nufin cewa za a yi aiki da ita har ranan nan da zuriyan nan[a] na
Ibrahim zai zo, wanda dominsa ne aka yi alkawarin. Ga shi kuwa
wannan Doka, mala'iku ne suka ba da ita, ta hannun mutum
wanda yake tsakanin Allah da mutane. 20 Kuma akan bukaci wani
a tsakani ne idan da mutum biyu ake zance, Allah kuwa ɗaya ne.

**Manufar Doka**

21 Ashe, wannan yana nufin Doka tana gāba da alkawarin Allah
ke nan? A'a, ko kusa! Gama da a ce an kawo wata Doka wadda
za ta sa mu rayu, wannan zai nuna za a sami adalcin Allah ta hanyar
bin Doka ke nan. 22 Maimakon haka an rubuta cikin Rubutaccen
Maganar Allah cewa, dukan duniya tana ƙarƙashin ikon zunubi.
Don me? Domin alkawarin nan da aka yi bisa ga bangaskiya ga
Yesu Almasihu, a cika ta ta wurin wadanda suka ba da gaskiya.

23 Kafin lokacin bangaskiya yǎ zo, Dokan nan ta kulle mu
kamar 'yan kurkuku. Ba dama mu fita sai ta wurin bangaskiya
ga Yesu, wadda aka bayyana daga baya. 24 Wato, aka danƙa mu
a hannun Doka don ta kai mu ga Almasihu. Ta haka, ya zama ta

**3.13**: M. Sh 21.23 **3.16**: Far 12.7 **3.17**: Fit 12.40 **3.18**: Rom 4.14

[a] **3.19 zuriyan nan**: Wato, Yesu ke nan.

wurin bangaskiya ne muka sami zaman marasa laifi a gaban
Allah. 25 Yanzu kuwa da yake lokacin bangaskiya ya zo, ba mu
ƙarƙashin Doka kuma.
26 Ta wurin bangaskiya ne dukanku kuka zama 'ya'yan Allah
saboda zamanku a cikin Almasihu Yesu. 27 An kuma yi muku
wankan baftisma wadda ta nuna cewa ku na Almasihu ne, saboda
haka kun kuma ɗauki halin Almasihu, ya zama halinku. 28 Saboda
haka, ba bambanci tsakanin Yahudawa da waɗanda ba Yahudawa
ba. Ba kuma bambanci tsakanin ɗa ko bawa, ko tsakanin mace
da namiji. Dukanku ɗaya ne ta wurin tarayya da Almasihu Yesu.
29 In kuwa ku na Almasihu ne, kun zama zuriyar Ibrahim ke nan,
kuma za ku karɓi gādon nan da Allah ya yi alkawarinsa.
4 1 Wato, yaro wanda yake magaji lokacin da yake ɗan yaro,
shi da bawa duk ɗaya ne, ko da yake dukan abin da yake
gidansu nasa ne. 2 Yana hannun iyayen goyonsa da wakilai har
zuwa lokacin da ubansa ya sa. 3 Haka yake gare mu, sa'ad da
muke yara kafin hanyar Almasihu ta bayyana. Muna kamar bayi
ga ikokin da suke mulkin wannan duniya. 4 Amma sa'ad da
lokacin da Allah ya shirya ya cika, sai Allah ya aiko da Ɗansa.
Ya zo ta wurin haihuwar mace. An sanya shi ƙarƙashin ikon Doka
tun daga haihuwa, 5 domin yă fanso waɗanda suke ƙarƙashin
Doka, yă kuma mai da su a matsayin 'ya'yan Allah.
6 Domin a nuna ku 'ya'yansa ne, Allah ya aiko da Ruhun
Ɗansa a cikin zuciyarku, yana kira ga Allah cewa, "Baba!" 7 Don
haka kai ba bawa ba ne kuma, kai ɗa ne. Da yake kai ɗa ne,
Allah zai sa ka ci albarkar gādonsa.

**Bulus Ya Damu a kan Galatiyawa**

8 Dā ba ku san Allah ba, kuna bauta wa waɗansu alloli
waɗanda ainihi ba kome suke ba. 9 Amma yanzu kun san Allah,
ko kuma a ce Allah ya san ku, yaya za ku sāke komawa ƙarƙashin
mulkin ikokin duniyan nan marasa ƙarfi? Abin tausayi ne su. Me
ya sa kuke so ku sāke zama bayinsu kuma? 10 Ga shi kukan ba
da kanku ga kiyayen waɗansu ranaku da watanni, da lokatai, da
shekaru. 11 Abin da kuke yi ya ba ni tsoro, don ya zama kamar
duk wahalar da na yi a kanku banza ne!
12 Ina roƙonku 'yan'uwana, ku zama kamar yadda nake.
Gama ni ma kamar ku nake. Ba ku yi mini wani laifi ba. 13 Kun
san rashin lafiyar da na yi, shi ne ya yi mini hanyar da na kawo
muku bishara da farko. 14 Ko da yake rashin lafiyata ta zama

3.29: Rom 4.13 4.5-7: Rom 8.15-17

babbar damuwa a wurinku, duk da haka ba ku yi mini reni ko ku
ƙi ku kula da ni ba. Kun dai karɓe ni kamar mala'ika daga sama,
ko kuwa kamar yadda kuka karɓi Almasihu Yesu da kansa. 15 Kun
yi murna sosai a lokacin! To, yanzu fa, ina farin cikin da kuka ji
saboda ni? Na tabbata, a lokacin, da mai yiwuwa ne da kun ciccire
idanunku kun ba ni! 16 Ashe, yanzu kun mai da ni abokin gābanku
ne saboda na gaya muku gaskiya?

17 Waɗannan mutane sun riƙe ku da aniya sosai, amma abin
da suke nufi ba shi da kyau. Suna so su raba ku da ni, don duk
niyyarku ta koma gare su. 18 Ai, yana da kyau a kasance da irin
wannan niyya idan da nufi mai kyau ne. Wannan yă kuma kasance
haka koyaushe, ba wai sai lokacin da nake tare da ku kawai ba.
19 Ya ku 'ya'yana, yanzu ya zama sau biyu ke nan da nake jin
zafin haihuwarku. Kuma zan ci gaba da wannan wahala sai halin
Almasihu ya kafu a zukatanku. 20 Ayya! Da ce ina tare da ku
yanzu, da sai in canza muryata. Kai, na damu ƙwarai saboda ku!

**Misali a kan Hajaratu da Saratu**

21 Ku gaya mini ku da kuke so ku bi Doka, kun gane da
abin da Doka take nufi ne? 22 Gama a rubuce yake cewa Ibrahim
yana da 'ya'ya biyu maza, ɗaya ɗan an haife shi ne ta wurin
'yargidansa,[b] ɗayan kuma ta wurin matarsa. 23 Ɗan nan na
'yargida, Ibrahim ya samu ne ta hanyar da aka saba samun
'ya'ya. Amma ɗaya ɗan nan na matarsa an haife shi ne ta wurin
alkawarin da Allah ya yi masa. 24 Wannan misali ne, matan nan
biyu sun nuna alkawari biyu. Hajaratu ita ce mai haihuwar bayi,
ita kwatanci ce na alkawarin da aka yi a Dutsen Sinai.[ɓ] 25 Wato,
Hajaratu ta zama misalin Dutsen Sinai wanda yake a ƙasar
Larabawa. Ita ce kwatancin birnin Urushalima ta yanzu, don ita
da 'ya'yanta duk bayi ne. 26 Amma Urushalima ta sama tana da
'yanci, kuma ita ce wadda ta haife mu. 27 A rubuce yake cewa,

"Ki yi farin ciki
ya ke mace wadda ba kya haihuwa,
Ki yi ihu na murna
ke da ba ki taɓa jin zafin haihuwa ba,
Don yaran mace wadda mijinta ya bar ta sun yi yawa.
Sun fi yaran mace mai miji."

4.22: Far 16.15; 21.2 4.27: Ish 54.1

[b] **4.22 'yargidansa:** Da Helenanci an rubuta "baiwa" ne a nan.

[ɓ] **4.24 Dutsen Sinai:** Shi ne inda Allah ya ba da dokokinsa ga Musa.

28 To, 'yan'uwa, mu ma mun zama 'ya'yan Allah ta wurin
alkawari kamar Ishaku. 29 A wancan lokaci kuwa ɗan nan da aka
haifa ta hanyar da aka saba ya tsananta wa ɗan nan da aka haifa ta
wurin ikon Ruhun Allah. Haka kuma yake har yanzu. 30 Amma a
rubuce yake cikin Rubutaccen Maganar Allah cewa, "Ka kori
'yargidan nan da ɗanta, domin yaron 'yargidanka ba zai raba gādo
tare da ɗan nan da matarka ta haifa ba." 31 Saboda haka 'yan'uwa,
mu ba 'ya'yan 'yargida ba ne, mu dai 'ya'yan mace ne wadda take
da 'yanci.

**'Yanci cikin Almasihu**

5 1 Don zaman 'yanci shi ne dalilin da Almasihu ya 'yantar da
mu. Saboda haka sai ku tsaya da ƙarfi, kada ku yarda ku
zama bayi kuma.

2 To, ku ji ni. Ni Bulus ina gaya muku, in kun yarda a yi muku
kaciya, wannan ya nuna Almasihu ba shi da amfani gare ku ke nan.
3 Ina sāke tuna muku cewa duk wanda ya yarda ya bi dokar yin
kaciya, to, ya zama dole yă bi dukan Doka ke nan. 4 Ku da kuke
ƙoƙarin samun zaman marasa laifi a gaban Allah ta wurin bin Doka,
kun riga kun fiɗ da kanku daga bin Almasihu ke nan. Kun kauce
wa alherin Allah. 5 Mu dai mun sa zuciya Allah zai sa mu sami
zaman marasa laifi a gabansa, wannan shi ne abin da muke jira
kuma daga wurin Ruhun Allah wanda yake aiki ta wurin
bangaskiyarmu ga Almasihu. 6 Gama in muna cikin Almasihu Yesu,
ko da kaciya, ko da rashin kaciya ba wani abu ba ne a gare mu.
Amma abin da muka fi kula da shi shi ne mutum yă ba da gaskiya
ga Almasihu, yă kuma yi wannan ta hanyar ƙauna.

7 Da farko kuna ci gaba sosai. Wane ne ya hana ku bin
gaskiya? 8 Lallai ruɗin da aka yi muku bai zo daga wurin Allah,
wanda ya kira ku ba. 9 Kamar yadda akan faɗa, "Ɗan ƙanƙanin
yisti ne yakan sa babban burodi yă kumbura." 10 Saboda
zumuncinmu cikin aikin Ubangiji, na tabbata ba za ku bi wani
ra'ayi dabam da nawa ba. Kuma shi wanda yake ta da hankalinku
zai sha hukunci, ko shi wane ne.

11 'Yan'uwana, idan har yanzu ina wa'azi a yi kaciya ne,
to, don me har yanzu mutane suke ba ni wuya? Idan ina goyon
bayan cewa dole ne a yi kaciya, ai, da maganata game da
mutuwar Almasihu a kan gicciye ba za ta zama abin tuntuɓe
ga kowa ba ke nan! 12 Ai, masu ta da hankalinku ɗin nan,
gwamma su ci gaba su yanke gabansu gaba ɗaya!

---

**4.29**: Far 21.9 **4.30**: Far 21.10 **5.9**: 1 Kor 5.6

13 ’Yan’uwana, ku dai an kira ku zuwa ’yanci musamman.
Amma ku lura kada ’yancin nan naku yă zama dalilin bin sha’awar
jiki. Maimakon haka bari ’yancin nan yă kai ku ga yi wa juna bauta
cikin ƙauna. 14 Gama dukkan Doka an haɗa ta a kalma guda, wato,
“Ka ƙaunaci abokin zamanka kamar kanka.” 15 Amma in kuna faɗa
da juna, kuna cizo, kuna cinye juna kamar namomin daji, ku mai
da hankali fa, ko kuma dukanku gaba ɗaya ku halaka!

**Bambanci tsakanin Ruhun Allah da Mutuntaka**

16 Nufina shi ne, ku bar Ruhun Allah yă bi da ku. Idan kun
yi haka ba za ku bi halin mutuntaka ba. 17 Don halin mutuntaka
ba ya yarda da Ruhu, Ruhu kuma ba ya yarda da halin mutuntaka.
Waɗannan halayen biyu suna gāba da juna. Shi ne ya sa ba ku
iya yin abin da kuke so ku yi. 18 In Ruhun Allah ne yake bi da
ku, to, ba kwa ƙarƙashin Dokan nan ke nan.
19 Ayyukan da halin mutuntaka yake yi, suna nan a fili. Ga
iskanci, da aikin lalata da yin abubuwa masu ban ƙyama, 20 da bautar
gumaka, da maita. Mutane sukan ƙi juna suna faɗa, suna kishin
juna. Ga kuma fushi, da sonkai, da rabuwa, da yin tawaye, 21 da
kishi, da buguwa, da haɗa kai don yin lalata ta wurin shaye-shaye,
da kuma sauran irin abubuwa kamar haka. Ina yi muku gargaɗi,
kamar yadda na riga na yi a dā, cewa masu yin irin waɗannan
abubuwa ba za su sami mulkin Allah ba.
22 Amma halayen da Ruhun Allah yake haihuwa, su ne ƙauna,
da farin ciki, da salama, da haƙuri, da kirki, da nagarta da yin
aminci, 23 da ladabi da kuma shan ƙarfin sha’awar jiki. Ai, ba ruwan
Doka da waɗannan abubuwa. 24 Kuma dukan waɗanda suke na
Almasihu Yesu sun kashe halin mutuntaka da mugayen abubuwa
iri-iri da jiki yake marmarinsu. 25 Tun da yake Ruhu ne ya ba mu
rai, bari Ruhu yă bi da mu kuma cikin dukkan zamanmu. 26 Kada
mu zama masu girmankai ko masu ta da hankalin juna, ko masu
jin kishin juna.

**Ku Taimaki Juna**

6 1 ’Yan’uwa, in an ga wani yana cikin yin laifi, ku da Ruhu
Mai Tsarki yake tare da ku, sai ku komo da shi kan hanya.
Amma ku yi haka da halin ladabi, a hankali kuma, domin kada
maimakon dawowa da ɗan’uwanku, ku ma ku fāɗi cikin jaraba.
2 Ku taimaki juna ta wajen ɗaukan wahalar juna. Ta haka ne za ku
cika dokar Almasihu. 3 In wani yana tsammani shi wani abu ne

5.14: L. Fir 19.18 5.17: Rom 7.15-23

alhali kuwa shi ba kome ba ne, rudin kansa yake yi. 4 Bari kowa
yă gwada aikinsa yă gani. Idan ya yi kyau, sa'an nan zai iya taƙama
da abin da ya yi da kansa, ba sai ya gwada kansa da wani ba.
5 Gama ya kamata kowa yă ɗauki kayan kansa.

6 Duk wanda aka koya masa maganar Almasihu sai yă ba da
nasa rabo na abubuwan alheri zuwa ga wanda ya koya masa.

7 Kada ku ruɗi kanku, ai, ba ya yiwuwa a yi wa Allah wayo.
Duk abin da mutum ya shuka, shi zai girba. 8 Idan mutum ya yi
shuka ta biyan sha'awar jiki, wannan zai kai shi ga mutuwa. Idan
kuwa ya yi shuka ta biyan bukatar Ruhu, zai sami rai na har
abada. 9 Saboda haka kada mu gaji da yin abin da yake da kyau.
Gama idan ba mu gaji muka bar ƙoƙari ba, lokaci zai zo da za
mu yi girbi mai albarka. 10 To, saboda haka, duk sa'ad da muna
da zarafi, sai mu kyautata wa dukkan mutane, tun ba waɗanda
suke 'yan'uwanmu cikin Almasihu ba.

**Maganar Karshe**

11 Ku dubi irin manya-manyan rubutun da nake yi muku da
hannuna. 12 To, mutanen nan da suke so ku yi kaciya su masu
girmankai ne, suna so a ga su wani abu ne. Suna yi muku haka
ne don suna tsoron shan wuyar da za su yi saboda gicciyen
Almasihu. 13 Ai, ko waɗanda aka yi musu kaciya ma ba sa kiyaye
Doka. Su dai suna so a yi muku kaciya don su yi ta ɗaga kai
cewa su ne suka sa a yi muku kaciya. 14 Amma ni ko kusa ba zan
ɗaga kai ba. Ko zan ɗaga kai ma, sai dai a kan gicciyen
Ubangijinmu Yesu Almasihu. Gama ta wurin mutuwarsa a kan
gicciye ne sha'anin duniya ya mutu a gare ni, ni kuma na mutu
ga sha'anin duniya. 15 Kaciya da rashin kaciya ba kome suke ba,
babban abu shi ne mutum yă zama sabuwar halitta. 16 Salama da
jinƙai su kasance tare da dukan waɗanda suke bin wannan
sabuwar doka, wato, dukan mutanen Allah na gaske.

17 A ƙarshe 'yan'uwa, kada kowa yă ƙara damuna da wani
abu, domin alamun raunukan da nake da su a jikina[c] sun nuna
cewa ni bawan Yesu ne.

18 Bari alherin Ubangijinmu Yesu Almasihu yă kasance tare
da ku, 'yan'uwa. Amin.

---

[c] **6.17 alamun raunukan da nake da su a jikina:** Wato, raunuka daga bulalar da aka yi masa saboda yana wa'azin Almasihu.

# WASIKAR BULUS ZUWA GA
# AFISAWA

**Gabatarwa**

Manzo Bulus ne ya rubuta wannan wasiƙa mai yiwuwa a shekara ta A.D. 60 a lokacin da yake a kurkuku a Roma. An aika da *Wasiƙar Bulus zuwa ga Afisawa* da nufin idan sun gama karantawa, su aikar da ita zuwa ga waɗansu jama'ar masu bi.

Muhimmin abu cikin wannan wasiƙa shi ne yadda Allah ya shirya zai tara mutanen duniya duka a ƙarƙashin ikon Yesu Almasihu, ba mutane kawai ba, amma har ma da dukkan halitta a sama da ƙasa. Wasiƙar kuwa ta ƙarfafa masu bi su yi zamansu ta hanyar da za ta nuna cewa sun zama ɗaya da gaske, ba ta baki kawai ba.

Da farko wasiƙar ta fara maganar haɗa kai, tana nuna yadda Allah Uba ya zaɓi mutanensa, ya bayyana alherinsa ta hanyar gafarta musu laifofinsu, ya 'yantar da su daga ikon zunubi ta wurin mutuwar Yesu Almasihu, har ya tabbatar da alkawarinsa ta wurin aikin Ruhu Mai Tsarki. A cikin wannan wasiƙa za a sami misalai waɗanda suka nuna zumuncin mutanen Allah da Almasihu: An kwatanta jama'ar Almasihu da jikin mutum, Almasihu kuma shi ne kai; an kwatanta su da amarya, Almasihu kuma shi ne ango. An kwatanta su da tushen gini, Almasihu kuma shi ne dutsen da ya sa ginin gaba ɗaya ya zama da ƙarfi. Ya yi dukan wannan saboda ɗaukakar sunansa.

**Abubuwan da Suke Ciki**



---

## Gaisuwa

1 [1] Daga Bulus, manzon Almasihu Yesu ta wurin nufin Allah,
zuwa ga mutanen Allah waɗanda suke Afisa,[a] waɗanda suke
da aminci cikin bin Almasihu Yesu.

2 Alheri da salama daga Allah Ubanmu da Ubangiji Yesu
Almasihu su kasance tare da ku.

---

**1.1:** A.M. 18.19-21; 19.1

[a] **1.1 waɗanda suke Afisa:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da waɗannan kalmomi.

**Albarkun Ruhaniya cikin Almasihu**

3 Mun gode wa wanda yake Allah na Ubangijinmu Yesu
Almasihu da Ubansa kuma, da yake ta wurin Almasihu ne Allah
ya yi mana albarka cikin mulkinsa a samaniya, ya kuma ba mu
kowace albarka ta ruhaniya. 4 Ya zaɓe mu ta wurin zamanmu
ɗaya da Almasihu tun ba a halicci duniya ba, mu zama masu
tsarki, marasa laifi a gabansa.

Saboda ƙaunarsa, 5 Allah ya riga ya shirya mu mu zama
'ya'yansa ta wurin Yesu Almasihu, bisa ga nufinsa na alheri. 6 Ya
yi haka domin mu yabi darajar alherinsa da ya ba mu kyauta a
yalwace ta wurin Ɗansa da yake ƙauna. 7 Ta wurin mutuwar
Almasihu ne muka sami 'yanci, wato, yafewar zunubanmu. Ya
yi wannan kuma bisa ga yawan alherinsa 8 da ya ba mu ba iyaka.

Da hikima marar iyaka, da ganewa kuma, 9 Allah ya sa muka
san asirin nufinsa na abin da ya nufa, wanda ya kuma cika ta
wurin Almasihu. 10 Nufinsa ke nan, idan lokaci ya cika, yă
harhaɗa dukan abubuwa a ƙarƙashin ikon Almasihu, wato, dukan
abubuwan da suke sama da abubuwan da suke ƙasa gaba ɗaya.

11 Ta wurin Almasihu kuma, Allah ya zaɓe mu mu zama
mutanensa. Tun da farko ma, ya riga ya shirya wannan. Ai, shi
ne wanda yake aikata dukan abubuwa bisa ga nufinsa. 12 Nufinsa
da ya zaɓe mu shi ne domin mu da muka fara sa zuciya ga
Almasihu mu yi zaman yabon ɗaukakar Allah.

13 Ta wurin Almasihu, ku ma kun zama mutanen Allah
lokacin da kuka ji maganar gaskiya, wato, Labari Mai Daɗin da
ya kawo muku ceto. A lokacin da kun ba da gaskiya ga Almasihu,
Allah ya ba ku Ruhu Mai Tsarki kamar yadda aka yi muku
alkawari zai yi, yă zama kamar alama wanda yake nuna ku nasa
ne. 14 Ruhu Mai Tsarki shi ne ya tabbatar mana cewa Allah zai
ba mu abin da ya yi alkawari, har ya sa muka sani nan gaba Allah
zai ceci waɗanda suke nasa. Wannan kuma domin yabon
ɗaukakarsa ne.

**Addu'ar Bulus don Mutanen Afisa**

15 Saboda haka da yake na ji labarin yadda kuka ba da gaskiya
ga Ubangiji Yesu, da kuma yadda kuke ƙaunar dukan mutanen
Allah, 16 ban fasa gode wa Allah saboda ku ba. Duk sa'ad da nake
addu'a dominku, nakan yi haka 17 da nufin cewa Allah na
Ubangijinmu Yesu Almasihu, Uba Maɗaukaki, yă riƙa ba ku

1.7: Kol 1.14

Ruhunsa mai ba da hikima da bayani don ku ƙaru cikin sanin
Allah. 18 Ina addu'a kuma Allah yă ba ku ganewa domin ku san
komene ne sa zuciyan nan da ya kira mu a kansa, ku kuma san
darajar dukiyan nan wadda take ta mutanen Allah, wato,
albarkunsa. 19 Ina addu'a har yanzu ku san ƙarfin ikonsa wanda
ya wuce gaban misali, wanda yake aiki a cikinmu, mu da muka
ba da gaskiya. Ikon nan da yake aiki a cikinmu, ɗaya ne da ikon
nan 20 wanda ya yi aiki cikin Almasihu sa'ad da Allah ya tashe
shi daga matattu, ya kuma ba shi wurin zama mai daraja tare da
shi a sama. 21 A can Almasihu yake mulki a kan dukan masu
sarauta da iko da ƙarfi da mulki. Yana da suna wanda ya fi
kowane suna da za a bayar, ba a duniya kaɗai ba, har a wurin
zaman matattu ma. 22 Allah kuma ya sa kome a ƙarƙashin ikon
Almasihu, ya kuma sa shi, shi mai mulkin abu duka, yă zama
shugaban jama'ar masu bi. 23 Jama'ar masu bi ita ce jikin
Almasihu. A cikin jama'ar masu binsa kuma Almasihu ya zama
cikakke, kamar yadda shi kansa shi ne cikawar dukan abubuwa
ko'ina.

### Daga Mutuwa zuwa Rai

2 1 A dā kuna kamar mutanen da suka mutu ne, saboda
laifofinku da zama cikin zunubin 2 da kuke lokacin da kuke
bin hanyoyin duniyan nan, kuna bin sarkin masu iko a sararin
sama,[b] wato, ruhun nan da yake zuga zuciyar mutanen da suka
ƙi biyayya ga Allah. 3 Dukanmu dai haka muke a dā, muna bin
sha'awace-sha'awacen jikinmu, muna yin abin da jiki da zuciya
suke zuga mu mu yi kawai. Ta haka, bisa ga halinmu na 'yan
Adam, mu ma dā fushin Allah ya zo kanmu kamar yadda yake
a kansu su ma.

4 Amma Allah mai yawan tausayi ne, ƙaunarsa kuma zuwa
gare mu ta yi yawa ƙwarai, 5 har tun sa'ad da muke matattu ta
wurin zunubanmu, sai ya rayar da mu tare da Almasihu. Ta
wurin alheri ne aka cece ku. 6 Ya tashe mu tare da Almasihu,
har ta wurin Almasihu Yesu, muka sami wurin zama a
samaniya. 7 Allah ya yi wannan kuwa domin a zamani mai zuwa
yă nuna yawan alherinsa wanda ba iyaka. Alherin nan nasa, ya
nuna mana shi a cikin Almasihu Yesu. 8 Ai, ta alherin Allah ne
kuka sami ceto ta wurin bangaskiya. Wannan kuwa ba ƙoƙarin
kanku ba ne, kyauta ce ta Allah. 9 Ba kuwa saboda aikin lada

1.20: Zab 110.1 1.22: Zab 8.7 1.22-23: Kol 1.18 2.1-5: Kol 2.13

[b] **2.2 sarkin masu iko a sararin sama:** Wato, Shaiɗan ke nan.

ba, don kada wani yă ɗaga kai. 10 Ai, mu da kanmu aikinsa ne,
an canza halittarmu albarkacin Almasihu Yesu, musamman
domin mu yi ayyuka masu kyau waɗanda Allah ya riga ya
shirya mana tun da fari mu yi.

**Almasihu Ya Haɗa Dukan Mutane**

11 Saboda haka, ku tuna yadda kuke a dā. Ku ba Yahudawa
ba ne bisa ga haihuwa. Su waɗanda suke kiran kansu "masu
kaciyan" nan, sukan kira ku "marasa kaciya". Ga shi kuwa,
kaciyan nan ta jiki ce, wadda ake yi da hannu. 12 Ku tuna a
lokacin ba ruwanku da Almasihu, ba ku da matsayi cikin
jama'ar Allah, ba ku cikin alkawaran nan da Allah ya yi wa
iyayenmu. Ku dai a duniyan nan ba ku da bege, ba ku da Allah.
13 Amma yanzu kuna cikin Almasihu Yesu, ku da dā kuke can
da nesa, an kawo ku kusa ta wurin jinin Almasihu. 14 Gama
Almasihu shi ne salamarmu, shi wanda ya ɗauki Yahudawa da
waɗanda ba Yahudawa ba, ya sa su su zama ɗaya. Ya rushe
katangan nan da ta raba su, wato, ƙin juna da yake tsakaninsu.
15 Ya soke Dokan nan mai umarnai da dokoki ta wurin ba da
jikinsa. Ya yi haka domin yă halicci sabuwar zuriya daga
zuriyan nan biyu. Ta haka kuma ya kawo salama tsakaninsu.
16 Ya mai da su duka biyu ga Allah, su zama jiki ɗaya. Ya yi
haka ta wurin mutuwarsa a kan gicciye, da yake ya fid da
ƙiyayyar da ta raba su a dā. 17 Ya kuwa zo ya yi muku wa'azin
Labari Mai Daɗi na salama, ku waɗanda ba Yahudawa ba, ku
da kuke nesa da Allah; ya yi wa Yahudawa kuma haka, su da
suke kusa. 18 Ai, ta wurinsa ne dukanmu biyu za mu sami damar
zuwa wurin Uba ta hanya ɗaya, wato, Ruhun Allah.

19 Saboda haka, yanzu ku waɗanda ba Yahudawa ba ba baƙi
ba ne kuma, ba ku rasa wurin zama ba. Ai, ku masu 'yanci ne
tare da sauran tsarkaka, 'yan gida ne kuma kamar sauran iyalin
Allah. 20 An kafa ku duka a bisa tushen da manzanni da
annabawa suka gina, Almasihu Yesu kansa kuwa shi ne
muhimmin dutsen ginin. 21 Shi ne wanda ta wurinsa dukan ginin
yake haɗe, shi ne kuma yake sa ginin yă yi ta ƙara girma har
yă żama wurin sujada mai tsarkin da aka keɓe wa Ubangiji.
22 A cikinsa ne ku kuma aka gina ku, tare da sauran domin ku
zama gida inda Allah yake zama ta wurin Ruhunsa.

**2.15:** Kol 2.14 **2.16:** Kol 1.20 **2.17:** Ish 57.19

**Hidimar da Bulus Ya Yi wa Waɗanda ba Yahudawa ba**

3 1 Domin haka, ni Bulus, na zama ɗan kurkuku saboda
Almasihu Yesu domin amfanin ku waɗanda ba Yahudawa
ba. 2 Na tabbata kun ji labari yadda Allah, a cikin alherinsa, ya
ba ni baiwa ta yin hidiman nan don taimakonku, 3 wato, yadda ta
wurin ru'uya Allah ya sanar da ni asirin nufinsa kamar yadda na
riga na rubuta labarinsa a taƙaice. 4 Idan kuwa kun karanta, za ku
iya gane da abin da na sani a kan asirin Almasihu. 5 A zamanin
dā ba a gaya wa 'yan Adam wannan ba, kamar yadda yanzu Allah
ya bayyana wa manzanninsa masu tsarki da annabawa masu tsarki
ta wurin Ruhu. 6 Asirin shi ne, ta wurin bisharar Almasihu Yesu,
su waɗanda ba Yahudawa ba sun zama abokan gādo tare da mu
Yahudawa. Su, da mu, mun zama kamar gaɓoɓin jiki ɗaya ne.
Su ma suna da rabonsu cikin alkawarin da Allah ya yi mana ta
wurin Almasihu Yesu.

7 An kuwa mai da ni mai hidimar wannan bishara. Aikin nan
kuwa, baiwa ce aka yi mini, wato, alherin da Allah ya ba ni ta
wurin ikonsa, ikon da yake aiki a cikina. 8 Ko da yake ni ba kome
ba ne cikin mutanen Allah, ni aka ba wannan baiwa mai daraja,
in kai wa waɗanda ba Yahudawa ba arzikin Labari Mai Daɗin
nan a kan Almasihu, wanda ba a iya lissafi. 9 Domin kuma in
bayyana wa dukan mutane yadda Allah yake aikata shirin nan na
asiri wanda shekara da shekaru yake a ɓoye a gunsa, shi wanda
ya halicci dukan abubuwa. 10 Nufinsa shi ne, yanzu, ta wurin
jama'ar masu bi, a sanar da hikimar Allah iri-iri ga masu sarauta
da masu iko a samaniya. 11 Wannan kuwa an yi shi ne bisa ga
nufin nan da Allah ya nufa tun daga farko, ya kuma aikata cikin
Almasihu Yesu Ubangijinmu. 12 Cikinsa ne muke da ƙarfin hali
zuwa wurin Allah babu tsoro, da amincewa, ta wurin
bangaskiyarmu gare shi. 13 Saboda haka ina roƙonku, kada ku
koma baya da ganin dukan wahalar da nake sha dominku. Ai,
wahalar za ta zama muku da amfani.

**Addu'ar Bulus don Mutanen Afisa**

14 Saboda haka ina durƙusawa a gaban Ubanmu na sama,
15 shi wanda ya sa kowace kabila ta sama da ta ƙasa su kasance.
16 Ina roƙonsa yă ba ku baiwa daga cikin arzikin darajarsa, yă
ƙarfafa ku da ikonsa, don ku zama da ƙarfi a zuciyarku ta wurin
Ruhunsa, 17 har ma Almasihu yă zauna a zuciyarku ta wurin

3.4-6: Kol 1.26-27

bangaskiya. Ina addu'a cewa ku kafu sosai cikin ƙauna. Bari
ƙauna ta zama tushenku, [18] domin ku sami damar ganewa ta wurin
kafuwarku cikin ƙauna ku da dukan sauran mutanen Allah kuma,
ku san girmar ƙaunar Almasihu, wato, fāɗinta, da tsawonta, da
girmanta, da zurfinta. [19] Ku kuma san ƙaunar Almasihu wadda ta
fi gaban sani domin ku cika da dukan cikar Allah.

20 Ɗaukaka ta tabbata ga Allahnmu wanda ta wurin ikonsa a
cikinmu yana aiki har yana aikata abubuwa fiye da dukan abin
da za mu roƙa, ko abin da za mu yi tunaninsa. [21] Ɗaukaka ta
tabbata a gare shi cikin jama'ar masu bi da kuma cikin Almasihu
Yesu, har zuwa dukan zamanai, har abada abadin. Amin!

**Zaman Ɗayantaka**

4 [1] Saboda haka, ni da nake cikin kurkuku saboda bin Ubangiji,
ina roƙonku ku yi zaman da ya dace da darajar kiran da aka
yi muku. [2] Kullum ku kasance da tawali'u da sauƙinkai da haƙuri,
ku kuma yarda da juna cikin ƙauna. [3] Ku yi ƙoƙari sosai ku kiyaye
zama ɗayan nan da Ruhu ya ba ku, ta wurin salaman nan da ta
ɗaure ku tare. [4] Mu jiki guda ne, Ruhu Mai Tsarki kuma ɗaya ne.
Haka kuma akwai sa zuciyan nan ɗaya wanda aka kira ku
dominsa. [5] Akwai Ubangiji ɗaya, bangaskiya ɗaya, kuma baftisma
ɗaya tak. [6] Allah ɗaya ne, shi ne Uban dukan mutane. Shi ne yana
bisa dukkan mutane, yana aikinsa ta wurin dukkan mutane, yana
kuma cikin dukkan mutane.

7 Amma an ba kowannenmu baiwarsa bisa ga yawan alherin
Almasihu. [8] Kamar yadda Maganar Allah ta ce,

"Sa'ad da ya hau sama
ya ɗauki waɗanda ya kama[6] tare da shi,
ya kuma yi wa 'yan Adam baiwa iri-iri."

[9] Me ake nufi da "ya hau"? Ana nuna cewa, da farko ya sauka
har zuwa can ƙarƙashin ƙasa! [10] Shi wanda ya sauka ɗin, shi ne
kuma ya hau can sama, domin yǎ cika sama da ƙasa duka. [11] Shi
ne kuma ya yi wa 'yan Adam baiwa. Ga waɗansu ya sa su zama
manzanni, waɗansu su zama annabawa, waɗansu su zama masu
shelar bishara, waɗansu su zama masu lura da mutane da masu
koyarwa. [12] Ya yi wannan domin yǎ shirya mutanen Allah su yi
masa aikin hidima don gina jikin Almasihu. [13] Ta haka dukanmu
za mu kai ga zaman ɗayan nan cikin bin Ubangiji, mu zama ɗaya

---

4.2: Kol 3.12-13 4.8: Zab 68.18

[6] **4.8 waɗanda ya kama:** Mai yiwuwa ba mutane kawai ne ya kama ba amma har da ruhohi.

kuma cikin sanin Ɗan Allah. Za mu zama cikakkun mutane, mu
kuma kai matsayi na dukan cikar Almasihu.
14 An yi wannan kuwa don kada mu koma halin yara, ko
mu zama kamar waɗanda ake yawo da hankalinsu, iskar kowace
koyarwa tana tura su tana ɗauke hankalinsu, mutane masu wayo
kuma suna ruɗinsu suna cutarsu. 15 Maimakon haka sai mu faɗi
gaskiya cikin ƙauna, mu yi girma cikin al'amuranmu duka har
mu kai ga halin Almasihu wanda shi ne kamar kan jikin mutum.
16 Domin shi ne yake mulkin dukan gaɓoɓin jiki. Sun haɗu suna
riƙe da juna ta wurin aikin kowace jijiya, har ta wurin aikin
kowace gaɓa daidai jikin yake ƙara girma, yana ginuwa da halin
ƙauna.

**Sabon Rai cikin Almasihu**

17 To, ina dai faɗa muku, ai, gargaɗi ne nake yi muku cikin
sunan Ubangiji cewa, kada ku zama kamar waɗanda ba Yahudawa
ba, masu tunanin banza. 18 Zuciyarsu cike da duhu take. An raba
su kuma da rai wanda Allah yake bayarwa, saboda rashin saninsu
da taurin kansu. 19 Ga kuwa rashin kunya gare su. Sun ba da kansu
ga yin lalata, suna sha'awar yin kowace irin ƙazanta.
20 Wannan ba shi ne abin da kuka koya game da Almasihu
ba! 21 Na tabbata an ba ku labarinsa. Da yake ku mutanensa ne,
an koya muku gaskiyar da take cikin Yesu. 22 Ai, abin da aka
koya muku, shi ne ku yar da halin da ba shi da kyau wanda kuke
ciki a dā, halin da yake lalacewa saboda son abubuwa masu ruɗu.
23 Ya kamata a sabunta tunaninku da hankalinku. 24 Ku ɗauki
sabon halin nan da Allah ya halitta bisa ga kamannin kansa. Halin
nan kuwa, ya bayyana cikin adalci, da zaman tsarki.
25 Saboda haka sai ku rabu da ƙarya! Kowa yă riƙa faɗa wa
abokin zamansa gaskiya, don dukanmu gaɓoɓin juna ne. 26 In kun
yi fushi, kada yă kai ku ga zunubi. Kada ma fushinku yă daɗe
yă kai har rana ta faɗi. 27 Kada kuma ku ba wa Shaiɗan wata
dama. 28 Kada mai sata yă ƙara yin sata. A maimakon haka sai
yă yi aikin gaskiya da hannunsa, har da zai sami wani abin da
zai iya taimakon waɗanda ba su da shi. 29 Kada wani ƙazamin
zance yă fita daga bakinku, sai dai irin maganar da take da amfani
domin ƙarfafawar juna bisa ga bukatarku. Ta haka maganarku za
ta zama da amfani ga masu jinta. 30 Ku kuma kula fa, kada ku
ɓata wa Ruhu Mai Tsarki na Allah rai, domin shi alama ne na

4.16: Kol 2.19 4.22: Kol 3.9 4.24: Far 1.26; Kol 3.10 4.26: Zab 4.4

Allah a kanku da zai nuna a Ranar ƙarshe cewa ku nasa ne. [31] Ku
rabu da kowane irin zafin rai, da haushi, da fushi, da faɗa, da
zage-zage, da kowace irin mugunta. [32] Ku yi wa juna kirki, ku ji
tausayin juna, ku yafe wa juna kamar yadda Allah ya yafe muku
ta wurin Almasihu.

5 [1] Tun da yake kun zama 'ya'ya waɗanda Allah yake ƙauna,
sai ku ɗauki misali daga wurin Allah a cikin zamanku. [2] Ku
yi zaman ƙauna kamar yadda Almasihu ya ƙaunace mu, ya
kuma ba da kansa dominmu, sadaka mai ƙamshi, hadaya kuma
ga Allah.

3 Kada ma a ko ambaci iskanci da kowane irin aikin lalata ko
kwaɗayi a tsakaninku, domin kuwa bai dace da tsarkaka ba.
[4] Haka ma da ƙazamar magana da zancen banza da wauta, don
bai kamata ba. A maimakon haka ku riƙa gode wa Allah. [5] Ku
dai san cewa, mai yin iskanci, ko mai aikin lalata, ko mai kwaɗayi
(wanda shi da mai bautar gumaka ɗaya ne), ba su da rabo a mulkin
Almasihu da na Allah, ko kaɗan. [6] Kada wani kuwa yǎ ruɗe ku
da maganar wofi; ai, saboda waɗannan zunubai ne fushin Allah
yake zuwa a kan waɗanda suka ƙi jinsa. [7] Saboda haka kada ku
haɗa kai da su.

8 Domin dā kuna a duhu, amma a yanzu, kun sami haske ta
wurin Ubangiji. Ku yi zaman mutanen haske, [9] domin haske shi
ne yake ba da babban amfani wajen ayyuka masu kyau, da
zaman adalci, da maganar gaskiya. [10] Ku tabbata cewa kun koyi
abin da zai gamshi Ubangiji. [11] Ku rabu da ayyukan banza na
duhu da mutane suke yi, amma ku tona su. [12] Gama abin kunya
ne a ma faɗa abubuwan da suke yi a ɓoye. [13] Sa'ad da aka kawo
dukan abu a gaban haske, za a san ainihin yadda suke. [14] Shi
ya sa aka ce,

"Tashi, kai da kake barci!
Ka tashi daga matattu!
Almasihu kuwa zai haskaka ka."

15 Saboda haka sai ku mai da hankali ƙwarai ga zamanku.
Kada ku zama kamar wawaye, sai dai kamar masu hikima. [16] Ku
yi amfani da kowane zarafi na yin kirki, don kwanakin da muke
ciki yanzu mugaye ne. [17] Saboda haka kada ku zama wawaye, sai
dai ku gane abin da yake nufin Ubangiji. [18] Kada kuma ku bugu
da ruwan inabi, wannan hanyar lalaci ne. A maimakon haka ku
cika da Ruhu, [19] ku yi magana da juna da kalmomin zabura, da

---

**4.32:** Kol 3.13 **5.2:** Fit 29.18; Zab 40.6 **5.16:** Kol 4.5

waƙoƙin yabo, da waƙoƙi na ruhaniya. Ku yi ta rera waƙoƙi da
zabura ga Ubangiji da dukan zukatanku. [20] Kullum ku riƙa gode
wa Allah Uba da sunan Ubangijinmu Yesu Almasihu a kan kome.

## Zaman Mata da Maza cikin Aure

21 Ku yi biyayya da juna cikin tsoron Almasihu.
22 Ku matan aure, ku yi biyayya ga mazanku, kamar yadda
kuke yi wa Ubangiji. [23] Don miji shi ne shugaban matarsa, kamar
yadda Almasihu yake shugaban jama'ar masu bi wato, jikinsa.
Shi kansa kuma shi ne Mai Ceton jikin. [24] Kamar yadda jama'ar
masu bi take yin biyayya ga Almasihu, haka kuma mata su yi
biyayya ga mazansu ta kowane hali.
25 Ku maza ku ƙaunaci matanku kamar yadda Almasihu ya
ƙaunaci jama'ar masu bi har ya ba da kansa dominta, [26] don yă
miƙa ta da tsarki ga Allah ta wurin maganarsa bayan ya wanke
ta da ruwa. [27] Ya yi wannan domin a sa'ad da zai ɗauko wa kansa
jama'ar masu bi, ta zama da daraja sosai ba tare da datti ko wata
alamar rashin kyan gani ba, ta kuma zama da tsarki, babu wani
abu marar kyau. [28] Ta haka ya kamata maza su ƙaunaci matansu
kamar yadda suke ƙaunar jikinsu. Ai, wanda ya ƙaunaci matarsa,
ya ƙaunaci kansa ke nan. [29] Domin ba wanda ya taɓa ƙin jikinsa,
sai dai yakan lura da shi yă kula da shi sosai kamar yadda
Almasihu yake kula da jama'ar masu bi. [30] Gama mu gaɓoɓin
jikinsa ne. [31] Kamar yadda yake a rubuce,

"Mutum zai bar mamarsa da babansa, yă manne wa
matarsa,
su biyu su zama jiki guda."

[32] A cikin wannan ayar akwai babbar magana a ɓoye. Ni kaina
na ɗauke ta tana nufin Almasihu da jama'ar masu bi ne. [33] Duk
da haka dai, maganar ta shafe ku ku ma. Bari kowane ɗayanku
yă ƙaunaci matarsa kamar kansa, ita matar kuwa ta yi wa mijinta
biyayya.

## Zaman 'Ya'ya da Iyayensu

6 [1] Ku 'ya'ya, saboda Ubangiji ku yi wa iyayenku biyayya,
domin wannan shi ne daidai. [2] Doka ta fari wadda aka haɗa
da alkawari ta ce,

"Ka girmama babanka da mamarka,
[3] don ka zauna lafiya,

---

5.19-20: Kol 3.16-17 5.22: Kol 3.18; 1 Bit 3.1 5.25: Kol 3.19; 1 Bit 3.7
5.31: Far 2.24 6.1: Kol 3.20

ka kuma daɗe a duniya."
4 Ku ubanni, kada ku sa 'ya'yanku su yi fushi, sai dai ku goye
su da horo da gargaɗi ta hanyar Ubangiji.

**Bayi da Iyayengijinsu**

5 Ku bayi, ku yi biyayya ga waɗanda suke iyayengijinku na
duniyan nan. Ku nuna musu halin bangirma, kuna kuma musu
biyayya cikin dukan kome, da zuciya ɗaya kuma, kamar hidimar
Almasihu ce kuke yi. 6 Kada ku yi aikin ganin ido, kamar waɗanda
suke neman yabo wurin mutane, amma da yake ku bayin
Almasihu ne, ku aikata abin da Allah yake so, da zuciya ɗaya.
7 Ku yi aikinku na hidima da kyakkyawar nufi, kamar ga Ubangiji
kuke yi, ba mutane ba. 8 Kun sani, kowane alherin da mutum ya
yi, ko shi bawa ne ko ɗan gida ne, Ubangiji zai ba shi ladansa.
9 Ku iyayengiji, ku ma ku yi wa bayinku haka. Ku daina ba
su tsoro. Ku sani ku da su duk kuna da Ubangiji a sama, shi kuwa
ba ya nuna bambanci.

**Dukan Kayan Yaƙi na Allah**

10 A ƙarshe kuma ku ƙarfafa kanku cikin Ubangiji da kuma
cikin ƙarfin ikonsa. 11 Ku ɗaura wa jikinku dukan kayan yaƙi na
Allah don ku iya tsaya ku yi gāba da dabarun Shaiɗan. 12 Ai, ba
da 'yan Adam muke fama ba, amma da mugayen ruhohi ne na
sararin sama, masu mulki, masu iko, da waɗanda mulkin zamanin
nan mai duhu yake hannunsu. 13 Saboda haka sai ku ɗauki dukan
kayan yaƙi na Allah domin ku tsaya a muguwar ranan nan, har
bayan da kuka gama kome da kome, a same ku a tsaye.
14 Saboda haka fa ku tsaya da ƙarfi, gaskiya ta zama
ɗamararku, adalci yă zama rigar ƙarfenku ta yaƙi. 15 Shirin kai
Labari Mai Daɗi na salama, yă zama kamar takalma a ƙafafunku.
16 Ban da haka ma, bari bangaskiya ta zama garkuwarku[c] wadda
za ku ɗauka ku kashe kibiyoyi na wutan Mugun nan.
17 Ku ɗauki hular yaƙi, wato, ceto, da kuma takobin Ruhu,
wato, Maganar Allah. 18 Kullum ku yi addu'a ta ikon Ruhu cikin
komen da kuke yi, kuna kuma roƙon Allah abin da kuke bukata.
Da nufin haka, ku yi tsaro kullum yayin da kuke addu'a kuna
tuna da tsarkaka. 19 Ni ma ku yi mini addu'a, in sami baiwar yin

**6.2-3**: Fit 20.12; M. Sh 5.16 **6.4**: Kol 3.21 **6.5-8**: Kol 3.22-25
**6.9**: M. Sh 10.17; Kol 3.25; 4.1 **6.14**: Ish 11.5; 59.17 **6.15**: Ish 52.7
**6.17**: Ish 59.17

[c] **6.16 garkuwarku**: A zamanin dā sojoji sukan riƙe ta a hannu don su tare kibiyoyi daga abokan gāba.



*Hoton soja da garkuwa a hannun hagunsa (6.16)*

magana ba tsoro, in sanar da asirin bishara ga mutane. 20 Ta dalilin
wannan bishara ne na zama wakili, ko da yake ina ɗaure! Ku yi
mini addu'a domin duk lokacin da nake yin wa'azi in yi shi ba
tsoro kamar yadda ya kamata in yi.

**Maganar Karshe**

21 Tikikus, ɗan'uwanmu wanda muke ƙauna, mai hidima, mai
aminci kuma ga Ubangiji, zai sanar da ku kome don ku ma ku
san yadda nake da lafiya da kuma halin da nake ciki. 22 Na aike
shi gare ku musamman domin ku san yadda muke, yă kuma
ƙarfafa muku zuciya. 23 'Yan'uwa, salama daga Allah Uba da
Ubangiji Yesu Almasihu ta kasance a cikinku, tare da ƙauna da
bangaskiya. 24 Alheri yă kasance tare da dukan masu ƙaunar
Ubangijinmu Yesu Almasihu da ƙauna marar ƙarewa.

**6.21:** A.M. 20.4; 2 Tim 4.12 **6.21-22:** Kol 4.7-8

# WASIKAR BULUS ZUWA GA

# FILIBIYAWA

**Gabatarwa**

Manzo Bulus ne ya rubuta wannan *Wasiƙar Bulus zuwa ga Filibiyawa* a tsakanin shekara ta A.D. 59 da A.D. 61. Bulus ya rubuto wasiƙan nan zuwa ga jama'ar masu bi na ɗarkon da ya kafa a ƙasar Turai a lokacin da yake a kurkuku a Roma.

Dalilin da ya sa an rubuta wannan wasiƙa shi ne domin a gode wa masu bi na birnin Filibi a kan taimako na kyautai da addu'o'in da suka yi a lokacin da Bulus yake wahala.

A cikin wasiƙar an tsawata wa sauran masu aikin bisharar da suka ƙi haɗa kai da Bulus. (An kuma nuna damuwa saboda koyarwar ƙaryar da take tasowa a cikin jama'ar masu bi a Filibi da kuma yadda ake matsa wa mutane cewa wai sai sun kiyaye Dokar Musa kafin su sami ceto.) Wasiƙar ta ƙarfafa bangaskiyarsu ta kuma nemi su yi koyi da irin haƙuri da saukinkai irin na Yesu da kuma irin jimrewar da Bulus ya yi, su kuma kasance da ɗarin ciki kullum. A ƙarshe wasiƙar ta shawarce su su yi zaman lafiya da junansu.

**Abubuwan da Suke Ciki**



---

## Gaisuwa

1 [1] Daga Bulus da Timoti, bayin Almasihu Yesu zuwa ga dukan tsarkaka da suke bin Almasihu Yesu a Filibi, tare da dattiban jama'ar masu bi da masu yi muku hidima.

2 Alheri da salamar Allah Ubanmu da Ubangiji Yesu Almasihu su kasance tare da ku.

## Addu'ar Bulus domin Filibiyawa Masu Bin Yesu

3 Ina gode wa Allah a duk lokacin da na tuna da ku. [4] Da ɗarin
ciki kuwa nake yin roƙe-roƙena ga Allah saboda ku duka. [5] Ina

---

1.1: A.M. 16.12

godiya saboda kun haɗa kai da ni cikin aikin bishara tun daga
ranar farko har zuwa yau. 6 Na tabbata shi wanda ya fara aiki mai
kyan nan a cikinku, zai ci gaba har yă gama shi a Ranar da Yesu
Almasihu zai dawo. 7 Daidai ne in riƙa tunaninku haka, ku duka,
domin kuna zuciyata, saboda dukanku kun nuna mini alherin
Allah a lokacin da aka kulle ni a kurkuku, da kuma ta wurin kāre
bishara da tabbatar da ita. 8 Allah shi ne shaidata, ya san yadda
nake ƙaunarku duka da ƙaunar Almasihu Yesu.

9 Addu'ata ita ce ku ƙaru cikin ƙauna da sanin Allah da
kowace irin ganewa. 10 Wannan zai taimake ku ku iya zaɓan abin
da ya fi kyau, don a Ranar da Almasihu zai dawo ku zama masu
tsarki, marasa laifi. 11 A kuma cika ku da ayyuka masu kyau da
suke nuna halin kirkin da ake samuwa ta wurin Yesu Almasihu
domin ɗaukaka da yabon Allah.

**Bulus Yana Rayuwa domin Almasihu**

12 'Yan'uwa, ina so ku sani cewa, abin da ya faru da ni ya
ƙara sa bishara ta yaɗu, 13 har sojojin fadar sarki, da sauran
mutane suka sani cewa an kulle ni a kurkuku saboda Almasihu
ne. 14 Kulle ni da aka yi a kurkuku ya sa 'yan'uwa da yawa a
cikin Ubangiji suka ƙara samun ƙarfin hali su yi maganar Allah
ba tare da tsoro ba.

15 Waɗansu dai suna wa'azin Almasihu saboda kishi da
neman faɗa ne, amma waɗansu suna yi da nufi mai kyau.
16 Waɗannan da suke wa'azi da nufin mai kyau suna wa'azi da
ƙauna ne, don sun sani an kulle ni domin ina kāre bishara.
17 Sauran suna wa'azi a kan Almasihu da halin sonkai ne ba cikin
gaskiya ba. Sonsu ne in ƙara shan wahala a kurkuku.

18 To, ba kome. Ta kowane hali dai, ko da nufin ƙarya, ko da
nufin gaskiya, ana wa'azi a kan Almasihu ne. Wannan yana sa
in yi farin ciki. I, zan ci gaba da yin farin ciki, 19 domin na sani,
ta wurin addu'o'inku, da taimako daga wurin Ruhun Almasihu
Yesu, a ƙarshe za a sake ni. 20 Ina marmari, kuma ina sa zuciya
cewa kada in kawo wa kaina kunya cikin aikin Ubangiji, amma
in yi maganata ba tare da tsoro ba. Cikin dukan abin da zan yi,
bari Almasihu yă sami ɗaukaka yanzu da kowane lokaci a wurina,
ko ina da rai ko na mutu. 21 Domin ni kam, idan na rayu, don
Almasihu ne; idan ma na mutu, duk riba ce. 22 Idan ya zama zan
rayu cikin jiki, zan yi aiki mai amfani ke nan. Amma na rasa

1.13: A.M. 28.30

wanda zan zaɓa. 23 Duka biyu suna jan hankalina. Sona dai in
koma wurin Almasihu in zauna tare da shi. Haka ya fi kyau.
24 Amma don in taimake ku, gara in rayu cikin jiki. 25 Tun da na
tabbatar da haka, na sani zan zauna tare da ku duka domin ku ci
gaba da farin ciki cikin bangaskiyarku. 26 Ta haka idan na sāke
kawo muku ziyara, za ku sami babban dalilin yin taƙama da
Almasihu Yesu ta wurina.

27 Sai dai ku yi zaman da ya dace da bisharar Almasihu. Ta
haka, ko na zo na gan ku, ko ma ban zo ba, zan ji labarinku in
sani cewa kun tsaya sosai tare, kuna fama tare, ra'ayinku ɗaya
saboda bangaskiyar bishara, 28 ba tare da jin tsoron abokan
gābanku ba ko kaɗan. Ai, wannan tabbaci ne a gare su cewa za
su halaka, amma a wurinku tabbacin cetonku ke nan. Wannan
tabbacin kuwa daga wurin Allah yake. 29 Don alherin da ya yi
muku ba don ku gaskata da Almasihu kaɗai ba ne, amma har ma
don ku sha wahala saboda shi, 30 kuna shan fama irin yadda kuka
taɓa gani nake sha, kuka kuma ji ina sha har yanzu.

### Misalin Kasƙantar Almasihu

2 1 Idan rayuwarku a cikin Almasihu tana ƙarfafa ku, ƙaunarsa
kuma tana yin muku ta'aziyya, idan kuna zumunci cikin
Ruhu, kuna kuma ƙauna da tausayin juna, 2 to, ina roƙonku ku sa
in ji daɗi sosai. Bari kuma tunaninku yǎ zama ɗaya, kuna ƙaunar
juna, kuna kuma haɗa kanku tare. 3 Kada ku yi kome da sonkai
ko girmankai, sai dai ku ƙasƙanta kanku. Bari kowa yǎ mai da
wani ya fi shi. 4 Kada ku kula da kanku kaɗai, amma ku kula da
waɗansu kuma. 5 Bari ku zama da irin halin Almasihu Yesu.

6 Ko da yake shi Allah ne,
bai mai da kasancewarsa daidai da Allah
abin da zai riƙe da ƙarfi ba,
7 sai dai ya mai da kansa kamar ba kome ba,
ya ɗauki matsayin bawa.
Da kamannin mutum ne ya zo.
8 Ya ƙasƙantar da kansa ta yin biyayya wadda ta kai shi
har ga mutuwa,
mutuwar ma ta kan gicciye.
9 Saboda haka ne ma Allah ya ɗaukaka shi sosai.
Ya ba shi sunan nan da ya fi kowane suna,
10 don kowace gwiwa sai ta durƙusa wa sunan nan na Yesu,
a sama da ƙasa, da kuma can ƙarƙashin ƙasa.

---

1.30: A.M. 16.19-40

11 Kuma kowane harshe yă shaida cewa
Yesu Almasihu Ubangiji ne,
don ɗaukakar Allah Uba.

### Yin Haske a Duniya kamar Fitilu

12 Saboda haka, ya ku waɗanda nake ƙauna ina roƙonku
kamar yadda kullum kuke yi mini biyayya ko ba na nan, yanzu
ma da ba na nan ku ƙara yin biyayya. Ku cika aikin cetonku ta
wurin ci gaba da ƙoƙarin rayuwa mai kyau tare da tsoron Allah.
13 Gama Allah shi ne yake aiki a zuciyarku, shi ne yake sa ku
yarda da abin da yake so, ku kuma yi shi.
14 Duk abin da za ku yi, kada ku yi shi da gunaguni, ko
gardama, 15 don ku zama marasa laifi, masu tsarki, cikakkun
'ya'yan Allah. Kuna zama ne a cikin mugayen mutane masu
taurin kai, waɗanda kuke haskakawa a cikinsu kamar fitilu a
duniya. 16 Idan kuka riƙe saƙo mai ba da rai sosai, zai sa in yi
taƙama a Ranar da Almasihu zai dawo, don yă zama ban sha
fama da wahala a banza ba.
17 Bangaskiyarku da aikinku a cikin Ubangiji kamar hadaya
ne a gare shi, kuma ko da na zub da jinina a kan hadayan nan,
zan ji daɗi, in yi murna tare da ku duka. 18 Haka kuma za ku yi
farin ciki, ku yi murna tare da ni.

### Timoti da Abaforiditus

19 Ina sa zuciya cikin Ubangiji Yesu cewa zan aika Timoti
wurinku ba da daɗewa ba, don ni ma in ƙara samun ƙarfafawa
ta wurin jin labarinku. 20 Ba ni da wani kamarsa wanda ya damu
da ku sosai. 21 Sauran dai, abin da ya shafe su kawai suka damu
da shi, ba abin da ya shafi Yesu Almasihu ba. 22 Ai, kun san
yadda Timoti yake, yadda muka yi aikin bishara tare kamar ɗa
da babansa. 23 Saboda haka ina fata zan aika shi da zarar na ji
abin da zai faru da ni. 24 Kuma idan Ubangiji ya yarda, ni ma zan
zo ba da daɗewa ba.
25 Na ga ya kamata in aika muku da ɗan'uwana, Abaforiditus.
Shi abokin aikina ne, abokin famana kuma, wanda kuka aiko yă
yi mini hidima. 26 Yana marmari yă gan ku duka, har ma ya damu
sosai don kun ji ya yi rashin lafiya. 27 Lallai ya yi rashin lafiya
har ma ya kusa mutuwa. Amma Allah ya ji tausayinsa, ba shi
kaɗai ba, har ma da ni. Da ba haka ba da baƙin ciki zai yi mini
yawa.

---

**2.10-11:** Ish 45.23 **2.15:** M. Sh 32.5

28 Shi ya sa na yi niyya sosai in aika shi don ku ji daɗin sāke
ganinsa, ni kuma in rage damuwata. 29 Ku karɓe shi da murna
sosai saboda Ubangiji. A girmama irinsu yadda ya kamata,
30 domin ya kusa yă mutu don aikin Almasihu, yana ba da ransa
don yă yi mini taimakon da ku ba ku iya yi ba.

**Adalci na Gaskiya**

3 1 A ƙarshe kuma, ’yan’uwa, ku yi farin ciki cikin Ubangiji.
Bai dame ni in sāke rubuta muku waɗannan abubuwa ba. Ga
shi kuwa, domin amfaninku ne.
2 Ku yi hankali da karnukan nan,[a] masu mugayen ayyuka,
masu yankan jikin nan, wai suna kaciya. 3 Ai, mu ne masu kaciya
ta ainihi, mu da muke bauta wa Allah ta wurin Ruhu Mai Tsarki,
masu taƙama da Almasihu Yesu, mu da ba mu dogara da ayyukan
da ake gani ba, 4 ko da yake ni ina iya dogara da ayyukan da ake
gani. Idan kuma akwai wanda yake tsammani yana da dalilin
dogara da ayyukan da ake gani ne, to, ni na fi shi. 5 Ga shi an yi
mini kaciya a rana ta takwas, asalina, ni ɗan Isra’ila ne, na kabilar
Benjamin, cikakke ɗan Ibraniyawa kuwa. Game da bin Dokar
addinin Yahudanci kuwa, ni Bafarisiye ne. 6 Wajen ƙwazon bin
addini kuma ina tsananta wa jama’ar masu bi, wajen kiyaye
umarnan Doka kuma, ba ni da laifi. 7 Amma abin da dā ya zama
mini riba yanzu, na ɗauka hasara ce saboda Almasihu. 8 Ai, babu
abin da ya fi daraja kamar sanin Almasihu Yesu Ubangijina. Na
mai da dukkan abubuwa hasara ce, domin in san shi. Saboda shi
na yi hasarar dukkan abubuwa. Na mai da su abin banza, domin
in sami Almasihu, 9 in kuma zama a cikinsa. Wannan kuwa ba
don adalcina ta wajen kiyaye Dokar addini ba, sai dai ta adalcin
nan wanda yake fitowa daga bangaskiya cikin Almasihu, wato,
da adalcin nan wanda yake samuwa daga Allah ta wurin
bangaskiya. 10 Ina so in san Almasihu da ikon tashinsa daga
matattu. Ina so in yi tarayya cikin shan wuyarsa, da mutuwarsa.
11 Domin ko ta yaya in kai ga tashin nan daga matattu.

**Koƙarin Yin Nasara**

12 Ba wai na riga na zama yadda ya kamata in zama ba, ko
kuma na riga na zama cikakke ba, a’a, sai dai ina ta fama in yi
nasara, don Almasihu Yesu ya riga ya mai da ni nasa. 13 To,

---

**3.5:** A.M. 23.6; 26.5; Rom 11.1 **3.6:** A.M. 8.3; 22.4; 26.9-11

[a] **3.2 karnukan nan:** Yahudawa suna ganin waɗanda ba Yahudawa ba kamar karnuka. Amma a nan ana nufin waɗanda suke gāba da koyarwar Bulus ne.

'yan'uwa, ban ce na riga na riƙe abin ba, amma abu ɗaya nake
yi, ina mantawa da abin da ya riga ya wuce, ina ƙoƙarin yin abin
da yake gaba. [14] Ina ƙoƙari in yi nasara don in sami ladan kiran
nan zuwa sama da Allah ya yi mini ta wurin Almasihu Yesu.
15 Saboda haka dukanmu da muka yi girma cikin ruhaniya,
sai mu ɗauki wannan tunani. Amma idan waɗansunku suna da
wani ra'ayi dabam, to, Allah zai bayyana muku wannan kuma.
[16] Babban abin shi ne duk inda muka kai, mu ci gaba daga nan.
17 'Yan'uwana, ina so ku bi misalina, ku kuma dubi waɗanda
zamansu ya yi daidai da yadda muka nuna muku. [18] Akwai
waɗansu mutanen da na sha yi muku gargaɗi a kansu. Ina kuma
sāke gaya muku yanzu, har da hawaye cewa rayuwarsu ta mai da
su masu gāba da mutuwar Almasihu a kan gicciye. [19] A ƙarshe
za su halaka. Abin da jikinsu yake so ne kawai suka damu da shi.
Suna taƙama da rashin kunyarsu. Sun damu da abubuwan duniya.
[20] Mu dai 'yan mulkin sama ne. Daga can ne kuma muke jiran
zuwan Mai Ceto, Ubangiji Yesu Almasihu. [21] Shi ne mai ikon
kawo dukan abubuwa ƙarƙashin mulkinsa. Ta wurin ikon nan nasa
zai sāke jikin nan namu na ƙasƙanci, yǎ mai da shi kamar jikin
nan nasa na ɗaukaka.

### Tsayawa da Ƙarfi cikin Ubangiji

4 [1] Saboda haka, 'yan'uwana, ku da kuke a zuciyata kullum,
har ina marmarin ganinku, ku da kuke sa zuciyata ta ji daɗi,
ku da nake taƙama da ku, ina roƙonku ku tsaya da ƙarfi cikin
Ubangiji, ku waɗanda nake ƙauna.
2 Ina jan kunnen Yudiya da Sintiki, su shirya da juna cikin
Ubangiji. [3] Kai, abokin aikina[b] mai aminci, ina roƙonka ka
taimaki waɗannan matan, don sun sha fama tare da ni a cikin
aikin bishara. Haka ma Kilemen da sauran abokan aikina,
waɗanda sunayensu suke a rubuce a littafin rai.
4 Ku yi farin ciki cikin Ubangiji kullum. Ina sāke gaya muku
ku yi farin ciki.
5 Bari ku zama da sauƙinkai ga kowa. Ubangiji ya yi kusan
zuwa. [6] Kada ku damu da kome, sai dai a cikin kome ku faɗa wa
Allah bukatunku ta wurin addu'a da roƙo, tare da godiya. [7] Ta
haka kuwa Allah zai ba ku salama irin da ta wuce ganewar ɗan
Adam, za ta tsai da zukatanku da tunaninku cikin Almasihu Yesu.

---

3.17: 1 Kor 4.16; 11.1

[b] **4.3 abokin aikina:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Sizigus" ne a nan.

8 Daga ƙarshe kuma, 'yan'uwana, ku riƙa yin tunani a kan
duk abin da yake gaskiya, abin girmamawa, abin da yake daidai,
abin tsarki, abin so, abin da yake mai daɗewa, wato, dukan abin
da yake mafi kyau, ko abin da ya isa yabo. [9] Ku yi aiki da
abubuwan da kuka koya kuka kuma karɓa, da kuma abubuwan
da kuka ji, kuka gani a wurina. Ta haka, Allah mai salama zai
kasance tare da ku.

**Bulus Ya Gode wa Masu Bi na Filibi**

10 Na yi farin ciki sosai ga Ubangiji don yanzu kun sāke nuna
kuna kula da ni. Ko da yake dā ma kun kula da ni amma ba ku
sami dama ku nuna mini ba. [11] Ba wai ina kukan rashin wani abu
ba ne. Ai, na koyi yadda zan zauna da kwanciyar rai a kowane
halin da nake ciki. [12] Na san yadda zan zauna ko cikin talauci ko
cikin arziki. Zan iya zama a kowane irin hali, ko cikin yunwa ko
cikin ƙoshi, ko cikin rashi ko cikin samu. [13] Zan iya yin kome ta
wurin Almasihu wanda yake ƙarfafa ni.

14 Duk da haka kun kyauta da kuka taimake ni a lokacin da
nake cikin wahala. [15] Ku Filibiyawa kun sani, a lokacin da na fara
aikin wa'azin Labari Mai Daɗi, da na bar ƙasar Makidoniya ba
wata jama'ar masu bin da ta haɗa kai da ni ta wurin bayarwa da
karɓa, sai ku kaɗai. [16] Don ko a lokacin da nake Tasalonika ma
kun aiko mini da taimakon abubuwan da nake bukata ba ma sau
ɗaya ba. [17] Kada ku yi tsammani ina neman kyauta a wurinku ne,
a'a, sai dai ina nema muku amfani ne da za a ƙara a kan ribarku.
[18] An biya ni duka, biyan da ya wuce misali. Bukatata ta biya, da
yake na karɓi kyautarku da kuka aiko ta hannun Abaforiditus.
Wannan hadaya ce mai ƙamshi, baiko ne kuma mai kyau da Allah
zai karɓa yǎ kuma ji daɗinsa. [19] Allahna kuma zai biya muku ko
wace bukatarku bisa ga albarkunsa masu yawa ta wurin Almasihu
Yesu. [20] Daukaka ta tabbata ga Allahnmu da Ubanmu, har abada.
Amin.

**Gaisuwar Karshe**

21 Ku gai da dukan tsarkaka cikin Almasihu Yesu.
'Yan'uwan da suke tare da ni suna gaishe ku.

22 Tsarkaka duka suna gaishe ku, musamman waɗanda suke
a fadar Kaisar.

23 Alherin Ubangiji Yesu Almasihu yǎ kasance tare da ku.
Amin.

---

**4.15-16:** 2 Kor 11.9 **4.16:** A.M. 17.1 **4.18:** Fit 29.18

# WASIKAR BULUS ZUWA GA
# KOLOSIYAWA

## Gabatarwa

Manzo Bulus ne ya rubuta wannan wasiƙa zuwa ga jama'ar masu bi da take a Kolosi wadda wani mataimakin Bulus mai suna Abafaras ne ya kafa. Wasiƙar Kolosiyawa da ta Afisawa da ta Filibiyawa da ta Filimon su ne akan ce da su wasiƙu daga kurkuku. Manzo Bulus ya rubuta waɗannan wasiƙu ne daga birnin Roma a lokacin nan da yake tsare a wani gida har na tsawon shekara biyu (Dubi A. M. 28.16-31). An rubuta wannan wasiƙa wajen shekara ta A.D. 60.

Bulus kuwa ya rubuta wannan wasiƙa domin ta zama hanyar yin gyara game da koyarwar ƙaryan da ta taso a Kolosi. Koyarwar ƙaryan nan ta ce samun ceto ya dogara ga kiyayen al'adun mutane ne. Ta shafi bautar mala'iku da ruhohi. Ban da haka ma ta ce dole ne mai bi ya bi al'adu iri-iri na ci da sha da yin kaciya da sauransu.

Wasiƙar ta bayyana cewa ana samun cikakkiyar ceto daga wurin Yesu ne. Ta kuma ce Yesu shi ne kamannin Allah na ainihi. Wato, cikakkiyar Allahntaka ta kasance ga Yesu ke nan. Yesu shi ne kuma mahalicci wanda yake nan tun kafin kome yǎ kasance, dominsa ne kuma kome ya kasance. Wasiƙar ta bayyana Yesu a kan cewa shi ne kan jama'ar masu bi, shi ne na farkon da ya tashi daga matattu, shi ne kuma mai shirya tsakanin Allah da mutane.

## Abubuwan da Suke Ciki



---

## Gaisuwa

1 [1] Daga Bulus, wanda Allah ya zaɓa don yǎ zama manzon
Yesu Almasihu, tare da Timoti, ɗan'uwanmu, [2] zuwa ga
tsarkaka masu aminci cikin Almasihu da suke zama a Kolosi.
Alherin Allah Ubanmu da salamarsa su kasance tare da ku.

## Godiya da Addu'a

3 Kullum muna gode wa Allah, Uban Ubangijinmu Yesu
Almasihu, a duk lokacin da muke addu'a dominku. 4 Don mun ji

yadda kuka gaskata cikin Almasihu Yesu, da kuma yadda kuke
ƙaunar dukan tsarkaka. 5 Dalilin da kuke yin haka kuwa shi ne,
kuna sa zuciya a kan abubuwan nan masu kyau waɗanda aka yi
muku ajiyarsu a sama. Wannan shi ne Labari Mai Daɗin da aka
yi muku tun da farko, wato, maganar gaskiyan nan da kuka ji.
6 Bisharan nan tana ta kawo albarku, tana kuma bazuwa cikin
dukan duniya, kamar yadda ta yi a cikinku tun lokacin da kuka
fara jin labarin alherin Allah, kuka kuma gane yadda take.
7 Abafaras, abokinmu da muke ƙauna ne ya fara kawo muku
wannan labarin alherim Allah. Da mu da shi duk masu bauta ne
na Almasihu. Shi mai aminci ne kuwa, yana hidimar a cikinku a
madadinmu[a] ne. 8 Shi ne kuma ya ba mu labarin irin ƙaunar
mutanen da kuke yi cikin Ruhu.

9 Shi ya sa tun lokacin da muka ji labarin, ba mu fasa yin
addu'a dominku ba, muna roƙon Allah yǎ nuna muku nufinsa
dalla-dalla domin ku sami hikima ta Ruhu, ku kuma sami ganewar
kome duka. 10 Ta haka ne za ku yi rayuwa wadda ta dace da masu
bin Ubangiji, kuma za ku riƙa yin abubuwan da yake so. Yadda
kuke rayuwa kuma zai nuna halaye masu kyau, za ku kuma riƙa
ƙaruwa da sanin Allah. 11 Bari Allah yǎ ƙarfafa ku da ƙarfinsa
mai ɗaukaka yadda za ku tsaya da ƙarfi sosai, domin ku jimre a
kan kowane abin da ya faru, kuna haƙuri cikin farin ciki. 12 Ku
riƙa gode wa Uba a kowane lokaci, domin shi ne ya sa muka isa
samun rabo cikin abubuwan nan da ya shirya wa mutanensa, cikin
mulkin haske. 13 Gama shi ya cire mu daga mulkin duhu, ya kai
mu mulkin Ɗansa wanda yake ƙauna, 14 wanda ta wurinsa ne
muka sami fansa, wato, yafewar zunubanmu.[b]

### Yesu Almasihu da Aikinsa

15 Almasihu shi ne kamannin Allah da ba a iya gani, shi ne
Ɗan fari kafin a halicci kome, 16 don ta wurinsa ne aka yi kome
da kome da yake sama da kuma ƙasa, da abubuwan da ake gani
da waɗanda ba a iya gani. Ta wurinsa ne aka yi dukan abubuwan
da suke da iko a sama, da kuma shugabanni, da masu mulki, har
ma dukan abin da aka yi, an yi ne ta wurinsa, kuma dominsa.
17 Almasihu yana nan kafin kome, ta wurinsa ne ma kome yake
a harhaɗe. 18 Shi ne kai na jiki, wato, jama'ar masu bi. Shi ne

1.7: Kol 4.12; Fil 23 1.14: Afi 1.7

[a] **1.7 madadinmu:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "maimakonku" ne ■ nan.

[b] **1.14 yafewar zunubanmu:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā sun ƙara "ta wurin jininsa" ■ nan.

tushe, shi ne kuma na farkon da ya tashi daga matattu, don cikin
kome da kome, yă zama shi ne na fari. [19] A gare shi ne dukan
Allahntakar Allah ta kasance. [20] Ta wurin Ɗan ne kuma Allah ya
komar da dukan halittarsa, zuwa wurinsa. Wato, ta wurin zub da
jini wanda Ɗansa ya yi a kan gicciye, ya komar da kome da yake
sama da ƙasa zuwa wurinsa.

21 A dā dai kun yi nisa da Allah, har kun zama masu gāba da
shi a zuciyarku saboda mugayen abubuwan da kuke yi. [22] Amma
yanzu, ta wurin Almasihu wanda ya zama mutum ya kuma mutu,
Allah ya mai da ku abokansa. Yanzu kuma Almasihu ya miƙa ku
masu tsarki, marasa laifi, marasa zargi a gaban Allah. [23] Sai dai
ku ci gaba cikin bangaskiyarku, kuna tsayawa sosai a kan tushen
nan. Kada kuma ku yarda a jijjiga ku ku bar sa zuciyan nan da
kuka samu a lokacin da kuka ji bisharan nan. Wannan bisharar
da aka yi wa'azinta ga kowa a duniya ne, ni Bulus, na zama mai
hidimarta.

### Hidimar Bulus ga Jama'ar Masu Bi

24 Yanzu, ina farin ciki saboda wuyar da nake sha dominku,
don ta wurin wuyan nan zan cika abin da ya rage na wuyar da
Almasihu ya sha saboda jikinsa, wato, jama'ar masu bi. [25] Allah
ne ya zaɓe ni domin in zama bawan jama'ar masu bi, ya ba ni
wannan aiki domin in taimake ku, in yi wa'azin cikakkiyar
maganar Allah. [26] Wannan labarin da nake gaya muku, asiri ne
da yake a ɓoye tun zamanai masu yawa, amma yanzu an bayyana
shi ga tsarkakansa. [27] Nufinsa ne mutanensa su san yawan dukiya
da take cikin asirin nan nasa mai ɗaukaka wanda ya shirya domin
dukan waɗanda ba Yahudawa ba. Wannan asirin kuwa shi ne
yadda Almasihu yake zama a cikin zuciyarku, kuna kuma sa rai
za ku kasance tare da shi a cikin ɗaukakarsa. [28] Shi ya sa muke
gaya wa kowa a kan Yesu Almasihu, muna jan kunnen kowane
mutum, muna kuma koyar da waɗannan abubuwa da dukkan
hikimarmu don mu miƙa kowa cikakke cikin Almasihu. [29] Saboda
wannan ne ina fama ina kuma ƙoƙari da iyakar ƙarfin nan da
Almasihu yake iza a cikina ta wurin ikonsa.

2 [1] Ina so ku san irin ƙoƙarin da nake yi dominku da mutanen
da suke Lawudikiya, da kuma dukan waɗanda ba su taɓa
ganina ba. [2] Sona shi ne, ƙauna ta haɗa su, su kuma sami
ƙarfafawa a zuciyarsu. Ta haka za su sami babban arzikin nan,
wato, tabbaci wanda ya zo ta wurin ganewa har su kai ga sanin

1.18: Afi 1.22-23 1.20: Afi 2.16

zurfin asirin Allah, wato, Almasihu da kansa[6] ke nan. 3 A cikinsa
ne aka ɓoye dukkan dukiya ta hikima da ta sani.
4 Ina gaya muku wannan ne saboda kada wani yă ruɗe ku da
zaƙin baki. 5 Ko da yake ni kaina ba na nan tare da ku, amma
zuciyata tana tare da ku. Ina farin ciki sosai da jin yadda kuke
tsaye daram, kuna kuma dagewa cikin bangaskiyarku cikin
Almasihu.

**Bin Almasihu Ya Kawo Sabuwar Rayuwa**

6 Tun da kun yarda cewa Yesu Almasihu shi ne Ubangijinku,
sai ku ci gaba da yin rayuwarku a cikinsa. 7 Ku yi ta neman
ƙarfinku a cikinsa, ku gina ranku a kansa, kuma kuna cin gaba
da gaskata da shi kamar dai yadda muka koya muku, kuna kuma
gode masa kowane lokaci.
8 Ku lura fa kada wani yă ɗauki ilimin duniyan nan yă ruɗe
ku har ku bar hanyan nan ta gaskiya. Wannan irin ilimi ruɗi ne
na banza. Daga wurin mutane ne ya fito, kuma daga wurin
ruhohin da suke da iko a duniya ne, ba daga Almasihu ba. 9 Domin
a cikin Almasihu ne, wanda ya zama mutum dukkan Allahntaka
take tabbata. 10 Haka ma a cikinsa rayuwarku ta zama cikakke.
Shi ne kuwa shugaban dukkan sarauta da iko.
11 A cikinsa ne kuma aka yi muku sabuwar kaciya, wadda ba
irin da mutum ne yake yi ba, amma wadda Almasihu ne ya yi
muku, ta wurin tuɓe muku halinku na jiki. 12 Da aka yi muku
baftisma, an binne ku ne tare da Almasihu ke nan. Ta wajen
baftisma kuma aka ta da ku tare da Almasihu, ta wurin
bangaskiyarku a cikin ikon Allah wanda ya ta da shi daga matattu.
13 A dā ku matattu ne saboda zunubi da kuma saboda rashin
kaciyarku, amma Allah ya ta da ku rayayyu cikin Almasihu. Ya
yafe mana zunubanmu. 14 A dā an sa shaida a kanmu a rubuce
cewa mu masu karyar doka ne. Shari'a kuma tana gāba da mu.
Amma Allah ya soke ta, har ana iya cewa ya kafe ta da kusa a
jikin gicciyen Almasihu. 15 Ya ƙwace makamai na ikoki da
mulkoki, ya ba su kunya a fili, yadda ya ci nasara a kansu a kan
gicciye.

---

2.12: Rom 6.4 2.13: Afi 2.1-5 2.14: Afi 2.15

[6] **2.2 Almasihu da kansa**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "asirin Allah, duk da na Uba da na Almasihu" ne a nan.

**Bin Dokoki Bai Isa Ba**

16 Saboda haka kada ku bar wani yă ba ku laifi a kan
abubuwan da za ku ci ko abubuwan da za ku sha, ko kuma yă
ba ku laifi a kan rashin tunawa da wani biki, ko tsayawar wata,
ko hutu a Ranar Hutu. 17 Waɗannan abubuwa kamar hoto ne
kawai waɗanda suka nuna wa mutane abin da zai zo, amma
Almasihu shi ne ainihin abin. 18 Saboda haka kada ku bar kowa
mai ɗaga kai yă rena ku da cewa shi wani abu ne saboda wai
yana ganin ru'uya. Irin mutumin nan yakan nuna ƙasƙancin kai
na ƙarya, wai yana yin wa mala'iku sujada, alhali kuwa kumburan
kansa yake yi ba dalili, sai son zuciya irin ta halin mutum kawai.
19 Ai, irin wannan ya riga ya rabu da Almasihu wanda shi ne kan
jama'ar masu bi, wanda ta gare shi ne dukkan jiki ya dogara. Ai,
Almasihu shi ne yake sa jikin yă haɗu ta wurin gaɓoɓi da jijiyoyi,
yana kuma girma da girman da Allah yake sawa.
20 Da yake kun mutu tare da Almasihu, har kun rabu da
mugayen ruhohi na duniyan nan, don me kuke waɗansu halaye
kamar har yanzu ku na duniya ne? Don me kuka yarda da dokoki
waɗanda mutane suke bayarwa 21 kamar dokoki masu cewa,
"Kada ka taɓa, kada ka ɗanɗana, kada ka kama?" 22 Irin
waɗannan dokoki suna magana a kan abubuwan da ba sa daɗewa.
Ayyukan mutum ne su, sun kuma fito daga koyarwar mutum. 23 A
idon mutane irin dokokin nan suna da alamar hikima, sukan kawo
ƙwazo da yawa da ƙasƙantar da kai cikin addini (ko da yake
waɗannan ƙarya ne), har mutane suna ba wa jikinsu wahala.
Amma gaskiyar ita ce dokokin nan ba su da wani ikon da zai
taimaki mutum yă sha kan sha'awar jikinsa.
3 1 Tun da yake Allah ya ta da ku da rai tare da Almasihu, sai
ku sa ido a kan abubuwan nan da suke sama, inda Almasihu
yake, yana kuwa zama a hannun dama na Allah. 2 Ku sa zuciyarku
a kan abubuwan nan da suke sama, kada ku damu da abubuwan
duniyan nan. 3 Gama kun riga kun mutu, ranku kuwa yana a ɓoye
tare da Almasihu cikin Allah. 4 Almasihu ne ran naku nan na
gaskiya. Idan ya sāke zuwa, ku ma za ku kasance tare da shi cikin
ɗaukakarsa.

**Rayuwa cikin Tsarki**

5 Saboda haka sai ku kashe halin sha'awace-sha'awacen
duniya a zuciyarku, wato, iskanci, da aikin lalata, da muguwar

---

**2.16**: Rom 14.1-6 **2.19**: Afi 4.16 **3.1**: Zab 110.1

sha'awa, da mugun hali, da kuma kwaɗayi, wanda shi ma bautar
gumaka ne. 6 Saboda mugayen abubuwa irin waɗannan ne fushin
Allah yake sauko wa mutanen da suka ƙi binsa.[c] 7 Dā ku da kanku
kuna da irin waɗannan halayen, sa'ad da kuke cikin wannan
muguwar rayuwa. 8 Amma yanzu dole ne ku rabu da dukan irin
halayen nan. Ku bar yin fushi, da zafin rai, da mugun nufi, da
zage-zage, da maganar banza. 9 Kada ku yi wa juna ƙarya, da
yake kun riga kun bar halinku na dā da ayyukansa, 10 har kun
ɗauki sabon hali. Allah kuwa mahaliccin wannan sabon halin
naku zai yi ta sabunta shi don yǎ zama kamar nasa, don ku san
shi sosai. 11 Da yake kun sami sabon hali, babu sauran bambanci
tsakaninku ke nan. Da Yahudawa da waɗanda ba Yahudawa ba,
duk ɗaya ne. Ko an yi wa mutum kaciya ko ba a yi masa ba, duk
ɗaya ne. Babu bambanci tsakanin masu hali iri na dabba da
baƙauye, ko bawa ko mai 'yanci, domin Almasihu shi ne kome,
shi ne kuma yake cikinmu dukka.
12 Allah ya zaɓe ku don ku zama mutanensa masu tsarki
waɗanda yake ƙauna ƙwarai. Saboda haka ku riƙa jin tausayin
juna, kuna yin alheri, kuna nuna tawali'u da sauƙinkai da jimrewa.
13 Ku riƙa yin haƙuri da juna. Idan wani a cikinku ya yi wa wani
laifi, ku yafe masa. Kamar yadda Ubangiji ya yafe muku
zunubanku, haka ma ku ma ku yafe wa juna. 14 Fiye da waɗannan,
ku ƙaunaci juna, domin ƙauna ce za ta haɗa kome duka don yǎ
zama kamar yadda Allah yake so. 15 Bari salama ta Almasihu ta
bi da ku a kowane abin da za ku yi, don saboda salaman nan ce
Allah ya kira ku cikin jiki ɗaya, ku kuma zama masu gode wa
Allah kullum. 16 Bari maganar Almasihu ta kasance a zuciyarku
a yalwace, kuna koya wa juna, kuna yi wa juna gargaɗi da dukan
hikima, kuna waƙoƙin zabura da na yabon Allah, kuna yi wa
Allah waƙa, kuna kuma gode masa a zuciyarku. 17 A kowane abin
da kuke yi, cikin magana ko ayyuka, ku yi shi a cikin sunan
Ubangiji Yesu, kuna gode wa Allah Uba ta wurinsa.

**Zaman Dacewa ga Iyali**

18 Ku matan aure, ku ba mazanku girma kamar yadda ya dace
cikin Ubangiji.

**3.9**: Afi 4.22 **3.10**: Far 1.26; Afi 4.24 **3.12-13**: Afi 4.2 **3.13**: Afi 4.32
**3.16-17**: Afi 5.19-20 **3.18**: Afi 5.22; 1 Bit 3.1

[c] **3.6 mutanen da suka ƙi binsa**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da waɗannan kalmomi.

19 Ku maza kuma ku ƙaunaci matanku. Kada ku nuna musu
hali marar tausayi.
20 Ku yara, ku yi wa iyayenku biyayya cikin kowane abu,
domin haka Ubangiji yake so.
21 Ku ubanni, kada ku matsa wa yaranku lamba, don kada su
fid da zuciya.
22 Ku bayi, ku yi biyayya ga iyayengijinku na duniya a
kowane abu. Kada ku yi aikin ganin ido kamar masu neman yabon
mutane, a maimakon haka, ku yi aiki tsakaninku da Allah, kamar
masu tsoron Ubangiji. 23 Duk abin da kuke yi, ku yi shi da dukan
zuciyarku domin kuna yi wa Ubangiji ne, ba mutum ba. 24 Ku
sani fa Ubangiji zai ba ku gādo wanda yake ladanku. Gama
Ubangiji Almasihu kuke bauta wa! 25 Mai aikin mugunta kuwa,
zai sami ladan muguntarsa, don babu nunan bambanci.
4 1 Ku iyayengiji, ku riƙe bayinku da kyau. Ku ba su abubuwan
da ya kamata su samu. Ku tuna, ku ma kuna da Ubangiji a
sama.
2 Ku nace cikin addu'a, kuna tsaro, kuna kuma godiya. 3 Ku
kuma yi mana addu'a, yadda Allah zai buɗe mana hanyar yin
maganarsa, mu sanar wa mutane asirin nan na Allah, wato, labarin
Almasihu. Saboda asirin nan ne nake a kurkuku. 4 Ku yi mini
addu'a in bayyana asirin nan sosai, kamar yadda ya kamata in yi.
5 A cikin zamanku tare da marasa bi, ku yi kome da hikima,
kuna amfani da kowane zarafin da kuke da shi. 6 Bari maganarku
ta zama da ladabi da kuma daɗin ji, domin ku san irin amsar da
ya yi kyau ku ba kowa.

**Gaisuwar Karshe**

7 Tikikus zai gaya muku kome game da yadda nake a nan.
Shi ɗan'uwanmu ne wanda muke ƙauna sosai, kuma shi mai
aminci ne cikin hidima. Mu da shi duk masu hidima ne na
Ubangiji. 8 Abin da ya sa na aike shi wurinku shi ne don yǎ kawo
muku labarin lafiyarmu, sa'an nan kuma yǎ ƙarfafa zuciyarku.
9 Ga kuma Onisimus tare da shi, wanda shi ma ɗan wajenku ne.
Shi ɗan'uwanmu ne da muke ƙauna ƙwarai, mai aminci ne kuwa.
Su biyun za su faɗa muku abin da yake faruwa a nan.
10 Aristarkus, wanda yake a kurkuku a nan tare da ni, ya ce
in gaishe ku, haka kuma Markus wanda kakansa ɗaya ne da

3.19: Afi 5.25; 1 Bit 3.7 3.20: Afi 6.1 3.21: Afi 6.4 3.22-25: Afi 6.5-8
3.25: M. Sh 10.17; Afi 6.9 4.1: Afi 6.9 4.5: Afi 5.16 4.7: A.M. 20.4; 2 Tim 4.12
4.7-8: Afi 6.21.22 4.9: Fil 10-12

Barnaba. (Shi ne na riga na yi magana a kansa, na ce muku in
ya zo, ku karɓe shi hannu biyu-biyu.) 11 Joshuwa wanda ake ce
da shi Justus, shi ma yana gaishe ku. Waɗannan mutane uku ne
kawai Yahudawa a cikin waɗanda suke aikin mulkin Allah tare
da ni. Sun kuwa taimake ni ƙwarai.

12 Abafaras wanda yake ɗaya daga cikinku, wanda shi ma
bawan Yesu Almasihu ne, yana gaishe ku. Kullum yana kokawa
cikin addu'a ga Allah don ku tsaya daram, ku kuma zama cikakku,
kuna aikata dukan abin da Allah yake so, ba tare da shakka ba.
13 Ni kaina na shaida yadda shi Abafaras yake shan wuya don yă
taimake ku da kuma mutanen Lawudikiya da na Hirafolis.

14 Luka, likitan nan da muke ƙauna, da kuma Dimas, suna
gaishe ku.

15 Ku gai mini da dukan 'yan'uwan da suke Lawudikiya, da
kuma Nimfa tare da jama'ar masu bi da take taruwa a gidanta.
16 In kun gama karanta wannan wasiƙa, sai ku aika da ita zuwa
ga jama'ar masu bin da take a Lawudikiya, don su ma su karanta.
Ku ma ku karanta wasiƙar da mutanen Lawudikiya za su aika
muku. 17 Ku kuma gaya wa Arkibus ya mai da hankali yă gama
aikin nan da Ubangiji ya ba shi.

18 Ni Bulus ne da hannuna nake rubuta muku wannan
gaisuwa. Kada ku manta cewa ina nan a kurkuku. Alherin Allah
yă kasance tare da ku.

---

**4.10:** A.M. 12.12,25; 13.13; 15.37-39; 19.29; 27.2; Fil 24

# WASIKAR BULUS TA FARKO ZUWA GA
# TASALONIKAWA

### Gabatarwa

Manzo Bulus ne ya rubuta wannan wasiƙa zuwa ga jama'ar masu bi a Tasalonika wadda take a yankin ƙasar Makidoniya. Ana tsammani Bulus ya rubuta wasiƙan nan a tsakanin shekara ta A.D. 50-51 a Korinti. Wato, a sa'ad da aka kore shi daga Tasalonika (A. M. 17.10) ya bi ta Biriya da Atina (A. M. 17.14) zuwa Korinti (18.1,5).

Jama'ar masu bi a Tasalonika tana ɗaya daga cikin jama'un masu bi na farkon da manzo Bulus ya kafa. A kafawarta ba ta sami isasshen reno ba saboda fitinar Yahudawa (A. M. 17.1-9). An rubuta wasiƙar don a ƙarfafa jama'ar masu bi su tsaya da ƙarfi cikin bangaskiyarsu.

Da farko, Bulus ya gode wa Allah saboda bangaskiyarsu da ayyukansu na ƙauna da kuma sa zuciyar da suke da shi cikin Almasihu. Wasiƙar ta yi bayani game da waɗanda suka mutu cikin Almasihu, ta ƙarfafa masu bi kada su damu game da lokacin dawowar Almasihu, ta kuma gaya musu yadda za su zauna, su kuma ci gaba da yin aiki har Yesu yă dawo.

### Abubuwan da Suke Ciki



---

### Gaisuwa

1 1 Daga Bulus, da Sila, da Timoti, zuwa ga jama'ar masu bi
a Tasalonika, wadda take ta Allah Uba da Ubangiji Yesu
Almasihu.

Alheri da salama su kasance tare da ku.

### Bangaskiyar Tasalonikawa da irin Zamansu

2 Kullum muna gode wa Allah saboda ku duka, muna kuma
sa ku cikin addu'o'inmu koyaushe. 3 Muna tunawa da ayyukan
bangaskiyarku a gaban Allahnmu, da Ubanmu, da faman da kuke
yi don ƙauna, da kuma sa zuciyarku mai ƙarfi ga Ubangijinmu

1.1: A. M. 17.1

Yesu Almasihu. 4 'Yan'uwa waɗanda Allah yake ƙauna, mun san
cewa Allah ya zaɓe ku, 5 saboda mun kawo muku Labari Mai
Daɗi ba da magana kaɗai ya zo muku ba, amma har ma da iko,
da Ruhu Mai Tsarki da kuma cikakken tabbaci. Kun san irin
zaman da muka yi a cikinku domin amfaninku. 6 Kuka kuwa zama
masu koyi da mu, da kuma Ubangiji, kuka kuma karɓi maganar
Allah da farin cikin da Ruhu Mai Tsarki yake sawa, ko da yake
kun sha wahala sosai. 7 Ta haka ku ma kuka zama misali ga duk
masu bi na ƙasar Makidoniya da Akaya. 8 Domin daga wurinku
ne maganar Ubangiji ta bazu, ba ma a ƙasar Makidoniya da Akaya
kaɗai ba, har ma a ko'ina an san da bangaskiyarku ga Allah, ba
ma sai mun faɗa ba. 9 Don mutanen ne da kansu suke ba da labarin
yadda kuka karɓe mu, da kuma yadda kuka rabu da gumaka, kuka
juyo gun Allah, don ku bauta wa Allah na gaskiya kuma mai rai,
10 ku kuma jira dawowar Ɗansa daga sama. Allah ya ta da Ɗan
daga matattu, wato, Yesu wanda zai fitar da mu daga fushin nan
mai zuwa.

### Hidimar Bulus a Tasalonika

2 1 Ai, 'yan'uwa, ku ma kun sani cewa zuwanmu wurinku bai
zama a banza ba. 2 Amma ko da yake mun riga mun sha wuya
da wulaƙanci a Filibi, kamar yadda kuka sani, Allahnmu ya
ƙarfafa mu don mu sanar muku Labarinsa Mai Daɗi, duk da
tsananin gāba da ake yi wa Labari Mai Daɗin nan. 3 Gama
gargaɗin da muke yi muku babu ƙarya a ciki, ko mugun nufi, ko
rufi. 4 Sai dai kamar yadda Allah ya yarda da mu ya ba mu aikin
wa'azin Labari Mai Daɗi, haka muke sanar da shi, ba don mu
faranta wa mutane rai ba, sai dai don mu faranta wa Allah, shi
da yake gwada zuciyarmu. 5 Kamar yadda kun sani, maganarmu
ba ta daɗin baki ba ne, kuma ba wai muna da halin kwaɗayin da
muke ɓoyewa ba. Allah kuwa shi ne shaidarmu. 6 Ba wai kuma
muna neman yabo daga wurin mutane, ko daga wurinku ko
waɗansu dabam ba, ko da yake, da muna so, da mun yi amfani
da ikon nan namu na manzannin Almasihu don·mu nemi taimako.
7 Amma mun nuna halin sauƙinkai a cikinku, kamar yadda uwa
take lura da 'ya'yanta. 8 Domin mun damu da ku sosai, shi ne ya
sa ba mu yi muku wa'azin Labari Mai Daɗi na Allah kaɗai ba,
amma har mun ji daɗin ba da rayukanmu ma saboda ku, don kun
shiga ranmu sosai.

---

**1.6:** A. M. 17.5-9 **2.2:** A. M. 16.19-24; 17.1-9

9 'Yan'uwa, kun tuna da aiki da fama da muka sha! Mun yi
ta aiki dare da rana saboda kada mu sa wa kowane ɗayanku nauyi
sa'ad da muke yi muku wa'azin Labari Mai Daɗin da ya fito daga
wurin Allah. [10] Ku shaidu ne, Allah ma shaida ne game da irin
halin da muka nuna muku, ku masu bi, wato, halin tsarki, da
adalci, da na rashin abin zargi. [11] Kamar yadda kuka sani, mun
bi da kowane ɗayanku kamar yadda baba yake bi da 'ya'yansa.
[12] Muka yi muku gargaɗi, muka ƙarfafa ku, muka roƙe ku ku yi
zaman da ya yi kyau a gaban Allah, shi wanda ya kira ku cikin
mulkinsa da ɗaukakarsa.
13 Saboda wannan ne kuma muke gode wa Allah kullum, don
sa'ad da kuka karɓi maganar Allah da kuka ji daga wurinmu, ba
ku karɓe ta kamar maganar mutum ce ba, sai dai ainihin yadda
take, wato, maganar Allah, wadda take aiki a zuciyarku, ku da
kuka gaskata. [14] Gama ku 'yan'uwa, kun yi koyi da jama'un masu
bin Allah cikin Almasihu Yesu, waɗanda suke a Yahudiya; domin
kun sha wahala daga mutanen ƙasarku, kamar yadda suka sha
daga hannun Yahudawa. [15] Yahudawa ne suka kashe Ubangiji
Yesu da annabawa, suka kuma kore mu. Suna ɓata wa Allah rai
sosai! Suna gāba da kowa! [16] Suna hana mu yin wa waɗanda ba
Yahudawa ba wa'azi don kada su sami ceto. Ta haka kullum suke
ƙara cika mudun zunubansu. Amma fa fushin Allah ya riga ya
sauka a kansu.

**Niyyar Bulus Yă Sāke Ziyarci Tasalonikawa**

17 To, 'yan'uwa, lokacin da aka raba mu da ku na ɗan lokaci,
wato, a rabuwa ta jiki ba ta zuciya ba, muna ta marmari, muna
ta ƙoƙari mu gan ku ido da ido. [18] Mun yi niyyar zuwa wurinku
ba shakka. Ni Bulus, na yi ƙoƙari in zo ba sau ɗaya ba, ba sau
biyu ba, amma Shaiɗan ya hana mu. [19] Gama mene ne abin sa
zuciyarmu, da abin farin cikinmu, da kuma abin taƙamarmu a
gaban Ubangiji Yesu a ranar dawowarsa, in ba ku ba? [20] Ai, ku
ne abin taƙamarmu, da abin farin cikinmu.
3 [1] Saboda haka da muka kāsa daurewa, sai muka ga ya yi kyau
a bar mu a Atina mu kaɗai. [2] Mun aika Timoti ɗan'uwanmu,
wanda yake aiki tare da mu cikin hidimar Allah da kuma cikin
sha'anin Labari Mai Daɗi na Almasihu, yă kafa ku, yă kuma
ƙarfafa ku game da bangaskiyarku, [3] don kada tsananin nan yă sa
wani yă fid da zuciya. Ai, ku kanku kun sani cewa wannan shi

---

**2.14**: A. M. 17.5 **2.15**: A. M. 9.23,29; 13.45,50; 14.2,5,19; 17.5,13; 18.12
**3.1**: A. M. 17.15

ne abin da aka nufe mu da shi. 4 A gaskiya, sa'ad da muke tare
da ku mun gaya muku tun da wuri, cewa za mu sha wahala. Haka
kuwa ya zama, yadda kuka sani. 5 Saboda haka ne, da na kāsa
daurewa, sai na aika don in ji labarin bangaskiyarku. Ina tsoro
kada dai Mai ruɗin nan, wato, Shaiɗan ya riga ya ruɗe ku, kuma
aikinmu yă zama banza.

6 Amma ga shi yanzu da Timoti ya dawo daga wurinku ya
kawo mana labari mai daɗi game da bangaskiyarku da ƙaunarku.
Ya kuma gaya mana cewa kuna tunawa da mu da alheri kullum,
har kuna marmari ku gan mu yadda mu ma muke marmarin
ganinku. 7 Saboda haka, 'yan'uwa, cikin wahalarmu da
tsananinmu mun sami ƙarfafawa cikin zuciyarmu don
bangaskiyarku. 8 Yanzu kam, za mu ƙara rayuwa idan kuka ci
gaba da tsayawa sosai cikin Ubangiji. 9 Wace irin godiya za mu
yi wa Allah saboda ku, a kan yawan farin cikin da muke yi a
gaban Allahnmu dominku? 10 Dare da rana muna dagewa cikin
addu'a sosai domin mu samu mu gan ku ido da ido, mu kuma
cika abin da ya kāsa a cikin bangaskiyarku.

11 Bari Allah da kansa wanda yake Ubanmu, da kuma
Ubangijinmu Yesu, yă shirya mana hanyar zuwa wurinku. 12 Ku
kuma, Ubangiji yă sa ku ƙaru ku kuma yalwata da ƙaunar junanku
da dukan mutane, kamar yadda muke yi muku. 13 Bari yă ƙarfafa
zuciyarku cikin tsarki, ku zama marasa abin zargi a gaban Allah
wanda yake Ubanmu, a ranar da Ubangijinmu Yesu zai dawo tare
da dukan tsarkakansa.

**Irin Rayuwar da Allah Yake So**

4 1 A ƙarshe kuma, 'yan'uwa, muna roƙonku, muna kuma yi
muku gargaɗi saboda Ubangiji Yesu cewa, ku yi rayuwa
wadda Allah yake jin daɗinta, kamar yadda muka koya muku. Ko
da yake kuna yi irin rayuwan nan, sai ku ƙara ƙoƙari sosai. 2 Gama
kun san umarnin da muka ba ku ta wurin iznin Ubangiji Yesu.
3 Domin wannan shi ne nufin Allah, wato, ku yi rayuwa mai tsarki,
ku guje wa halin lalata. 4 Kowa yă san yadda zai bi da jikinsa[a]
cikin tsarki da mutunci, 5 ba ta muguwar sha'awa ba yadda
waɗanda ba Yahudawa ba suke yi, waɗanda ba su san Allah ba.
6 Kada wani yă cuci ɗan'uwansa ko yă ɓata masa rai a wannan
sha'anin, gama Ubangiji zai hukunta dukan waɗannan abubuwa,

3.6: A. M. 18.5

[a] **4.4 bi da jikinsa:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne "auro wa kansa mace".

kamar yadda muka gaya muku tun da farko, muka kuma yi muku
gargaɗi. 7 Allah bai kira mu domin mu yi zama marar tsarki ba,
sai dai na tsarki. 8 Saboda haka duk wanda ya ƙi yarda da wannan
koyarwar, ba mutum ya ƙi ba, Allah ne ya ƙi, shi da yake ba ku
Ruhunsa Mai Tsarki.
9 Game da ƙaunar 'yan'uwa kuwa, ba sai wani ya rubuta muku
ba, don ku da kanku Allah ya koya muku cewa ku ƙaunaci juna.
10 Hakika kuwa, kuna ƙaunar dukan 'yan'uwa a duk ƙasar
Makidoniya. Sai dai muna so ku ƙara yin haka sosai, 'yan'uwa.
11 Ku yi ƙoƙari ku yi zaman natsuwa, ku kula da ayyukan da suke
gabanku kawai, kuna kuma aiki da hannayenku yadda muka ce
ku yi. 12 Ta haka za ku zama masu mutunci ga waɗanda ba masu
bi ba, kuma ba za ku dogara a kan kowa ba.

## Dawowar Ubangiji

13 Amma 'yan'uwa, ba ma so ku yi zama da rashin sani game
da waɗanda suka yi barci, wato, sun mutu, don kada ku yi baƙin
ciki kamar sauran mutane waɗanda ba su da abin sa zuciya. 14 Tun
da muka gaskata Yesu ya mutu, ya kuwa tashi, haka kuma ta
wurin Yesu, Allah zai dawo da waɗanda suka yi barci, tare da
Yesu.
15 Muna kuwa shaida muku bisa ga maganar Ubangiji cewa,
mu da za mu kasance da rai a lokacin da Ubangiji zai dawo, ba
za mu riga waɗanda suka yi barci tashi ba, ko kaɗan. 16 Gama
Ubangiji da kansa ma zai sauko daga sama, da kira mai ƙarfi, da
muryar babban mala'ika, da kuma busar ƙahon Allah. Waɗanda
suka mutu cikin Almasihu, su ne za su fara tashi. 17 Sa'an nan
mu da za mu kasance da rai a lokacin, za a ɗauke mu tare da su
a cikin girgije, domin mu sadu da Ubangiji a sararin sama. Za
mu kuma kasance tare da Ubangiji har abada. 18 Saboda haka sai
ku yi wa juna ta'aziyya da wannan maganar.

## Ku Zauna da Shiri don Zuwan Ubangiji

5 1 To, 'yan'uwa, game da lokaci ko ranar da waɗannan
abubuwan za su faru, ba sai an rubuta muku ba. 2 Gama ku
ma kun sani sosai cewa Ranar Ubangiji za ta zo kamar zuwan
ɓarawo da dare. 3 Lokacin da mutane suke cewa, "Muna zaman
lafiya da salama" sai kawai halaka ta auko musu, kamar yadda
naƙuda[b] take kama mace mai ciki, ba kuwa hanyar tsira. 4 Amma,
ai, ba a cikin duhu kuke ba, 'yan'uwa, har da Ranan nan za ta

---

**4.15-17:** 1 Kor 15.51-52 **5.2:** Mat 24.43; Luk 12.39; 2 Bit 3.10
[b] **5.3 naƙuda:** Wato, zafin da mace takan ji lokacin haihuwa.

same ku kamar ɓarawo. 5 Domin ku duka mutanen haske ne, na
rana kuma. Mu ba na dare ko duhu ba ne. 6 Saboda haka kada
mu yi barci yadda waɗansu suke yi, sai dai mu zauna cikin shiri
da natsuwa. 7 Gama waɗanda suke barci da dare suke yi, waɗanda
suke buguwa kuwa da dare suke yi. 8 Amma tun da mu na rana
ne, sai mu natsu, mu sa rigar ƙarfen bangaskiya da ƙauna. Sa
zuciya ga samun ceto kuma yă zama hular kwanonmu. 9 Allah
bai nufe mu da fushinsa ba, sai dai ga samun ceto ta wurin
Ubangijinmu Yesu Almasihu, 10 wanda ya mutu saboda mu,
domin ko muna da rai, ko mun yi barci, mu zama muna tare da
shi. 11 Saboda haka sai ku ƙarfafa juna, ku riƙa gina juna, kamar
yadda kuke yi yanzu.

### Gargaɗi da Gaisuwa

12 Amma muna roƙonku, 'yan'uwa, ku ba wa masu fama da
aiki a cikinku girma, wato, shugabanninku cikin Ubangiji, masu
yi muku gargaɗi. 13 Ku riƙe su da mutunci sosai da ƙauna saboda
aikinsu. Ku yi zaman lafiya da juna.

14 Muna kuma roƙonku, 'yan'uwa, ku yi wa masu ƙyuyan nan
faɗa, ku ƙarfafa waɗanda ba su da ƙarfin zuciya, ku taimaki
marasa ƙarfi, ku yi haƙuri da kowa. 15 Ku kula fa kada kowa yă
rama mugunta da mugunta, sai dai kullum ku yi ƙoƙarin yin abin
kirki wa junanku da sauran mutane kuma.

16 Ku riƙa farin ciki kullum. 17 Ku riƙa yin addu'a ba fasawa.
18 A cikin kowane hali ku gode wa Allah, domin wannan shi ne
nufin Allah zuwa gare ku a cikin Almasihu Yesu.

19 Kada ku danne Ruhu Mai Tsarki. 20 Kada ku rena annabci,
21 sai dai ku gwada kome, ku riƙe abin da yake da kyau. 22 Ku
guje wa kowace irin mugunta.

23 Bari Allah da kansa, mai salama, yă tsarkake ku gaba ɗaya,
yă kuma kiyaye ruhunku, da ranku, da jikinku duka, ku kasance
marasa laifi a ranar da Ubangijinmu Yesu Almasihu zai dawo.
24 Shi wanda ya kira ku mai aminci ne, zai kuwa aikata.

25 'Yan'uwa, ku yi mana addu'a.

26 Ku gai da dukan 'yan'uwa da gaisuwar ƙauna.

27 Na roƙe ku cikin sunan Ubangiji, ku karanta wa dukan
'yan'uwa wasiƙan nan.

28 Alherin Ubangijinmu Yesu Almasihu yă kasance tare da
ku.

---

**5.8:** Ish 59.17; Afi 6.13-17

# WASIKAR BULUS TA BIYU ZUWA GA

# TASALONIKAWA

**Gabatarwa**

Manzo Bulus ya rubuta wannan wasiƙa a shekara ta A.D. 51-52 a Korinti ba da daɗewa ba bayan da aka rubuta wasiƙa ta fari zuwa ga Tasalonikawa.

An rubuta wannan *Wasiƙa ta Biyu zuwa ga Tasalonikawa* domin har yanzu akwai damuwa a cikin jama'ar masu bi. Har yanzu kam koyarwar ƙaryan nan game da dawowar Yesu tana rikitar da hankalin masu bi. Bulus ya yi wa mutanen da suka ce wai Yesu ya riga ya dawo gyara a kan cewa Yesu ba zai dawo ba sai waɗansu abubuwa sun faru tukuna. Mugunta za ta yi yawa har ta kai yadda ba a taɓa yin irinta ba ƙarƙashin "sarkin tawayen nan". Wasiƙar ta gaya wa masu bi kada su yarda wani yă ruɗe su da koyarwar ƙarya game da wannan batu.

Wasiƙar ta kuma gargaɗi jama'ar Allah su ci gaba da tsayawa da ƙarfi sosai cikin bangaskiyarsu ko da yake akwai wahala da tsanani. A ƙarshe ta kuma ja musu kunne kada su zama masu ƙyuya, amma su yi aiki don ciyar da kansu.

**Abubuwan da Suke Ciki**

Gabatarwa 1.1-2
Koyarwa game da dawowar Yesu 1.3—2.12
Yin zaman aminci 2.13-17
Gargaɗi a kan ƙyuya 3.1-15
Addu'ar ƙarshe 3.16-18

---

**Gaisuwa**

1 [1] Daga Bulus da Sila, da Timoti, zuwa ga jama'ar masu bi a Tasalonika wadda take ta Allah Ubanmu da Ubangiji Yesu Almasihu.

2 Alheri da salama daga Allah Uba da Ubangiji Yesu Almasihu su kasance tare da ku.

**Almasihu Zai Dawo Yă Yi Shari'a**

3 Dole ne kullum mu gode wa Allah saboda ku, 'yan'uwa, haka kuwa ya yi kyau, da yake bangaskiyarku tana ƙara girma sosai, har ma ƙaunar kowane ɗayanku ga juna tana ta ƙaruwa.

---

1.1: A. M. 17.1

[4] Don haka mu kanmu muke taƙama da ku a cikin jama'un masu
bin Allah, saboda jimrewarku, da bangaskiyarku cikin yawan
tsanani, da wahalar da kuke ciki.
5 Duka wannan ya nuna cewa shari'ar Allah mai adalci ce,
wannan kuma ya tabbatar cewa kun isa zama a mulkin Allah don
a kan mulkin ne kuke shan wahala. [6] Allah mai adalci ne, saboda
haka su waɗanda suke ba ku wahala zai saka musu da wahala,
[7] amma ku da kuke shan wahala kuwa zai hutar da ku, har ma da
mu. Wannan zai faru a ranar da Ubangiji Yesu zai bayyana daga
sama tare da manyan mala'ikunsa [8] a cikin harsunan wuta, zai
hukunta waɗanda suka ƙi sanin Allah, da kuma waɗanda suka ƙi
biyayya da Labari Mai Daɗi na Ubangijinmu Yesu. [9] Za su sha
hukuncin halaka ta har abada, za a kau da su daga gaban Ubangiji
da kuma ɗaukakar ikonsa. [10] A wannan lokacin da zai dawo kuwa,
tsarkakansa za su ɗaukaka shi, dukan masu bi kuma za su yi
mamakinsa a Ranan nan tare da ku, don kun gaskata da shaidar
da muka yi.
11 Saboda wannan ne kullum muke yi muku addu'a cewa
Allahnmu yă sa ku cancanci kiransa, yă sa ku iya yin duk
abubuwa masu kyau da kuke fata za ku yi, da aikin bangaskiya
da ƙarfin ikonsa. [12] Ta haka za a ɗaukaka sunan Ubangijinmu
Yesu a cikinku, ku kuma a cikinsa, bisa ga alherin Allahnmu, da
Ubangiji Yesu Almasihu.

**Sarkin Tawaye**

2 [1] To, 'yan'uwa, game da dawowar Ubangijinmu Yesu
Almasihu da kuma yadda za a tattara mu zuwa gare shi, muna
roƙonku [2] kada ku jijjigu da sauri a zuciyarku, ko kuwa
hankalinku yă tashi a kan cewa Ranar Ubangiji ta riga ta zo. Mai
yiwuwa wani yana iya faɗa haka a cikin magana ta ruhu, ko a
jawabi, ko a wasiƙa a kan cewa daga wurinmu yake. [3] Kada kowa
yă ruɗe ku ko ta yaya, domin wannan ranar ba za ta zo ba sai an
yi tawayen nan, sarkin tawaye[a] kuma yă bayyana, wato, wanda
aka shirya masa halaka. [4] Shi ne magaɓci, yana ɗaukaka kansa
gāba da duk abin da ya shafi sunan Allah, ko kuma wanda ake
yi wa sujada. Har ma yakan zauna a haikalin Allah, yana cewa
wai shi ne Allah.

---

**1.9**: Ish 2.10 **2.1**: 1 Tas 4.15-17 **2.4**: Dan 11.36; Ez 28.2

[a] **2.3 sarkin tawaye:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "mai zunubi" ne ■ nan. Sarkin tawaye ba Shaiɗan ne ake nufi ■ nan ba, amma wani ne da zai tashi yă zama shugaban ikoki na mugu ■ kwanakin ƙarshe.

5 Ashe, ba ku tuna ba, nakan gaya muku waɗannan
abubuwan tun ina tare da ku? 6 To, yanzu dai kun san abin da
yake hana shi zuwa; don kada yă bayyana kafin lokacinsa.
7 Gama ikon tawayen nan ya riga ya fara aiki a ɓoye, amma shi
wanda yake hanawa zai ci gaba da hanawa har sai Allah ya
kawar da shi. 8 Sa'an nan ne fa za a bayyana sarkin tawayen
nan, amma a dawowar Ubangiji Yesu kuwa, Yesu zai kashe shi
da numfashin bakinsa, yă kuma halaka shi da ɗaukakar
bayyanarsa. 9 Za a gane zuwan sarkin tawayen nan ta wurin
ayyuka da kuma ikon Shaiɗan, zai aikata abubuwan ban
mamaki, da alamu, da aikin sihiri na ƙarya iri-iri, 10 yana mugun
ruɗin waɗanda suke hanyar halaka, domin sun ƙi ƙaunar gaskiya
har yadda za su sami ceto. 11 Saboda haka Allah zai aiko musu
da babban ruɗu don su gaskata ƙarya, 12 don a hukunta duk
waɗanda suka ƙi gaskata gaskiya, suke kuma jin daɗin mugunta.

**Yin Zaman Aminci**

13 Amma dole ne kullum mu gode wa Allah saboda ku,
'yan'uwa waɗanda Ubangiji yake ƙauna, domin Allah ya zaɓe ku
ku fara samun ceto ta wurin tsarkakewar Ruhu, da kuma
gaskatawa da gaskiya. 14 Saboda wannan dalilin ne ya kira ku ta
wurin Labari Mai Daɗin nan da muka ba ku, domin ku sami
ɗaukakar Ubangijinmu Yesu Almasihu. 15 Saboda haka,
'yan'uwa, sai ku dage, ku kuma riƙe ƙa'idodin nan da muka koya
muku, ko ta magana, ko ta wasiƙa.

16 To, Ubangijinmu Yesu Almasihu da kansa, da kuma Allah
Ubanmu, wanda ya ƙaunace mu, ya kuma ba mu ta'aziyya marar
ƙarewa, da bege mai kyau ta wurin alherinsa, 17 yă yi muku
ta'aziyya, yă kuma ƙarfafa ku cikin kowane aiki da magana mai
kyau.

**A Yi Addu'a Dominmu**

3 1 A ƙarshe, 'yan'uwa, ku yi mana addu'a don maganar
Ubangiji ta yaɗu da sauri, ta sami ɗaukaka kamar yadda ta
samu a cikinku. 2 Ku kuma yi addu'a don a cece mu daga
mugayen mutane masu mugunta, don ba duka suka ba da
gaskiya ba.

3 Amma Ubangiji mai aminci ne, zai ƙarfafa ku, yă tsare ku
daga Mugun nan, wato, Shaiɗan. 4 Mun amince da Ubangiji game

---

**2.8:** Ish 11.4 **2.9:** Mat 24.24

da ku cewa, kuna bin umarnin da muka yi muku, za ku kuma ci
gaba da bi.
5 Ubangiji yă mai da hankalinku kan ƙaunan nan ta Allah, da
kuma tsayawa da ƙarfi na Almasihu.

**Lallai Ne A Yi Aiki**

6 To, 'yan'uwa, muna ba ku umarni cikin sunan Ubangijinmu
Yesu Almasihu, ku fita hanyar duk wani ɗan'uwan da yana ƙin
yin aiki, wanda ba ya bin ƙa'idodin da kuka samu a wurinmu.
7 Ai, ku ma kun san ya kamata ku yi koyi da mu, don lokacin da
muke tare da ku, ba mu nuna muku rashin son yin aiki ba, 8 kuma
ba mu kuwa ci abinci kyauta a hannun kowa ba. Sai dai mun sha
fama da wahala, muna aiki dare da rana, don kada mu sa wa ko
ɗayanku nauyi. 9 Ba wai don ba hakkinmu ba ne, a'a, sai dai don
mu zama abin misali a gare ku kawai, don ku yi koyi da mu.
10 Ai, ko dā da muke tare da ku, mun ba ku umarni cewa duk
wanda ya ƙi yin aiki, kada a ba shi abinci.
11 Gama mun ji labari cewa waɗansunku masu ƙyuya ne,
ba sa aikin kome, sai shige-shige kawai. 12 To, irin waɗannan
mutanen muna ba su umarni, muna kuma yi musu gargaɗi cikin
Ubangiji Yesu Almasihu, su riƙa yin aiki da natsuwa, suna ciyar
da kansu.
13 'Yan'uwa, kada ku gaji da yin abin da yake daidai. 14 Idan
wani ya ƙi biyayya da abin da muka faɗa a cikin wasiƙan nan,
sai ku lura da shi, ku guje masa don yă ji kunya. 15 Amma kada
ku ɗauke shi kamar abokin gāba, sai dai ku gargaɗe shi kamar
ɗan'uwa.

**Maganar Karshe**

16 To, Ubangiji mai salama, shi da kansa yă ba ku salama a
kowane lokaci, a kowane hali. Ubangiji yă kasance tare da ku duka.

# WASIKAR BULUS TA FARKO ZUWA GA
# TIMOTI

## Gabatarwa

Manzo Bulus ne ya rubuta wannan *Wasiƙa zuwa ga Timoti* wanda shi Bulus ya yi renonsa cikin hanyar Ubangiji. Ana zato an rubuta wasiƙan nan tsakanin shekara ta A.D. 65-67 a yankin Makidoniya.

Bulus ya bar Timoti a Afisa, don yǎ zauna a wurin yǎ ƙarfafa masu bi da koyarwa ta gaskiya saboda kada a ruɗe su da muguwar koyarwa. Bulus ya rubuta wannan wasiƙa domin yǎ gargaɗi Timoti yadda zai bi da aiki a wurin.

Wasiƙar ta fara da gargaɗi game da koyarwar ƙarya wadda ta sha bamban da koyarwa ta gaskiyar da Bulus ya yi. Ta kuma ba da umarni game da yadda za a yi sujada da yadda za a yi shugabancin jama'ar masu bi da kuma halayen da shugabanni sun kamata su kasance da su. A ƙarshe an ba Timoti shawara game da yadda zai zama mai hidima nagari na Almasihu da kuma aikin da yake da shi ga mutane iri dabam-dabam.

## Abubuwan da Suke Ciki



---

## Gaisuwa

1 [1] Daga Bulus manzon Almasihu Yesu bisa ga umarnin Allah
Mai Cetonmu da Almasihu Yesu wanda shi ne abin sa
zuciyarmu, [2] zuwa ga Timoti ɗana na gaske cikin bangaskiya.
Alheri da jinƙai da salama daga Allah Uba da Almasihu Yesu
Ubangijinmu su kasance tare da kai.

## Gargaɗi game da Koyarwar Karya

3 Ina so ka ɗan zauna a Afisa, kamar yadda na roƙe ka a lokacin
da nake a hanyata zuwa Makidoniya, don akwai waɗansu mutanen
da suke koyarwar ƙarya, ka gargaɗe su su daina. [4] Ka faɗa musu
cewa kada su ba da hankalinsu ga tatsuniyoyi da bin lissafin sunayen
kakanni waɗanda ma ba su da iyaka. Domin irin wannan yana kawo

1.2: A. M. 16.1

gardama ne kawai, a maimakon ɗaukaka shirin Allah wanda ake
sani ta wurin bangaskiya. 5 Manufar wannan umarnin ita ce ƙauna,
wadda take fitowa daga zuciya mai tsabta, da tunanin da yake
tabbatar mana ba mu da laifi, da kuma bangaskiya ta ƙwarai.
6 Waɗansu mutane sun riga sun kauce daga bin waɗannan
abubuwan, har suka ɓace, suka shiga bin maganganun banza.
7 Mutanen suna son zaman masu koyar da Dokar Allah, ga shi kuwa
ba su da ganewar abubuwan da suke faɗa, balle abubuwan da suke
ta nacewa a kansu.

8 Mun san cewa Dokar tana da kyau idan aka yi amfani da ita
a hanyar da ta dace. 9 Mun kuma san cewa, ba don marasa laifi
akan bayar da dokoki ba, sai dai don masu ƙin ji da marasa biyayya,
da marasa hali irin na Allah, da masu zunubi, da marasa tsarki, da
masu zargin Allah, da masu kashe babansu, ko mamansu, da masu
kisankai, 10 da masu zina, da maza masu kwana da maza, ko mata
masu kwana da mata, da masu satan mutane, da masu ƙarya, da
masu shaidar ƙarya, da kuma duk abin da yake dabam da koyarwa
ta gaskiya. 11 Wannan koyarwa tana bisa ga bisharan nan mai daraja
ta Allah, mai albarka wadda aka sa mini a hannu in yi shelarta.

## Godiya don Jinƙan Allah

12 Ina gode wa Almasihu Yesu Ubangijinmu, wanda ya ƙarfafa
ni don aikina. Ya bincike ni ya kuma amince da ni har ya kira ni
zuwa ga aikinsa, 13 ko da yake a dā ni mai zargin Allah ne, mai
tsananta masa, kuma mai wulaƙanta shi. Amma duk da haka na
sami jinƙai don duk abin da na aikata na yi ne cikin rashin sani da
rashin bangaskiya. 14 Alherin Ubangijinmu ya cika ni sosai ya kuma
ba ni bangaskiya da ƙaunar da suke cikin Almasihu Yesu.
15 Maganan nan tabbatacciya ce, kuma ta isa a karɓe ta gaba ɗaya
cewa, "Almasihu Yesu ya zo duniya domin ceton masu zunubi," a
cikinsu duka ni ne na fi zunubi. 16 Amma Allah ya yi mini jinƙai
musamman don ta kaina, ni da na fi su zunubi, Almasihu Yesu yǎ
nuna cikakken haƙurinsa in zama misali ga duk waɗanda nan gaba
za su gaskata da shi su kuma sami rai na har abada. 17 Bari girma
da ɗaukaka su tabbata har abada abadin ga wanda yake sarkin
zamanai, wanda ba shi da ƙarshe, wanda ba a ganinsa, kuma shi ne
kaɗai Allah! Amin.

18 Timoti, ɗana, ina ba ka wannan umarni ne bisa ga
annabce-annabcen da aka yi tun dā a kanka. Domin ta wurin

**1.13:** A. M. 8.3; 9.4-5

kiyaye waɗannan umarnan za ka iya yin yaƙi, ka kuma yi shi da
kyau sosai, [19] kana riƙe da bangaskiya da tunanin da yake tabbatar
maka ba ka da laifi. Waɗansu mutane sun kashe bangaskiyarsu
ta dalilin ƙin bin abin da tunaninsu suke gaya musu. [20] A cikinsu
akwai Himeniyus da Alekzanda, waɗanda na miƙa wa Shaiɗan
don suyi koyi su daina maganar reni ga Allah.

**Gargaɗi a kan Sujada**

2 [1] Da fari ɗai, ina ƙarfafa cewa a yi ta roƙo, ana addu'a, ana
roƙe-roƙe, ana godiya ga Allah saboda dukan mutane. [2] A yi
haka saboda dukan sarakuna da dukan waɗanda suke da manyan
matsayi, don mu zauna lafiya da kwanciyar rai cikin tsoron Allah
sosai da kuma yin rayuwa mai kyau ta kowace hanya. [3] Wannan
yana da kyau, kuma Allahn da yake Mai Cetonmu yana jin daɗin
haka sosai, [4] shi wanda yake so dukan mutane su sami ceto, su
kuma kai ga sanin gaskiya. [5] Gama Allah ɗaya ne, wanda yake
tsakanin Allah da mutane kuwa ɗaya ne, wato, mutumin nan
Almasihu Yesu. [6] Shi ne ya ba da kansa domin yă fanshi mutane
duka. Wannan ne shaidar da aka bayar a daidai lokaci. [7] Saboda
wannan ne aka naɗa ni manzo da kuma mai wa'azi. Na zama
malami mai koya wa dukan waɗanda ba Yahudawa ba saƙon nan
cikin bangaskiya da gaskiya. Gaskiya nake faɗa ba ƙarya ba.

8 Ina so a ko'ina, maza su ɗaga hannaye masu tsarki cikin
addu'a ba tare da fushi ko gardama ba. [9] Biye da wannan, ina
so mata su lura su yi wa kansu adon da ya cancanta, da rigunan
da suka dace, ban da yawan adon kai, ko kayan zinariya, ko
lu'ulu'ai, ko riguna masu tsada, [10] sai dai da ayyuka masu kyau
waɗanda sun dace da matan da suke bayyana cewa su masu
tsoron Allah ne. [11] Bari mace ta karɓi koyarwa cikin kwaciyar
hankali da cikakken ladabi. [12] Ban ba mace izni ta yi koyarwa
ba. Ban kuma ba ta izni ta yi mulki a kan maza ba, sai dai ta
zauna shiru. [13] Domin Adamu ne aka fara halitta kafin
Hawwa'u. [14] Ba Adamu ne kuma aka yi masa ruɗu ba, amma
dai macen ce aka ruɗe ta har ta zama mai zunubi. [15] Duk da
haka dai mace za ta sami ceto ta wurin haihuwar 'ya'ya,[a] idan
ta ci gaba[b] cikin bangaskiya da ƙauna da tsarki, tare da natsuwa.

---

2.7: 2 Tim 1.11 2.9: 1 Bit 3.3 2.13: Far 2.7,21-22 2.14: Far 3.1-6

[a] **2.15 Za ta sami ceto ta wurin haihuwa 'ya'ya:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne "Za ta tsira ta wurin haihuwa".

[b] **2.15 Idan ta ci gaba:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne "Idan sun ci gaba".

**Irin Mutumin da Ya Cancanci Zaman Shugaban Jama'ar Masu Bi**

3 1 Maganan nan tabbatacciya ce cewa, duk wanda yake
marmarin zaman shugaban jama'ar masu bi, yana marmarin
aiki mai kyau ne. 2 Shugaba yă kasance marar laifi a gaban
mutane, yă kasance mai mata ɗaya,[6] mai kame kansa, mai halin
natsuwa, mai bi da kansa da kyau, mai karɓan baƙi, mai iya
koyarwa sosai, 3 wanda ba mashayi ba, ba mai rikici ba amma
mai hankali, ba mai faɗa ba, kuma ba mai yawan son kuɗi ba.
4 Lallai ne yă kasance wanda ya iya bi da iyalinsa da kyau, yana
sa yaransa su zama masu biyayya da bangirma gare shi ta kowace
hanya. 5 Gama in har wani bai san yadda zai bi da iyalinsa ba,
to, yaya zai iya lura da jama'ar masu bin Allah? 6 Kada yă zama
sabon tuba, in ba haka ba girman kai zai sa har yă shiga cikin
irin hukuncin da aka yi wa Shaiɗan. 7 Shugaba yă kasance wanda
yake da shaida mai kyau a gaban mutanen da ba masu bi ba, don
kada yă zama abin kunya, yă fāɗi cikin tarkon Shaiɗan.

8 Haka ma masu hidima a cikin jama'ar masu bi, dole ne su
kasance masu hankali, ba masu baki-biyu a magana ba, ba kuma
masu yawan shan ruwan inabi ko masu kwaɗayin kuɗi ba. 9 Dole
ne su kuma riƙe asirin bangaskiya da tunanin da yake tabbatar
musu ba su da laifi. 10 Waɗannan masu hidimar kuma sai an fara
gwada su, sa'an nan, idan an tabbatar ba su da laifi, to, sai su
kama aiki na hidima. 11 Haka ma mata su zama masu hankali,
ba masu gulma ba, amma waɗanda suka kame kansu, suna
aminci cikin kome.

12 Mai hidima a cikin jama'ar masu bi yă kasance da mace
guda, yana kuma koyar da yaransa da sauran iyalinsa sosai.
13 Waɗanda suke hidima mai kyau a cikin jama'ar masu bi sukan
samo wa kansu suna mai kyau suna magana gabagaɗi game da
bangaskiyarsu cikin Almasihu Yesu.

**Asirin Addininmu**

14 A sa'ad da nake rubuta wannan umarni zuwa gare ka, ina
sa zuciya zan zo wurinka ba da jimawa ba. 15 Amma idan an ci
mini lokaci, sai ka kasance da sani yadda ya kamata mu bi da
kanmu a cikin gidan Allah, wanda yake jama'ar masu bin Allah

---

3.2-7: Tit 1.6-9

[6] **3.2 yā kasance mai mata ɗaya:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne "Wanda ya yi aure sau ɗaya kawai". Dubi Titus 6.9.

mai rai, wanda yake ginshiƙi da kuma tushen gaskiya. [16] Ba da
wata shakka ba, asirin addininmu da zurfi yake:

An bayyana shi[c] cikin jiki,
Ruhu ya nuna shi mai gaskiya ne[d]
Mala'iku suka gan shi, aka yi shelarsa ga al'ummai,
an ba da gaskiya gare shi cikin duniya duka,
an ɗauke shi sama cikin ɗaukaka.

**Koyarwar Ƙarya**

4 [1] To, Ruhu ya bayyana a sarari cewa a kwanakin ƙarshe
waɗansu za su yar da bangaskiyarsu ta masu bi su mai da
hankali ga ruhohi masu ruɗu da koyarwar ƙarya ta aljanu.
[2] Koyarwan nan za ta taso ta wurin munafuncin masu ƙarya
waɗanda tunaninsu ya mutu sarai. [3] Irin mutanen nan suna hana
yin aure da kuma cin waɗansu abinci. Ga shi kuwa Allah ne ya
halicci abincin domin waɗanda sun ba da gaskiya suna kuma sane
da gaskiyar su karɓa da godiya. [4] Gama duk abin da Allah ya
halitta yana da kyau, kuma kada a ƙi kome in dai an karɓe shi
cikin godiya, [5] gama an tsarkake shi ta wurin maganar Allah da
addu'a.

**Mai Hidima Mai Kyau na Almasihu Yesu**

6 Idan ka koyar da 'yan'uwa waɗannan abubuwa za ka zama
mai hidima mai kyau na Almasihu Yesu, wanda ya yi girma a
cikin maganan nan ta bangaskiya da kuma koyarwan nan mai
kyau wanda kake bi har wa yau. [7] Ka yi nesa da tatsuniyoyin
banza marasa amfani. Ka hori kanka ka kasance da hali irin na
Allah. [8] Ko da yake horon jiki yana da ɗan amfani, amma dai
kasancewa da hali irin na Allah ya fi amfani ta kowace hanya,
don yana jawo albarka ga rayuwan nan ta yanzu da kuma
rayuwa mai zuwa. [9] Wannan magana tabbatacciya ce, kuma ta
isa a karɓe ta ɗungum. [10] Muna fama[ɗ] da aiki, don mun sa
zuciyarmu ga Allah mai rai wanda yake Mai Ceton kowa,
musamman ga waɗanda suka ba da gaskiya.

11 Ka umarta ka kuma koyar da waɗannan abubuwa. [12] Kada
ka bar wani yă rena ƙuruciyarka, amma ka zama abin koyi ga

[c] 3.16 **An bayyana shi:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "An bayyana Allah", waɗansu kuma "Wanda aka bayyana" ne a nan.

[d] 3.16 **Ruhu ya nuna shi mai gaskiya ne:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne, "A cikin Ruhu an nuna shi mai gaskiya ne".

[ɗ] 4.10 **muna fama:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Muke shan wulaƙanci" ne a nan.

sauran masu bi, cikin magana, da rayuwa, da ƙauna, da
bangaskiya, da kuma tsabtar rai. 13 Kafin in zo, ka ci gaba da
karanta Rubutaccen Maganar Allah wa jama'a, da wa'azi, da
kuma koyarwa. 14 Kada ka ƙyale wannan baiwar da take cikinka,
wadda aka ba ka ta wurin annabci lokacin da majalisar dattibai
suka sa maka hannun albarka. 15 Ka aikata waɗanna abubuwa
cikin aiki, ka miƙa kanka ɗungum gare su, don kowa yǎ ga cin
gabanka. 16 Ka lura sosai da kanka da kuma koyarwarka. Ka ci
gaba da yin waɗannan abubuwa, don in ka yi haka za ka ceci
kanka da kuma masu jinka.

**Koyarwa game da Gwauraye, Dattibai da Bayi**

5 1 Kada ka tsawata wa tsoho, amma ka yi masa magana kamar
shi baba ne a gare ka. Samari kuma ka yi musu magana
kamar 'yan'uwa, 2 tsofaffin mata kuma kamar uwaye, sa'an nan
'yan mata kamar 'yan'uwa, da matuƙar tsabtar rai.

3 Ka ba da girma ga matan da mazansu suka mutu, waɗanda
a gaskiya ba su da kowa. 4 Idan mace da mijinta ya mutu tana
da 'ya'ya ko jikoki, to, sai su fara koyon yin ayyukan addininsu
ga danginsu, don ta haka su ma za su mayar wa iyayensu
taimakon da suka samu daga gare su. Gama Allah yana jin daɗin
wannan. 5 Mace wadda mijinta ya mutu, wadda ba ta da kowa
da zai taimake ta, za ta sa zuciyarta ga Allah ke nan, tana roƙo
da addu'o'i dare da rana zuwa gare shi don taimako. 6 Amma
mace wadda mijinta ya mutu, wadda kuma take rayuwar son
jin daɗin kanta kawai, ta riga ta mutu ko da yake a raye take.
7 Ka ba su waɗannan umarnai don su kasance waɗanda ba su
da abin zargi a gaban mutane. 8 Duk wanda ba ya kula da
danginsa, musamman iyalin gidansa, ya ƙaryata bangaskiyarsa
ke nan kuma ya fi wanda yake marar ba da gaskiya muni.

9 Mace da mijinta ya mutu ba ta isa a ƙirga ta ɗaya daga
cikin matan da mazansu suka mutu ba, sai dai shekarunta sun
kai sittin, kuma lokacin da mijin yake da rai ta kasance mace
mai aminci gare shi.[e] 10 Ta kuma kasance wadda aka san
ayyukanta masu kyau ne. Wato, ta zama wadda ta yi renon
'ya'yanta da kyau, tana karɓan baƙi, tana yi wa masu bi hidima,
tana taimakon waɗanda suke cikin damuwa, kuma ta kowace
hanya tana miƙa kanta ga yin abubuwan kirki.

---

[e] **5.9 ta kasance mai aminci:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne, "Ta kasance mai miji ɗaya."

11 Amma kada ka sa mata masu ƙuruciya da mazansu suka
mutu cikin wannan lissafi, domin sa'ad da sha'awar jikinsu ta
raba hankalinsu daga Almasihu sukan so su yi aure. 12 Ta haka
suna jawo wa kansu hukunci, don sun ƙarye alkawarinsu na fari.
13 Ban da haka ma, sukan koyi zaman banza, suna shige-shigen
gidajen mutane. Ba ma zaman banza suke yi kawai ba, amma
har da gulma ma, suna kai da kawowa suna maganganu da ba
su kamata ba. 14 Na fi so mata masu ƙuruciyar da mazansu suka
mutu su yi aure, su haifi 'ya'ya, su bi da sha'anin gidajensu,
don kada a ba abokan gābanmu damar yin mugayen maganganu
a kanmu. 15 Gama waɗansu sun riga sun juye suna bin Shaiɗan.
16 Idan akwai mace mai bi wadda cikin danginsu akwai matan
da mazansu suka mutu, to, sai ta taimake su, kada a sa wa
jama'ar masu bi nauyi. Ta haka jama'ar masu bi za ta sami
damar taimakon ainihin waɗanda mazansu suka mutu, kuma da
ba su da kowa.

17 A ba da girma ga dattiban da suna hidimarsu yadda ya
kamata, musamman waɗanda suke fama cikin wa'azi da koyarwa.
18 Gama Rubutaccen Maganar Allah ya ce, "Ba za a rufe bakin
bijimi sa'ad da yake sussuka ba", da kuma "Mai aiki ya cancanci
ladansa". 19 Kada ka yarda da wata ƙara da an kawo a kan wani
dattijon jama'ar masu bi sai da shaidu biyu ko uku. 20 Game da
waɗanda suke cikin zunubi, ka tsawata musu a gaban jama'a, don
sauran su ji tsoro. 21 A gaban Allah da Almasihu Yesu da kuma
mala'ikun da aka zaɓa, ina maka gargaɗi ka bi waɗannan umarnai
ban da sonkai ko nuna cewa ka fi son wani fiye da sauran. 22 Kada
ka yi saurin sa wa wani hannun albarka, kuma kada ka sa kanka
a zunubi na waɗansu. Amma ka keɓe kanka da tsarki.

23 Kada ka dinga shan ruwa kaɗai, amma ka sha ruwan inabi
mai tsami kaɗan saboda ciwon cikinka da kuma yawan rashin
lafiyarka. 24 Zunuban waɗansu mutane suna nan a fili, kuma
zunubansu sukan riga bayyana kafin a hukunta su. Amma
waɗansu daga baya ne zunubansu sukan bayyana a fili. 25 Haka
kuma ayyuka masu kyau a fili suke, ko ba ma a fili suke ba, ba
sa iya kasance a ɓoye.

6 1 Duk waɗanda suke ƙarƙashin bauta, su ba iyayengijinsu
cikakkiyar bangirma wadda ta dace, don kada a zargi sunan
Allah tare da koyarwarmu. 2 Kada bayi waɗanda iyayengijinsu
masu bi ne su yi musu rashin biyayya, a kan cewa su iyayengijinsu

---

**5.18:** M. Sh 25.4; Mat 10.10; Luk 10.7 **5.19:** M. Sh 17.6; 19.15

'yan'uwa ne cikin bi. A maimakon haka, sai su ƙara ƙoƙari tun
da yake iyayengijinsu, waɗanda suke samun amfanin aikinsu
masu bi ne, kuma waɗanda ake ƙauna.

**Gargaɗi game da Koyarwar Karya**

Lallai ne ka koyar ka kuma yi gargaɗi a kan waɗannan
abubuwa. [3] Duk wanda yana da wata koyarwa dabam wanda bai
kuma yarda da ainihin maganar Ubangijinmu Yesu Almasihu da
kuma koyarwa wadda take bisa ga bin Allah ba, [4] wannan yana
cike da ɗaga kai, kuma bai san kome ba. Wannan kuma yana riƙe
da mugun halin son gardama da mahawara game da kalmomi. Ai,
wannan ne yake kawo kishi, da rikici, da zage-zage da mugayen
zace-zace, [5] da yawan gardama tare da waɗanda tunaninsu ya
zama banza, gaskiya kuma ta guje musu. Waɗannan suna ganin
bin Allah wata hanya ce ta samun arziki. [6] Babu shakka! Akwai
arziki sosai a bin Allah ga wanda yake da kwanciyar rai ga abin
da yake da shi. [7] Don ba mu shigo cikin duniya da kome ba, haka
ma ba za mu iya fita cikinta da kome ba. [8] Idan dai muna da
abinci da rigunan sawa, wannan ma ya isa. [9] Amma waɗanda suke
marmarin yin arziki sukan fāɗi cikin jarraba, cikin tarko na
mugayen sha'awace-sha'awace iri-iri na banza, da na cutar da
sukan sha kansu su ja su zuwa ga lalacewa da halaka. [10] Gama
ƙaunar kuɗi ita ce tushen kowace irin mugunta. A cikin son yin
arziki da sauri waɗansu sun kauce daga bangaskiyarsu har suka
jawo wa kansu baƙin ciki mai yawa.

**Gargaɗi ga Timoti**

11 Amma ya kai mutumin Allah, ka guje wa dukan waɗannan
abubuwa, ka sa kai ga neman adalci, da kasancewa da hali irin
na Allah, da bangaskiya, da ƙauna, da jimrewa, da kuma tawali'u.
[12] Ka yi kyakkyawar tseren nan, wato, tsere na bangaskiya. Ka
karɓi lada na rai madawwami wanda ta dalilinsa ne aka kira ka,
a lokacin da ka yi kyakkyawar shaida a gaban shaidu masu yawa.
[13] Ina umarce ka a gaban Allah wanda yake ba da rai ga dukan
kome, da kuma Almasihu Yesu wanda a cikin shaidarsa a gaban
Buntus Bilatus ya yi kyakkyawar shaida, [14] ka kiyaye dokan nan
ba tare da abin zargi ko laifi ba har sai Ubangijinmu Yesu
Almasihu ya bayyana. [15] Wannan bayyanuwar kuwa Allah zai sa
ta kasance a daidai lokaci. Allah wanda shi ne Mai albarka, kuma
shi ne kaɗai Mai iko duka, Sarkin sarakuna, da Ubangijin

6.13: Yoh 18.37

iyayengiji. [16] Shi ne kadai marar mutuwa, mai kasancewa a cikin
hasken da ba wanda yana iya kusa da shi. Shi ne wanda babu
wani da ya taɓa gani, ko ya iya gani. A gare shi girma, da mulki
marar ƙarewa su tabbata. Amin.

**Masu Bin Yesu da Suke Masu Arziki**

17 Ka umarci waɗanda suke da arziki a duniyan nan cewa
kada su ɗaga kai ko su sa zuciyarsu a kan arziki wanda ba ya
jimawa. Amma su sa zuciyarsu ga Allah wanda yake ɓa mu kome
hannu sake don jin daɗin kanmu. [18] Ka umarce su su nuna alheri,
su ƙara yin ayyuka masu kyau, su kasance masu bayarwa hannu
sake, suna taimakon waɗansu. [19] Ta haka za su yi wa kansu ajiya
wadda za ta zama tushen rayuwa mai zuwa, saboda su sami rai
wanda shi ne ainihin rai.

**Maganar Karshe**

20 Timoti, ka lura da abin nan da aka ba ka amana. Ka ware
kanka daga maganganun banza na maganar reni ga Allah, da
koyarwar da take cike da gardamar da ake ɗauka wai ilimi ne
amma ƙarya ne. [21] Ta bin wannan koyarwa waɗansu mutane sun
riga sun kauce wa hanyar bangaskiya.

Alheri yǎ kasance tare da ku.

# WASIKAR BULUS TA BIYU ZUWA GA

# TIMOTI

### Gabatarwa

Wannan wasiƙa ita ce ta biyu wadda Manzo Bulus ya rubuta wa Timoti, ɗansa cikin bangaskiya. Ya rubuta ta yayin da yake a kurkuku a Roma (1.8, 16-17, 2.9) a ƙarshen aikinsa, dab kuma da mutuwarsa a A.D. 67 ko 68.

Manufar wasiƙar ita ce don a gargaɗi Timoti a kuma ƙarfafa shi yǎ jimre a fuskar wahala, yǎ kuma ci gaba da aikin da Bulus ya yi saboda Almasihu.

Da farko, wasiƙar ta ƙarfafa Timoti yǎ kula da koyarwar da ya samu sosai (1.14). Da kuma kada yǎ ji tsoro shan wuya (1.8; 2.3-7), amma yǎ guji koyarwar ƙarya (2.14-19). Ta kuma gargaɗe shi game da kwanakin ƙarshe (3.1-17).

Bulus ya kammala wasiƙar cikin farin ciki da sa zuciya cewa Ubangiji zai fitar da shi daga kowane irin mugunta yǎ kuma kiyaye shi har zuwa mulkinsa (4.18).

### Abubuwan da Suke Ciki

Gaisuwa 1.1-2
Yabo da ƙarfafawa 1.3—2.13
Gargaɗi da shawara 2.14—4.5
Halin da Bulus yake ciki 4.6-18
Maganar ƙarshe 4.19-22

---

### Gaisuwa

1 [1] Daga Bulus manzon Almasihu Yesu bisa ga umarnin Allah. Allah ya aike ni in sanar da alkawarin rai wanda yake cikin Almasihu Yesu.
2 Zuwa ga Timoti ɗana wanda nake ƙauna. Alheri, da jinƙai, da salama daga Allah Uba da Almasihu Yesu Ubangijinmu su kasance tare da kai.

### Godiya da Karfafawa

3 Ina gode wa Allah wanda nake masa hidima da tunanin da yake tabbatar mini ba ni da laifi kamar yadda kakannina suka yi, sa'ad da nake tunawa da kai kullum dare da rana cikin addu'o'ina.

---

1.2: A. M. 16.1

4 Sa'ad da na tuna da hawayenka, sai in ji marmarin ganinka, don
dai in cika da farin ciki. 5 Na tuna da bangaskiyan nan taka ta
gaske, bangaskiya ta kasance a cikin kakarka Loyis, da kuma
mamarka Yunis, wadda kuma na tabbata kake da ita. 6 Shi ya sa
ina tuna maka ka inganta baiwan nan wadda take cikinka, wadda
Allah ya ba ka sa'ad da na sa maka hannun albarka. 7 Gama
Ruhun da Allah ya ba mu bai mai da mu masu tsoro ba, sai dai
masu iko, da ƙauna, da kuma natsuwa.

8 Domin haka kada ka ji kunyar shaidar Ubangijinmu, ko
kunyata da aka ɗaure dominsa, amma mu jimre cikin shan wahala
tare saboda Labari Mai Daɗin nan, ta wurin ikon Allah. 9 Shi ne
kuma ya cece mu, ya kira mu mu zama masu tsarki. Wannan kira
ba bisa ga ayyuka na samun lada ba ne, amma bisa ga nufinsa
da alherinsa. Wannan alheri an ba mu ne ta wurin Almasihu Yesu
kafin kafuwar duniya, 10 amma yanzu an bayyana mana shi ta
wurin zuwan Mai cetonmu Almasihu Yesu. Shi ya kawar da
mutuwa kuma ta wurin bishara ya bayyana mana rayuwan nan
marar ƙarewa a fili.

11 Saboda wannan Labari Mai Daɗi ne aka naɗa ni mai
wa'azi, da manzo, da kuma malami. 12 Don haka ne kuma ina
shan wahala kamar yadda nake sha ko a yanzu. Amma duk da
haka ba na jin kunya domin na san ga wane ne na ba da gaskiya,
kuma na tabbata zai lura da dukan abin da ya ba ni amanarsa,[a]
har zuwa Ranan nan.

13 Ka riƙe koyarwan nan ta gaskiya, wadda ka ji daga wurina
sosai, ka kuma yi koyi da ita. Ka kasance cikin bangaskiya da
ƙaunar da suke namu cikin Almasihu Yesu. 14 Ta wurin taimakon
Ruhu Mai Tsarkin da yake zaune cikinmu, ka kula da wannan
koyarwa ta gaskiyar da aka ba ka amanarta.

15 Ka san cewa kowa a Asiya ya juya mini baya, har da
Faijelus da Hamojenis. 16 Bari Ubangiji yă nuna jinƙai ga iyalin
gidan Onesiforus, don kullum yakan ƙarfafa ni, kuma bai ji kunya
wai ni ɗan kurkuku ne ba. 17 A maimakon haka da ya iso Roma,
ya neme ni ba da ɓata lokaci ba, sai da ya same ni. 18 Bari Ubangiji
yă sa a Ranan nan Onesiforus yă sami jinƙai daga wurinsa! Ai,
kai ma ka sani sarai irin hidimar da ya yi mini a Afisa.

1.5: A. M. 16.1 1.11: 1 Tim 2.7

[a] **1.12 Zai lura da dukan abin da ya ba ni amanarsa**: Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne, "Zai lura da dukan abin da na ba shi amanarsa".

## Soja Mai Aminci na Almasihu

2 1 Kai kuma ɗana, ka yi ƙarfi ta wurin alherin da yake namu
cikin Almasihu Yesu. 2 Duk abin da ka ji daga gare ni a gaban
shaidu masu yawa ka koya wa mutane masu aminci waɗanda su
ma za su iya koya wa waɗansu.

3 Ka jimre tare da mu cikin shan wahala kamar soja mai
kyau na Almasihu Yesu. 4 Ai, babu sojan da yake a kan aiki da
zai sa kansa cikin al'amuran duniya, gama niyyar soja shi ne
yă sa shugabansa yă ji daɗi. 5 A sha'anin wasan guje-guje da
tsalle-tsalle kuwa, ba wanda yake samun lada sai dai ya bi
dokokin wasan. 6 Ai, manomin da ya yi aikinsa sosai shi ne ya
kamata yă fara samun rabon amfanin gona. 7 Ka yi tunani a kan
abin da na faɗa maka, don Ubangiji zai ba ka ganewa cikin
dukan kome.

8 Ka tuna da Yesu Almasihu wanda an ta da shi daga matattu,
wanda kuma yake zuriyar Dawuda, kamar yadda Labari Mai
Daɗin da nake shelarsa ya koyar. 9 Saboda shelar Labari Mai
Daɗin nan ne nake shan wahala, har zuwa ga ɗauri da sarƙa kamar
wanda ya yi laifi. Amma dai ba wanda zai iya ɗaura maganar
Allah. 10 Domin haka na jimre da kome saboda waɗanda aka zaɓa,
don su ma su sami ceton nan wanda yake ta wurin Almasihu
Yesu, su kuma sami shiga madawwamiyar ɗaukaka. 11 Wannan
magana tabbatacciya ce, mai cewa;

Idan mun mutu tare da shi,
za mu rayu tare da shi;
12 Idan mun jimre,
za mu yi mulki tare da shi.
Idan mun yi mūsun saninsa,
shi ma zai yi mūsun saninmu;
13 Idan ba mu da aminci,
shi mai aminci ne,
don ba za ya iya yin mūsun kansa ba.

## Ma'aikacin da Allah Ya Yarda da Shi

14 Ka riƙa tuna musu waɗannan abubuwa, ka kuma gargaɗe
su a gaban Ubangiji cewa kada su yi gardama a kan kalmomi,
domin ba ta da amfani sai dai ta ɓata waɗanda suke jinta. 15 Ka
yi iyakacin ƙoƙarinka ka sami cikakkiyar yarda a gaban Allah.
Ka kasance ma'aikacin da ba shi da kunya game da aikinsa, kana

**2.12:** Mat 10.33; Luk 12.9

kuma koyar da kalmar gaskiya daidai. [16] Ka guje wa maganganun
banza na maganar reni ga Allah, don sukan ja mutane zuwa ga
rayuwa ta rashin kasancewa da hali irin na Allah. [17] Maganarsu
kuwa tana bazu kamar babban miki mai cin naman jiki. A cikinsu
akwai Himeniyus da Filetus, [18] waɗanda sun bar hanyar gaskiya
da cewa, ai, an riga an yi tashin matattu. Suna ta ɓata bangaskiyar
waɗansu. [19] Amma zaunannen tushen nan da Allah ya kafa, yana
nan daram da hatimin da aka buga a kansa cewa, "Allah ya san
waɗanda suke nasa" kuma "Duk wanda yake cewa shi na
Ubangiji ne bari yǎ yi nesa da mugun aiki."

20 A cikin babban gida ba kayan zinariya da na azurfa ne
kaɗai suke ciki ba, akwai ma na itace da na yumɓu, waɗansu
domin aiki mai daraja, waɗansu kuma don aiki marar daraja.
[21] Duk wanda yake tsarkake kansa daga abubuwa marasa darajan
nan, zai zama abin da aka keɓe don aiki na musamman ga
Maigidan, shiryayye kuma don kowane irin aiki mai kyau.

22 Ka guji mugayen sha'awace-sha'awace na matasa, ka sa
kai ga neman adalci, da bangaskiya, da ƙauna, da kuma salama,
tare da waɗanda suke kira ga Ubangiji da zuciya mai tsabta.
[23] Kada wani abu ya haɗa ka da gardandamin banza marasa kan
gado; kai ma ka san yadda suke jawo yawan hayaniya. [24] Kada
mai hidimar Ubangiji yǎ zama mai yawan hayaniya, amma dai
yǎ zama mai kirki ga kowa, yǎ kasance mai iya koyarwa, da mai
haƙuri. [25] Sa'an nan kuma a cikin sauƙin kai yǎ gargaɗi masu
gāba da koyarwarsa, ko wataƙila Allah zai ba su dama su tuba
su kai ga sanin gaskiya. [26] Sa'an nan bayan sun koma cikin
hankalinsu, sai su sami kuɓuta daga tarkon da Shaiɗan ya kama
su da shi don su bi nufinsa.

**Rayuwar Kwanakin Karshe**

3 [1] Ka sani fa, a kwanakin ƙarshe za a sha wuya sosai. [2] Domin
mutane za su zama masu sonkansu, masu son kuɗi, masu
taƙama, masu girmankai, masu zage-zage, marasa biyayya ga
iyayensu, marasa godiya, marasa tsoron Allah, [3] marasa ƙauna,
masu riƙe juna a zuciya, masu ɓata sunayen waɗansu, marasa
kame kansu, masu ƙeta, masu gāba da duk abin da yake mai kyau,
[4] masu cin amana, marasa hankali, waɗanda sun cika da ɗaga kai,
masu son jin daɗin kansu fiye da son Allah, [5] a waje suna nuna
halin addini, amma kuma ta wurin rayuwarsu suna mūsun ainihin
ikonsa. Ka guje wa irin mutanen nan. [6] A cikinsu kuwa akwai

2.19: L. Kiɗ 16.5.

waɗanda sukan nemi hanya su shiga cikin gidajen mutane su
rinjayi mata marasa wayo waɗanda zunubi ya sha kansu, kuma
mugayen sha'awace-sha'awace iri-iri suna ta yawo da hankalinsu.
7 Waɗannan ne matan da kullum suna kan koyo, amma duk da
haka ba sa kaiwa ga sanin gaskiya. 8 Kamar yadda Jenis da
Jambras[b] suka yi gāba da Musa, haka ma waɗannan mutane suna
gāba da gaskiya, hankalinsu kuma ya ɓace, bangaskiyarsu kuwa
ta banza ce. 9 Amma ba za su kai da nisa ba, don da sauri za a
gane da wautarsu a fili kamar yadda aka yi da na Jenis da Jambras.

## Umarnai na Karshe

10 Yanzu ka riga ka bi koyarwata, da halina, da manufata ta
rayuwa, da bangaskiyata, da haƙurina, da ƙaunata, da kuma
jimrewata. 11 Ka kuma sani tsanani da wahalar da suka same ni
a Antakiya, da Ikoniya da Listira. Duk da haka, Allah ya cece ni
daga cikinsu. 12 Lallai, duk wanda yake so yǎ yi rayuwa da hali
irin na Allah a cikin Almasihu Yesu zai sha tsanani. 13 Amma
mugayen mutane da masu ruɗu halinsu na mugunta zai ƙara muni
gaba-gaba, suna ruɗin mutane, su kuma ana ruɗinsu. 14 Amma kai
kuwa, ka ci gaba da abin da ka koya, ka kuma ba da gaskiya
sosai a kansa, domin kana sane da waɗanda ka koya daga gare
su. 15 Ka tuna yadda tun kana ƙaramin yaro ka riga ka san
Rubutattun Maganar Allah masu tsarki waɗanda suna iya koya
maka hanyar samun ceto ta wurin bangaskiya cikin Almasihu
Yesu. 16 Duk Rubutaccen Maganar Allah hurarre ne daga wurinsa,
yana kuma da amfani[ɓ] wajen koyarwa, da tsawatarwa, da gyaran
hali, da kuma horarwa cikin adalci, 17 don duk wanda yake
mutumin Allah yǎ zama cikakke, yana a shirye kuma domin
kowane irin aiki mai kyau.

4 1 Ina umarce ka a gaban Allah da Almasihu Yesu, wanda zai
hukunta masu rai da matattu, kuma zai dawo yǎ kafa
mulkinsa, 2 ka nace cikin wa'azin maganar Allah ko da zarafi ko
ba zarafi. Ka ja hankalin mutane, ka tsawata musu, ka kuma
ƙarfafasu tare da iyakacin haƙuri da koyarwa. 3 Gama lokaci yana
zuwa da mutane ba za su so jin koyarwa ta gaskiya ba, a

---

**3.8**: Fit 7.11 **3.11**: A. M. 13.14-52; 14.1-20

[b] **3.8 Jenis da Jambras**: Babu waɗannan sunayen a Tsohon Alkawari, amma bisa ga masanan tarihin Yahudawa, mutanen nan su ne bokayen nan biyu na ƙasar Masar da suka yi gāba da Musa lokacin da ya so yǎ fitar da 'ya'yan Isra'ila daga ƙasar Masar (Dubi Fit 7.11,22; 9.11).

[ɓ] **3.16 Duk Rubutaccen Maganar Allah hurarre ne daga wurinsa, yana kuma da amfani:** Wata juyi na waɗannan kalmomi shi ne, "Duk Rubutaccen Maganar da Allah ne ya huro yana da amfani."

maimakon haka don bin abin da zuciyarsu yake so da kuma
ƙaiƙayin da kunnuwarsu suke yi za su kai kansu wajen malaman
da za su faɗa musu irin abin da suke so su ji. [4] Mutane za su ƙi
bin gaskiya su mai da hankalinsu ga jin tatsuniyoyi. [5] Amma kai
dai ka natsu cikin kowane hali, ka jimre cikin wahala, ka yi aikin
mai bishara, ka cika hidimarka na zaman bawan Allah.

6 Gama lokacin da za a miƙa ni kamar hadaya, wato, lokacin
da zan bar wannan rayuwa ya yi. [7] Na yi tseren nan mai kyau,
na kammala tserena, na kuma riƙe amanar bangaskiyar da aka ba
ni. [8] Yanzu an shirya mini lada na aikin adalci, wanda Ubangijin
da yake alƙali mai adalci zai ba ni a Ranan nan. Ba ni kaɗai ba,
amma ga dukan waɗanda suke jira cikin ƙauna su ga
bayyanuwarsa.

## Maganar Karshe

9 Ka yi iyakacin ƙoƙarinka ka zo wurina da sauri, [10] domin
Dimas ya ƙyale ni saboda ƙaunar duniyan nan, ya tafi Tasalonika,
Kirzens ya tafi Galatiya, Titus kuma ya tafi Dalmatiya. [11] Luka
ne kaɗai yana tare da ni. Ka nemi Markus ka zo tare da shi,
saboda yana da amfani sosai gare ni cikin aikina. [12] Na aiki
Tikikus zuwa Afisa. [13] Sa'ad da za ka zo ka kawo mini rigar
sanyin da na bari a hannun Karbus a Toruwas, da littattafan nan,
musamman fatun nan na rubutu.[c] [14] Alekzanda maƙerin tagullan
nan ya cuce ni sosai. Ubangiji zai saka masa gwargwadon abin
da ya yi. [15] Kai ma ka lura da shi gama ya yi gāba sosai da
saƙonmu.

16 A farkon kāre kaina da na yi a gaban masu shari'a ba wanda
ya rufa mini baya, kowa ya guje ni. Kada dai Allah yǎ lissafta
wannan a kansu. [17] Amma Ubangiji ya kasance da ni ya ba ni
ƙarfi, don ta wurina wannan saƙo zai sami cikakkiyar shela har
dukan waɗanda ba Yahudawa ba su ji. Kuma ya fitar da ni daga
bakin zaki wato, hukuncin mutuwa. [18] Ubangiji zai fitar da ni daga
kowane irin mugun abu, zai kuma kiyaye ni, yǎ kai ni mulkinsa
na sama. A gare shi bari ɗaukaka ta tabbata har abada abadin!
Amin.

---

**4.10**: Kol 4.14; Fil 24; 2 Kor 8.23; Gal 2.3; Tit 1.4
**4.11**: Kol 4.14; Fil 24; A. M. 12.12,25; 13.13; 15.37-39; Kol 4.10
**4.12**: A. M. 20.4; Afi 6.21-22; Kol 4.7-8 **4.13**: A. M. 20.6
**4.14**: 1 Tim 1.20; Zab 62.13; Rom 2.6

[c] **4.13 fatun nan na rubutu**: A zamanin Bulus ana rubutu a kan fatu ne.

**Gaisuwar Karshe**

19 Ka gai mini da Biriskila da Akila da kuma iyalin gidan
Onesiforus. [20] Arastus yana nan har yanzu a Korinti, kuma na bar
Turofimus cikin rashin lafiya a Militus. [21] Ka yi iyakacin
ƙoƙarinka ka zo kafin a fara damina. Yubulus da Fudens, da
Lainus, da Kalaudiya da dukan sauran 'yan'uwa suna gaisuwa.
22 Ubangiji yă kasance da ruhunku. Alherinsa kuma yă
kasance tare da ku.

# WASIKAR BULUS ZUWA GA

# TITUS

**Gabatarwa**

Manzo Bulus ne ya rubuta wannan *Wasiƙa zuwa ga Titus* zuwa ga Titus abokin aikinsa da yake a Kirit. Ana zato Bulus ya rubuta ta a Makidoniya ne, lokacin da yake a hanyarsa zuwa Nikafolis a yankin Akaya a shekara ta A.D. 65.

Da farko an tuna wa Titus irin halin da ya kamata shugabannin jama'ar masu bi su kasance da shi wanda ya bambanta sosai da irin mugun halin da mutanen Kirit suke da shi. An shawarci Titus yadda zai koyar da mutane dabam-dabam a bisa ga shekarunsu a cikin jama'ar masu bi. A ƙarshe kuma an shawarce shi game da yadda masu bi za su yi rayuwarsu.

**Abubuwan da Suke Ciki**

Gabatarwa 1.1-4
Ma'aikatan jama'ar masu bi 1.5-16
Ayyuka na ƙungiyoyi dabam-dabam cikin jama'ar masu bi 2.1-15
Gargaɗi 3.1-11
Maganar Karshe 3.12-15

---

**4.19:** A. M. 18.2; 2 Tim 1.16-17 **4.20:** A. M. 19.22; Rom 16.23; A. M. 20.4; 21.29

### Gaisuwa

1 1 Daga Bulus bawan Allah kuma manzon Yesu Almasihu. An
mai da ni manzo don in ƙarfafa bangaskiyar waɗanda Allah
ya zaɓa, domin in taimake su su san gaskiyar da ta dace da bin
Allah, 2 ta wurin sa zuciya ga rai madawwami. Allah shi da ba
ya ƙarya ya yi alkawarin wannan rai madawwami tun kafin
farawar zamanai. 3 Sa'an nan a daidai lokaci ya bayyana shi a
cikin saƙonsa wanda nake wa'azi, wanda kuma aka ba ni
amanarsa ta wurin umarnin Allah Mai Cetonmu.
4 Zuwa ga Titus ɗana na gaske cikin bangaskiya da muke da
ita dukanmu.
Alheri da salama daga Allah Uba, da Almasihu Yesu Mai
Cetonmu su kasance tare da kai.

### Aikin Titus a Kirit

5 Na bar ka a Kirit don ka kammala abin da ya rage a yi,
ka kuma naɗa dattibai a kowane gari, kamar yadda na umarce
ka. 6 Dattijo[a] yă kasance marar laifi a gaban mutane, mai mace
guda,[b] wanda kuma yaransa sun ba da gaskiya ga Yesu.
Yaransa su zama waɗanda ba a san su da halin iskanci ko ƙin
ji ba. 7 Tun da yake shugaban jama'ar masu bi mai hidimar
Allah ne, dole ne yă kasance ba shi da laifi ga kowa. Kada yă
zama mai ɗaga kai ko mai saurin fushi, ko mashayi, ko mai
rikici, ko kuwa mai kwaɗayin kuɗi. 8 A maimakon haka yă
kasance mai karɓan baƙi, mai cika son yin abu mai kyau, kuma
mai natsuwa sosai, mai adalci, mai tsarki, wanda kuma yake
kame kansa. 9 Shugaba yă zama wanda yana riƙe da maganar
saƙon Allah ta gaske kankan daidai kamar yadda ake koyarwa,
domin yă ƙarfafa waɗansu ta wurin wa'azi da koyarwa na
ƙwarai, yă kuma iya fallasa kuskuren waɗanda suke gāba da
koyarwarsa.
10 Akwai 'yan tawaye da yawa, masu maganganu marar kan
gado, masu ruɗu, musamman cikin Yahudawan da suka zama
masu bi. 11 Dole ne a tsawata musu su yi shiru, tun da yake suna
ta da hankalin iyalai da yawa ta hanyar koyar da abin da bai
kamata ba don neman ƙazamar riba. 12 Ai, mutumin Kirit ne,
kuma ɗaya daga cikin annabawansu, ya faɗa cewa;

---

1.4: 2 Kor 8.23; Gal 2.3; 2 Tim 4.10 1.6-9: 1 Tim 3.2-7

[a] **1.6-9 Dattijo:** Wato, shugaban jama'ar masu bi ke nan.

[b] **1.6 mace guda:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne "Wanda ya yi aure sau ɗaya kawai".

"Kiritawa kullum masu ƙarya ne, mugayen dabbobi, 'yan
ƙyuya masu yawan cin abinci". 13 Wannan shaida gaskiya ce.
Saboda haka ka tsawata musu sosai, don su kai ga bangaskiya ta
gaskiya, 14 don su daina sauraron tatsuniyoyin Yahudawa, da bin
dokokin mutane waɗanda suka ƙi gaskiya. 15 Kome mai tsabta ne
ga waɗanda suke da tsabtar zuciya. Amma ba abin da yake da
tsabta ga waɗanda ba su ba da gaskiya ba ko tsabtar zuciya saboda
ainihin lamirinsu da hankalinsu marar tsabta ne. 16 Da baki suna
cewa sun san Allah, amma ta ayyukansu suna mūsun saninsa. Sun
zama abin ƙyama, marasa biyayya, kuma ba su ma isa su yi aiki
mai kyau ba.

**Yin Koyarwa ta Gaskiya**

2 1 Amma kai dai, dole ka koyar da abin da yake daidai da
koyarwa ta gaskiya. 2 Ka koyar da tsofaffin maza su kame
kansu, su yi ƙwazo, su kuma natsu, su tsaya sosai cikin
bangaskiya, da ƙauna da kuma jimrewa.

3 Haka kuma ka koyar da tsofaffin mata su yi rayuwar da ta
dace da mata da suke masu bi, ba masu yin ƙarya a kan waɗansu
ba, ko waɗanda shaye-shaye sun sha ƙarfinsu. Sai su koyar da
abin da yake da kyau, 4 don su koya wa mata masu ƙuruciya su
ƙaunaci mazansu da 'ya'yansu, 5 su zama masu kame kansu, masu
tsabtar rai, masu iya kula da iyalansu, masu hankali, masu biyayya
ga mazansu, don kada a rena maganar Allah.

6 Haka kuma ka gargaɗi samari su kame kansu. 7 A cikin
dukan kome ka nuna kanka mutum ne mai aikin nagari, wanda
ya isa abin koyi. Ka yi koyarwarka da gaske tare da ƙwazo, 8 da
kuma magana mai ma'ana wadda ba za a iya samun abin zargi a
cikinta ba. Ta haka za ka ba wa abokan gābanka kunya yayin da
sun rasa mugun abin da za su faɗa a kanmu. 9 Ka umarci bayi su
yi biyayya ga iyayengijinsu cikin kome, su kuma sa a ji daɗinsu.
Kada su amsa musu magana da magana, 10 ko su yi musu sata.
A maimakon haka su nuna cewa su masu kirki ne da masu aminci,
don a cikin dukan kome su kawo girmamawa ga koyarwan nan
da take game da Allah Mai Cetonmu.

11 Gama Allah ya bayyana alherinsa domin ceton dukan
mutane. 12 Alherin nan yana koya mana mu bar rayuwa marar
hali irin na Allah, da sha'awace-sha'awacen duniya, mu kame
kanmu, mu zama masu adalci, muna masu hali irin na Allah a
wannan duniya. 13 Mu yi zaman haka yayin da muke zaman jira
da sa zuciya ga albarkan nan mai zuwa, wato, bayyanuwar

ɗaukakar Allahnmu mai girma da Mai Ceto Yesu Almasihu.[6]
14 Yesu ne ya bayar da kansa domin yă fanshe mu daga dukan
mugunta, don yă tsarkake wa kansa mutanen da za su zama nasa
waɗanda suna da marmarin yin ayyukan nagari.
15 Ka koyar da waɗannan abubuwa, ka ƙarfafa masu jinka,
ka kuma tsawata musu da dukan iko. Kada ka yarda wani yă
rena ka.

**Rayuwar da ta Dace da Masu Bi**

3 1 Ka tuna wa mutanenka su riƙa biyayya ga shugabanni da
kuma masu mulki, su yi musu ladabi, su kuma kasance a
shirye don yin kowane irin aiki mai kyau. 2 Kada su yi wa wani
mugun magana, kuma su zauna cikin salama, su kuma kasance
da sauƙinkai, su nuna hali mai kyau ga kowa. 3 Gama mu ma a
dā wawaye ne, marasa biyayya, aka kuwa ruɗe mu. Sha'awace-
sha'awace da kwaɗayi iri-iri suka ɗaure mu, muka kuma yi
rayuwarmu cikin kishi da riƙe juna a zuciya. Mutane suka ƙi mu,
mu kuma muka ƙi su.
4 Amma a sa'ad da aka bayyana alheri da ƙaunar Allah Mai
Cetonmu, 5 sai Allah ya cece mu. Wannan kuwa ya yi ba don
mun yi waɗansu ayyuka na adalci ba, amma bisa ga jinƙansa ne
ya cece mu ta wurin wankan nan na Ruhu Mai Tsarki wanda ya
ba mu sabon haihuwa da sabon rai. 6 Ruhu Mai Tsarkin nan ne
aka zubo a yalwace a kanmu ta wurin Yesu Almasihu Mai
Cetonmu. 7 Ya yi wannan domin ta wurin alherinsa mu sami
zaman marasa laifi a gaban Allah, kuma mu zama waɗanda za
su gāji rai madawwamin nan da muka sa zuciya a kai. 8 Maganan
nan tabbatacciya ce.
Ina so ka ƙarfafa waɗannan abubuwa sosai, don waɗanda
sun ba da gaskiya ga Allah su nace yin amfani da su wajen yin
aikin da yake mai kyau. Waɗannan abubuwa kuwa suna da kyau
ainu, kuma suna da amfani ga kowa. 9 Amma ka guje wa
gardandamin banza, da lissafin sunayen kakanni, da jayayya,
da kuma yawan gardama game da Doka, saboda ba su da amfani
kuma banza ne. 10 Amma ga mutum mai rigima, bayan ka
gargaɗe shi da farko da na biyu, sai ka rabu da shi. 11 Ka sani
cewa irin mutumin nan ya ɓace, kuma zunubansa sun riga sun
hukunta shi.

---

**2.14:** Zab 130.8; Fit 19.5; M. Sh 4.20; 7.6; 14.2; 1 Bit 2.9

[6] **2.13 Allahnmu mai girma da Mai Ceto Yesu Almasihu:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne "Mai girman nan Allah Mai Cetonmu."

**Gargaɗi na Karshe**

12 Sa'ad da na aika Artimas ko Tikikus wurinka, sai ka yi
iyakacin ƙoƙarinka ka zo wurina a Nikafolis, don ina da niyya
cin damina a can. 13 Ka kuma yi iyakacin ƙoƙarinka ka taimaki
Zenas lauyan nan, da Afolos su kama hanya. Ka kuma tabbata
cewa ba su rasa kome ba. 14 Dole mutanenmu su riƙa koya miƙa
kansu ga aikata ayyuka nagari, domin su iya taimakawa wajen
biyan muhimman bukatu. Kada su yi rayuwa marar amfani.
15 Duk waɗanda suke tare da ni suna gaishe ka. Ka gai da
waɗanda suke ƙaunarmu, waɗanda muke tare da su cikin
bangaskiya.

Alherin Allah yǎ kasance tare da ku duka.

# WASIKAR BULUS ZUWA GA

# FILIMON

**Gabatarwa**

Manzo Bulus ne ya rubuta wannan wasiƙa zuwa ga Filimon a madadin Onisimus wanda shi bawan Filimon ne. Ana zato an rubutata a tsakanin shekara ta A.D. 61-63 a lokacin da Bulus yake a kurkuku ne.

An rubuta wannan wasiƙa domin a shirya tsakanin Filimon da bawansa Onisimus domin Onisimus ya yi wa Filimon laifi wanda ana zato ya haɗa da sata.

**Abubuwan da Suke Ciki**

Gaisuwa 1-3
Bangaskiya da ƙaunar Filimon 4-7
Roƙo a madadin Onisimus 8-22
Gaisuwa da fatan alheri 23-25

---

**Gaisuwa**

1 Daga Bulus, ni da aka kulle a kurkuku saboda aikin da na
yi domin Almasihu Yesu, da kuma daga ɗan'uwanmu Timoti,
zuwa ga Filimon abokinmu da muke ƙauna da abokin aikinmu,
2 da kuma zuwa ga jama'ar masu bi da take a gidanka, da kuma
Afiya 'yar'uwarmu da Arkibus ɗan'uwanmu cikin fama.
3 Alheri da salama daga Allah Ubanmu da Ubangiji Yesu
Almasihu su kasance tare da ku.

**Ƙauna da Bangaskiyar Filimon**

4 Nakan gode wa Allah kullum dominka sa'ad da nake
addu'o'ina. 5 Gama ina jin labarin bangaskiyarka cikin Ubangiji
Yesu da kuma ƙaunar da kake nuna wa dukan tsarkaka. 6 Ina
addu'a zumuncin da yake tsakaninmu saboda bangaskiyarmu yă
kai ga zurfin ganewa game da dukan abubuwan masu kyau da
suke namu cikin Almasihu.
7 Ɗan'uwana, ƙaunarka ta kawo mini farin ciki ainu da kuma
ƙarfafawa sosai. Gama zukatan tsarkaka sun sami ƙarfafawa ta
wurinka.

**Roƙo domin Onisimus**

8 Saboda yadda kake ƙaunar masu bi, ina iya yin ƙarfin hali
cikin Almasihu in umarce ka ka yi abin da ya kamata ka yi.
9 Amma saboda ina ƙaunarka, nafi so in roƙe ka ni Bulus, ni
da nake tsoho[a] yanzu kuma ina a kulle cikin kurkuku saboda
Almasihu Yesu. 10 Ina roƙonka a madadin ɗana Onisimus
wanda na zama kamar baba a gare shi sa'ad da nake a kurkuku.
11 A dā ba shi da amfani[b] a gare ka, amma yanzu ya zama mai
amfani a gare ka da kuma gare ni.
12 Ina aike shi yanzu yă koma gare ka, shi wanda zuciyata
duka take a kansa. 13 Yayin da nake a nan kurkuku saboda
bishara, na so in bar shi tare da ni don yă riƙa yin mini hidima
a madadinka. 14 Amma dai ba na so in yi wani abu ba tare da
na sami yardarka ba, don kada alherinka yă zama kamar na tilas
ne, ba na ganin dama ba.

---

1.2: Kol 4.17 1.10: Kol 4.9

[a] **1.9 ni Bulus da nake tsoho**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Ni Bulus da nake Jakada na Almasihu." Wannan ya zama haka ne don "tsoho" da "Jakada" kalma iri ɗaya ce a Helenanci.

[b] **1.11 amfani**: Ma'anar sunan Onisimus da Helenanci ita ce "Amfani."

15 Wataƙila Onisimus ya rabu da kai na ɗan lokaci kaɗan ne
domin ka sāke karɓe shi ga zama na har abada. 16 Ba wai ka karɓe
shi a matsayin bawa ba, amma har fiye da haka, wato, ka karɓe
shi a matsayin ɗan'uwan da ake ƙauna. Ina ƙaunarsa sosai balle
ma kai, ai, za ka ƙaunace shi fiye da haka, a matsayinsa na bawa
da kuma na wanda ya ba da gaskiya ga Ubangiji! 17 Don haka
idan ni abokin aiki ne a gare ka, to, ka karɓe shi daidai yadda za
ka karɓe ni. 18 Idan ma Onisimus ya yi maka laifi, ko yana riƙe
da bashinka, ka lissafta duka a kaina. 19 Ni Bulus nake rubuta
wannan da hannuna cewa ni zan biya ka. (Kada ma in yi zancen
sabon rai nan da ka samu ta wurina.)[б] 20 Don haka ɗan'uwana,
na roƙi arzikinka game da wannan alheri saboda Ubangiji. Ka
faranta mini rai cikin Almasihu!

21 Na tabbata za ka yi biyayya; shi ya sa na rubuta wannan
da sanin cewa za ka aikata fiye da yadda na faɗa. 22 Har wa yau,
ina so ka shirya mini ɗakin da zan sauka, don ina sa rai ta wurin
addu'o'inku Allah zai mayar da ni gare ku.

**Gaisuwar Karshe**

23 Abafaras wanda yake cikin kurkuku tare da ni saboda
Almasihu Yesu yana gaishe ka. 24 Markus, da Aristarkus, da
Dimas, da kuma Luka waɗanda su duk abokan aikina ne, su ma
suna gaishe ka.

25 Alherin Ubangiji Yesu Almasihu yǎ kasance tare da
ruhunku.

---

1.23: Kol 1.7; 4.12
1.24: A. M. 12.12,25; 13.13; 15.37-39; 19.29; 27.2; Kol 4.10, 14; 2 Tim 4.10,11
[б] **1.19 Kada ma in yi zancen sabon rai nan da ka samu ta wurina**: Da Helenanci an rubuta "Ba lallai in tunashe ka yadda kake kamar bashi ne a gare ni ba."

# WASIKA ZUWA GA
# IBRANIYAWA

## Gabatarwa

Ba a tabbatar da wanda ya rubuta wannan littafin ba. Ana zato an rubuta ta kafin rushewar haikali a Urushalima a shekara ta A.D. 70, musamman don marubucin ya yi magana game da haikalin.

An rubuta wasiƙar a lokacin da waɗansu a cikin jama'ar masu bi, musamman Yahudawa, suka soma nuna wani hali kamar ana jan hankalinsu ga barin bangaskiyarsu. Mai yiwuwa suna fuskanta waɗansu wahaloli. An rubuta wannan wasiƙar domin a ƙarfafa irin waɗannan mutane, ta wurin nuna cewa Yesu Almasihu ne ya cika duk alkawura da shirye-shiryen da Allah ya yi tun daga farko.

Littafin yana ba da tabbaci cewa ɗaukakar Yesu da ikonsa sun fi na mala'iku, da na annabawa, da na manyan firistoci na Tsohon Alkawari (1.1-4, 13). Aikin ceton da Allah ya cika ta mutuwar Yesu shi ne ainihin hanyar ceton da Allah ya shirya tun daga farko. Hadayu da baye-baye na Tsohon Alkawari duk misalai ne kawai game da mutuwar Yesu (4.14—7.28). Bisa ga zuwan Yesu kuma an kawo Sabon Alkawari wanda shi ne mafi kyau (8.1—10.18). A ƙarshe kuma wasiƙar ta yi wa masu bi gargaɗi su riƙe bangaskiyarsu da ƙarfi sosai (10.19—13.25) kamar yadda jarumawan bangaskiya na cikin tarihin Isra'ilawa suka yi.

## Abubuwan da Suke Ciki

Yesu ya bayyana Allah 1.1-3
Yesu ya fi mala'iku 1.4—2.18
Yesu ya fi annabawa 3.1—4.13
Tsarin firist na Yesu ya fi na Haruna 4.14—7.28
Sabon alkawari ya fi tsohon 8.1—10.18
Muhimmincin bangaskiya 10.19—12.29
Maganar ƙarshe 13.1-25

---

## Yesu Shi Ne Ya Bayyana Allah

1 [1] A dā, Allah ya yi wa kakanninmu magana ta hanyoyi iri-iri
da kuma a lokatai dabam-dabam ta wurin annabawa. [2] Amma
a waɗannan kwanakin ƙarshe ya yi mana magana ta wurin Ɗansa.
Ta wurin Ɗan ne Allah ya halicci kome da kome. Shi ne kuma
aka zaɓa domin kome yă zama nasa. [3] Shi ne hasken ɗaukakar
Allah da kuma ainihin kamannin Allah. Daidai yake kuma da

Allah. Yana riƙe da dukkan kome ta wurin maganarsa mai iko. Bayan ya tsarkake mu daga zunubanmu, sai ya zauna a sama a hannun daman Mai Ɗaukaka duka.

**Yadda Yesu Ya Fi Mala'iku**

4 Ta haka nan kuma ya sami matsayin da ya fi na mala'iku kamar yadda sunan da aka ba shi ya fi nasu girma.
5 Gama babu wani mala'ikan da Allah ya taɓa ce masa,
"Kai Ɗana ne,
yau na zama Ubanka."
Ko kuwa wani da aka ce masa,
"Zan zama Ubansa,
shi kuwa yǎ zama Ɗana."
6 Amma da zai aiki Ɗansa na fari cikin duniya, ya ce,
"Bari dukan mala'ikun Allah su yi masa sujada."
7 Game da mala'iku, Allah ya ce,
"Allah yakan sa mala'ikunsa su zama kamar iska,
masu hidimarsa kuma kamar harshen wuta."
8 Amma game da Ɗan ya ce,
"Mulkinka, ya Allah, na har abada abadin ne,
Adalci shi ne sandan da za ka yi mulki da shi.
9 Aikin adalci ne kake so, mugunta kuma ka ƙi sam!
Saboda haka Allah, wato Allahnka, ya shafe ka da man farin ciki,
ya kuma girmama ka fiye da abokanka."
10 Ya kuma ce,
"Tun daga farko, ya Ubangiji, kai ka kafa tushen duniya,
sammai kuma ayyukan hannayenka ne.
11 Za su shuɗe, amma kai kana nan;
za su tsufa kamar riga.
12 Za ka naɗe su kamar yadi;
za a canza su yadda ake canza zane.
Amma kai ba ka canzawa,
shekarunka marar ƙarewa ne."
13 Ba wani a cikin mala'ikunsa da Allah ya taɓa ce masa,
"Zauna a hannun damana har in sa masu gāba da kai a ƙarƙashin ƙafafunka
har in sa ka tattaka su."
14 Hakika, dukan mala'iku ruhohin hidima ne. Allah yakan aike su domin su taimaki waɗanda za su ci gādon ceto.

**1.5**: Zab 2.7; 2 Sam 7.14; 1 Tar 17.13 **1.6**: M. Sh. 32.43 **1.7**: Zab 104.4
**1.8-9**: Zab 45.7-8 **1.9**: Zab 45.6,7 **1.10-12**: Zab 102.25-27 **1.13**: Zab 110.1

**Kasa Kunne ga Maganar Allah**

2 [1] Saboda haka, ya kamata mu mai da hankali ga abubuwan
da muka ji, domin kada a ja hankalinmu ga barin hanya.
[2] Saƙon da aka ba mu ta baƙin mala'iku[a] ya sami tabbaci, kuma
duk wanda ya ƙi jinsa, ko ya yi rashin biyayya da shi, ya sami
hukuncin da ya kamata. [3] Ta yaya za mu tsira idan mun ƙyale
irin wannan babban ceto wanda Ubangiji ne da kansa ya fara
sanar da shi? Waɗanda suka ji maganarsa kuma sun tabbatar
mana cewa wannan gaskiya ne. [4] Sa'an nan Allah ya ƙara nasa
shaida a kan tasu ta wurin alamu, da abubuwan ban mamaki,
da al'ajabai iri-iri, da baye-baye waɗanda aka rarraba ta wurin
Ruhu Mai Tsarki bisa ga nufinsa.

**Yesu Ya Zama Kamar 'Yan'uwansa**

5 Wannan zamani mai zuwa, wanda muke magana a kai yanzu,
ai, ba mala'iku ne Allah ya sa su yi mulkinsa ba. [6] A maimakon
haka, wani ya shaida a wani wuri a cikin Rubutaccen Maganar
Allah cewa,

"Mene ne mutum, ya Allah, har da kana sa shi a
tunaninka,
Mene ne mutum, har da kana lura da shi haka?
[7] Ka sa shi a matsayin da yake ƙasa da na mala'iku a ɗan
lokaci kaɗan;
ka naɗa shi da ɗaukaka da girma,
[8] Ka sa kome a ƙarƙashin ikonsa."

Da Allah ya sa kome a ƙarƙashin ikon mutum, ba wani abin da
bai ba mutum iko a kai ba. Ko da yake, yanzu haka, ba ma gani
yadda mutum yake yin mulki a kan dukkan abubuwa. [9] Amma
abin da muke gani dai shi ne Yesu wanda a ɗan lokaci kaɗan an
sa shi a matsayin da yake ƙasa da na mala'iku. Yanzu kam, an
naɗa shi da ɗaukaka da girma saboda ya sha wahalar mutuwa a
madadin dukan mutane, bisa ga alherin Allah.

10 Allah ne ya halicci kome, shi ne kuma yakan lura da kome.
Saboda haka, idan Allah zai kawo 'ya'yansa masu yawa ga samun
ɗaukaka, ya kyautu ne yǎ kyautata shugaban cetonsu. Ya yi haka
ta wurin wahalar da Yesu ya sha.

---

**2.6-8:** Zab 8.4-6

[a] **2.2 Saƙon da aka ba mu ta baƙin mala'iku:** Wato, dokokin Allah waɗanda mala'iku suka ba wa Musa.

11 Gama da shi mai tsarkake mutane, da su waɗanda aka
tsarkake su kuma, duk suna da Uba ɗaya. Shi ya sa Yesu ba ya
jin kunya yă ce da su 'yan'uwansa. 12 Ya ce wa Allah,
"Zan yi shelar sunanka ga 'yan'uwana;
A gaban taron mutanenka zan rera yabonka."
13 Ya kuma ce,
"Ni ma zan dogara ga Allah."
Ya kuma sāke cewa,
"Ga ni nan tare da 'ya'yan da Allah ya ba ni."
14 Tun da yake 'ya'yan nan mutane ne masu nama da jini, sai
ya zama ɗaya da su cikin jiki. Ya yi haka domin ta wurin
mutuwarsa, yă halakar da wanda yake riƙe da ikon mutuwa, wato
Shaiɗan. 15 Sa'an nan kuma yă kunce duk waɗanda tsoron mutuwa
ya ɗaure su, kuma har tsoron ya mai da su bayi dukan rayuwarsu.
16 Lallai ba mala'iku ne yake musu taimako ba, amma 'ya'yan
Ibrahim ne yake musu taimako. 17 Shi ya sa aka mai da shi kamar
'yan'uwansa ta kowace hanya, domin yă zama babban firist mai
aminci, mai jinƙai kuma a cikin hidimarsa ga Allah. Ta haka
kuma Allah zai gafarta zunuban mutane. 18 Da yake shi da kansa
ya sha wahala a lokacin gwadawarsa, ya isa yă taimaki duk
waɗanda ake gwada su.

**Yadda Yesu Ya Fi Musa**

3 1 Saboda haka, 'yan'uwana tsarkaka, ku da kuka sami kiran
nan na sama ku ma, ku yi tunani a kan Yesu wanda shi ne
Manzo da Babban Firist na saƙon da muke shaida. 2 Yesu ya yi
aminci ga wanda ya zaɓe shi, kamar yadda Musa ya yi aminci
a aikinsa a cikin jama'ar Allah. 3 Mutumin da ya gina gida ya
fi gidan daraja. Haka kuma Yesu ya isa a ɗaukaka shi fiye da
Musa. 4 Gama kowane gida yana da wanda ya gina shi, amma
Allah ne ya gina kome. 5 Musa ya yi aminci a aikinsa na bawa
a cikin jama'ar Allah, ya kuma yi shaida game da abubuwan
da za a faɗa nan gaba. 6 Amma Almasihu ya yi aminci a kan
shi Ɗa ne wanda an ba shi iko a kan dukan jama'ar Allah. Mu
ne kuma jama'an nan tasa idan mun ci gaba da ƙarfin
zuciyarmu, muna kuma sa zuciya ga abubuwan da muke bege
a kansu.

**Gargaɗi a kan Rashin Bangaskiya**

7 Saboda haka, kamar yadda Ruhu Mai Tsarki ya ce,

---

**2.12:** Zab 22.22 **2.13:** Ish 8.17,18 **3.2:** L. Kiɗ 12.7

"Yau, idan kun ji muryar Allah,
8 kada ku yi taurin zuciya kamar yadda kuka yi a lokacin
tawayen nan,
kamar ranar da aka gwada ni a daji.
9 A can ne kakanninku suka gwada ni,
ko da yake sun ga ayyukan da na yi ta yi har shekara
arba'in.
10 Shi ya sa na yi fushi da wancan zamani,
sai na ce, 'Kullum suna ƙina a zuciyarsu,
ba su kuwa san hanyoyina ba.'
11 Sai na yi fushi na yi rantsuwa cewa,
'Ba za su shiga hutuna ba sam.' "

12 'Yan'uwana, ku tabbata cewa ba wani a cikinku wanda
zunubi da rashin bangaskiya a zuciyarsa sun sa shi yă juye baya
ga Allah mai rai. 13 Amma ku riƙa ƙarfafa juna kowace rana. Ku
yi amfani da kowane zarafi wanda ake ce da shi "Yau", domin
kada ko ɗayanku yă zama mai taurin zuciya ta wurin ruɗu na
zunubi. 14 Mu masu tarayya da Almasihu ne idan mun riƙe
bangaskiyarmu da ƙarfi daga farko har zuwa ƙarshe. 15 Kamar
yadda aka ce,

"Yau, idan kun ji muryar Allah,
kada ku yi taurin zuciya kamar yadda kuka yi a lokacin
tawayen nan."

16 Su wane ne waɗanda suka ji muryar Allah, duk da haka,
suka yi masa tawaye? Ai, su ne dukan mutanen da Musa ya bi
da su daga ƙasar Masar. 17 Su wane ne waɗanda Allah ya yi fushi
da su har shekara arba'in? Ai, su ne waɗanda suka yi zunubi,
suka fāɗi suka mutu a daji. 18 Su wane ne waɗanda Allah ya yi
rantsuwa a kansu cewa ba za su shiga hutunsa ba sam? Ai, su ne
waɗanda suka ƙi yin biyayya. 19 Saboda haka mun ga cewa rashin
bangaskiya ne ya sa ba su iya shiga hutun nan ba.

## Hutu domin Mutanen Allah

4 1 Da yake alkawarin shiga hutunsa[b] yana nan har yanzu, bari
mu yi hankali sosai kada wani daga cikinku yă kāsa shiga.
2 Gama mun riga mun ji wa'azin Labari Mai Daɗi kamar yadda
su ma suka ji. Amma saƙon bisharan nan da suka ji bai yi musu
wani amfani ba, domin ba su karɓe shi da bangaskiya ba. 3 Amma

**3.7-11:** Zab 95.7-11 **3.15:** Zab 95.7-8 **3.16-18:** L. Kiɗ 14.1-35

[b] **4.1 hutunsa:** Wato, ceto ke nan.

mu da muka ba da gaskiya, mu ne masu shiga hutun nan. Mu
riƙa tuna da maganar Allah nan mai cewa,

"Sai na yi fushi na yi rantsuwa, na ce,
'Ba za su shiga hutuna ba sam.' "

Allah ya faɗa haka ko da yake ya riga ya gama aikinsa tun lokacin
da ya halicci duniya.

4 Gama a wani wuri a cikin Rubutaccen Maganar Allah an yi
magana game da rana ta bakwai cewa, "A rana ta bakwai Allah
ya huta daga dukan aikinsa." 5 Amma har yanzu an sāke yi
wannan zance cewa, "Ba za su shiga hutuna ba sam." 6 A dā an
yi wa'azin Labari Mai Daɗi game da hutun nan, amma waɗanda
aka yi musu wa'azin ba su shiga ba saboda rashin bangaskiya.
To, yanzu haka, akwai zarafi don waɗansu su shiga hutun ke nan.
7 Ga shi kuwa Allah ya sāke shirya wata rana, wadda ya kira,
"Yau". Ya yi magana game da ranar ne, bayan shekaru masu
yawa ta bakin Dawuda, kamar yadda Rubutaccen Maganar Allah
ya faɗa a dā,

"Yau, idan kun ji muryar Allah,
kada ku yi taurin zuciya."

8 Da a ce Joshuwa ya ba wa mutanen Allah hutun nan da Allah
bai yi magana daga baya a kan wata rana dabam ba. 9 Wannan
ya nuna cewa har yanzu akwai hutu irin na rana ta bakwai domin
mutanen Allah. 10 Gama duk waɗanda suka shiga hutun Allah
sukan huta daga ayyukansu kamar yadda Allah ya huta daga nasa.
11 Don haka bari mu yi iyakacin ƙoƙarinmu mu shiga hutun nan.
Kada kowa ya kāsa shiga saboda bin misalin waɗanda suka yi
rashin biyayya.

**Ikon Maganar Allah**

12 Hakika, maganar Allah tana da rai, tana da ƙarfin aiki
kuma. Kaifinta ya fi na kowane takobi mai baki biyu. Tana sara
har ciki-cikin mutum, ta raba ruhu da rai, da kuma gaɓoɓi da
ɓargo. Har ma tana gane duk tunani da nufin da suke cikin zuciya.
13 Ba wani abu a dukan halitta da yake a ɓoye ga Allah. Kome
da kome yana nan a buɗe, a fili kuma, a gaban idonsa. Shi ne
kuma wanda za mu ba shi lissafi game da rayuwarmu.

**4.3:** Zab 95.11 **4.4:** Far 2.2 **4.5:** Zab 95.11 **4.7:** Zab 95.7,8
**4.8:** M. Sh 31.7; Josh 22.4 **4.10:** Far 2.2

## Yesu Shi Ne Babban Firist Mai Girma

14 To, tun da yake muna da babban firist mai girma, wato,
Yesu Ɗan Allah wanda ya je sama har gaban Allah, bari mu riƙe
bangaskiyarmu da ƙarfi sosai. 15 Gama babban firist nan namu ba
wani ne wanda bai damu da kāsawarmu ba. A'a, shi mutum ne
wanda aka gwada shi ta kowace hanyar da akan gwada mu, amma
fa bai yi wani zunubi ba. 16 Saboda haka, bari mu yi ƙarfin zuciya,
mu zo kusa da kursiyin Allah, wato, wurin alheri, domin mu karɓi
jinƙai, mu kuma sami alheri wanda zai taimake mu a lokacin
bukata.
5 1 Akan zaɓi kowane babban firist daga cikin 'yan'uwansa ne
domin yă yi wa Allah hidima a madadin sauran mutane. Shi
ne mai miƙa baye-baye da hadayu saboda zunubai. 2 Tun da yake
shi da kansa yana da nasa kāsawa, yana iya yă bi da masu rashin
sani da masu kauce hanya a hankali. 3 Saboda kāsawan nan nasa,
ya zama tilas yă miƙa hadayu, ba saboda zunuban jama'a kaɗai
ba, amma saboda nasa zunuban ma.
4 Ba wanda zai zaɓa wa kansa aikin nan mai daraja. Mutum
yakan zama babban firist ne bisa ga kiran Allah, kamar yadda
aka kira Haruna. 5 Haka kuma Almasihu bai ɗaukaka kansa yă
zama babban firist ba. A maimakon haka, Allah ya ce masa,

"Kai Ɗana ne,
yau na zama Ubanka."

6 Ya sāke yin magana a wani wuri ya ce,

"Kai firist ne na har abada,
bisa ga tsarin Malkizadek."

7 A lokacin da Yesu yake cikin duniya, ya miƙa addu'o'i da
roƙe-roƙe tare da kuka mai tsanani da hawaye. Ya kuwa miƙa
addu'o'insa ga Allah wanda yana iya cece shi daga mutuwa.
Domin shi mai biyayya ne cikin tsoron Allah, Allah ya karɓi
roƙonsa. 8 Ko da yake Yesu Ɗan Allah ne, ya koyi yin biyayya
ta hanyar azabar da ya sha. 9 Bayan ya kai ga zaman cikakke, sai
ya zama tushen ceto na har abada ga duk masu yi masa biyayya.
10 Ta haka kuma Allah ya naɗa shi babban firist bisa ga tsarin
Malkizadek.

## Gargaɗi a kan Juya Baya

11 Muna da abubuwa da yawa da muke so mu faɗa game da
wannan zancen, amma yana da wuya mu bayyana muku, domin

5.3: L. Fir 9.7 5.4: Fit 28.1 5.5: Zab 2.7 5.6: Zab 110.4
5.7: Mat 26.36-46; Mar 14.32-42; Luk 22.39-46

ba ku da saurin ganewa. 12 Yanzu haka ya kamata da kun zama
masu koyarwa, amma har yanzu kuna bukatar wani yă sāke
maimaita muku koyarwa mai sauƙi ta maganar Allah. Ba ku isa
cin abinci mai kauri[b] ba, sai shan nono kawai! 13 Duk wanda nono
ne abincinsa, shi jariri ne; bai kuwa san kome game da koyarwa
ta adalci ba. 14 Amma abinci mai kauri shi ne na waɗanda suka
yi girma. Waɗannan su ne masu ƙoƙarin yin amfani da hankalinsu
kullum, har ma suna iya bambanta nagarta da mugunta.
6 1 Saboda haka, bari mu ci gaba a kan koyarwan nan ta farko
da muka karɓa game da Almasihu, domin mu zama masu
cikakken ganewa. Kada yă zama cewa har yanzu muna kafa
tushen koyarwa a kan ba da gaskiya ga Allah, da ta tuba daga
ayyukan da za su kai ga halaka,[c] 2 da koyarwa a kan baftisma,[d]
da ta sa hannun albarka, da ta tashin matattu, da ta shari'ar ranar
ƙarshe. 3 Cin gaba kam za mu yi, idan Allah ya yarda.
4 Gama waɗanda suka juya baya daga bangaskiyarsu, ba zai
yiwu a sa su su sāke tuba ba. Waɗannan dai an taɓa kawo su
cikin hasken Allah, sun mori baye-baye irin na sama, sun sami
rabonsu cikin Ruhu Mai Tsarki, 5 sun kuma ɗanɗana daɗin
maganar Allah da kuma ikon zamani mai zuwa. 6 Duk da haka,
sun juya baya daga bangaskiyarsu! Ba zai yiwu a sa su su sāke
tuba ba, domin suna sāke gicciye Ɗan Allah ne, suna kuwa ba
shi kunya a fili.
7 Kasar da take shan ruwan sama da yakan fāɗi a kanta
kullum, tana kuma ba da tsire-tsire masu amfani ga waɗanda suke
nomanta, wannan ƙasa ce mai karɓar albarkar Allah. 8 Amma idan
ƙasa tana fitar da ƙaya da muguwar ciyawa, ba ta da amfani ke
nan. Wannan ƙasar kuwa Allah ya kusa yă la'anta ta. A ƙarshe
kuma ƙone ta za a yi.
9 'Yan'uwanmu, ko da yake muna irin wannan magana, ba
mu da shakka a kan cewa ku kam kun karɓi albarku mafi kyau
waɗanda suke na cetonku. 10 Allah ba marar adalci ba ne. Ba zai
ƙyale ayyukanku da kuka yi ba, da ƙaunar da kuka nuna masa
sa'ad da kuke taimakon masu bi ba, kamar yadda kuke yi har
yanzu. 11 Muna so kowannenku ya ci gaba da yin ƙwazo haka har

---

**5.12-13:** 1 Kor 3.2 **6.8:** Far 3.17-18

[b] **5.12 abinci mai kauri:** Wato, koyarwa mai zurfi ke nan.

[c] **6.1 ayyukan da za su kai ga halaka:** Wata fassara ta waɗannan kalmomi ita ce, "al'adun wofi" ko kuwa "ayyukan banza".

[d] **6.2 baftisma:** Mai yiwuwa baftismar da ake magana a nan ita ce ta wankan baftisma wadda Yahudawa sukan yi, ko kuwa baftisma irin ta Yohanna, ko kuwa baftisma irin ta Kirista.

zuwa ƙarshe, domin ku sami cikawar abubuwan nan da kuka sa
zuciya a kansu. [12] Kada ku zama masu ƙyuya, amma ku bi misalin
waɗanda suka ba da gaskiya, suka yi haƙuri har suka karɓi abin
da Allah ya yi alkawari zai ba su.

### Tabbacin Alkawarin Allah

13 A lokacin da Allah ya yi wa Ibrahim alkawari, ya yi
alkawarinsa tare da rantsuwa. Ya yi rantsuwar da sunansa tun da
yake ba wanin da ya fi Allah girma da Allah zai rantse da shi.
[14] Allah ya ce, "Lallai ne zan sa maka albarka, zan kuma sa
zuriyarka ta zama mai yawa sosai." [15] Bayan Ibrahim ya jimre da
haƙuri sosai, sai ya karɓi abin da aka yi masa alkawari. [16] Mutane
sukan yi rantsuwa ne bisa ga wanda ya fi su girma. Rantsuwar
kuwa takan tabbatar da alkawarin ta wurin hana yin mūsu. [17] Haka
kuma, da Allah ya so yǎ nuna wa waɗanda za su gāji alkawarinsa
cewa, ba shakka, nufinsa marar canzawa ne, sai ya tabbatar da
alkawarinsa ta wurin rantsuwa. [18] To, akwai abubuwan nan guda
biyu waɗanda suke marar canzawa, waɗanda ba zai yiwu Allah
ya yi rashin aminci game da su ba. Da yake wannan abin ƙarfafa
zuciya sosai ne gare mu, mu da muka gudu zuwa mafaka, ya
kamata mu riƙe abin nan da muka sa zuciya a kai da ƙarfi sosai.
[19] Wannan sa zuciyan nan tamu ita ce take tsayar da hankalinmu
ba tare da jin tsoro ko yin shakka ba. Ita ce take shiga ciki-ciki,
har bayan labulen nan na haikalin sama.[d] [20] Yesu kuwa wanda
shi ne na farkon da ya shiga wannan wurin, ya shiga a
madadinmu, ya kuma zama babban firist na har abada bisa ga
tsarin Malkizadek.

### Tsarin Firist na Malkizadek

7 [1] Wannan Malkizadek shi sarkin Salim ne, da kuma firist na
Allah Maɗaukaki. Ya sadu da Ibrahim a lokacin da Ibrahim
yake dawowa bayan ya ci nasara a yaƙin da ya yi da waɗansu
sarakuna. Da suka sadu, Malkizadek ya sa wa Ibrahim albarka,
[2] Ibrahim kuwa ya ba shi kashi ɗaya bisa goma na kome. Da farko
dai, ma'anar sunan Malkizadek ita ce "Sarkin Adalci." Sa'an nan
kuma shi sarkin Salim[e] ne, wato, "Sarkin Salama." [3] Malkizadek

---

**6.14**: Far 22.16-17 **6.19**: L. Fir 16.2 **6.20**: Zab 110.4 **7.1**: Far 14.18-20

[d] **6.19 bayan labulen nan na haikalin sama:** Wato, ainihin wurin kasancewar Allah ke nan.

[e] **7.2 Salim:** Wato, Urushalima ke nan. A lokacin da Malkizadek yake mulkinsa, Urushalima tana hannun waɗanda ba Yahudawa ba, Isra'ila ba ta samu kasancewa ba tukuna.

kuwa ba shi da baba ko mama ko asali. Ba shi da ranar haihuwa
ko ranar mutuwa. Amma kamar Ɗan Allah, shi firist ne har abada.
4 Ku dubi irin girman mutumin nan. Har Ibrahim kakan
kakanninmu ya ba shi kashi ɗaya bisa goma na kayan da shi
Ibrahim ya ƙwace a yaƙin da ya ci. 5 Bisa ga Doka, duk zuriyar
Lawi waɗanda su firist ne sukan karɓa kashi ɗaya bisa goma daga
hannun jama'a, wato, daga hannun 'yan'uwansu, ko da yake su
ma zuriyar Ibrahim ne. 6 Amma Malkizadek, wanda asalinsa ba
ɗaya ba ne da nasu, ya karɓi kashi ɗaya bisa goma a hannun
Ibrahim, ya kuma albarkaci Ibrahim wanda shi ne aka yi masa
alkawuran. 7 Ba shakka wanda yake sa albarka ya fi wanda yake
karɓar albarka girma. 8 Ga shi ma firistoci na zuriyar Lawi, ko
da yake su masu mutuwa ne, sukan karɓi kashi ɗaya bisa goma
daga hannun mutane. Amma game da Malkizadek, wanda ya
karɓi kashi ɗaya bisa goma a hannun Ibrahim, an ba da shaida
cewa yana da rai. 9 Har ma ana iya ce Lawi da kansa, wanda
zuriyarsa ce mai karɓar kashi ɗaya bisa goma, ya ba da nasa
kashin ta hannun Ibrahim. 10 Ana iya faɗa haka domin a lokacin
da Ibrahim ya sadu da Malkizadek ba a riga an haifi Lawi ba
tukuna, amma yana cikin jikin kakansa.

## Yesu Firist Ne bisa ga Tsarin Malkizadek

11 Ga shi, tsarin firistoci irin na zuriyar Lawi ya zo tare da
Dokar da aka ba wa Isra'ilawa. Da a ce aikin firistoci na zuriyar
Lawi yana iya kawo zaman cikakke, ai, da ba dalilin da wani
firist dabam zai sāke zuwa, wanda yake bisa ga tsarin Malkizadek,
ba bisa ga tsarin Haruna[f] ba. 12 Domin idan an canza tsarin
firistoci, dole ne a canza dokar ma. 13 Shi wanda ake faɗa
waɗannan abubuwan a kansa, wato, Ubangijinmu, ya fito daga
wata kabila ne dabam. Ba ko ɗaya daga kabilarsa da ya taɓa yin
hidima a matsayin firist. 14 Lallai Ubangijinmu ya fito daga
kabilar Yahuda ne, wadda Musa, bai yi wani zance a kanta ba
lokacin da yake magana game da firistoci.
15 Wannan magana ta ƙara fita a fili sosai sa'ad da wani firist
dabam ya bayyana, wanda yake kamar Malkizadek. 16 Wannan
kuwa ya zama firist ba bisa ga wata doka ko ƙa'ida game da
zuriya ba, amma bisa ga ikon rai marar ƙarewa. 17 Gama an yi
shaida game da shi cewa,
"Kai firist ne na har abada,

---

7.1-2: Far 14.17-20 7.5: L. Kiď 18.21

[f] 7.11 **Haruna:** Shi ne ɗan Lawi da ya zama firist na fari na Yahudawa.

bisa ga tsarin Malkizadek."
18 An ajiye Doka ta dā a gefe ke nan, domin ita marar iko da
marar amfani ce. 19 Dokar Musa ba ta isa ta sa wani abu yǎ zama
cikakke ba. Shi ya sa aka shirya abu mafi ƙyau wanda za mu sa
zuciya a kai domin mu matso kusa da Allah.
20 Allah ya tabbatar da wannan shirin tare da rantsuwa.
Sauran firistocin sukan shiga aikinsu ba tare da rantsuwa ba.
21 Amma wannan ya zama firist ne tare da rantsuwar da Allah
ya yi cewa,

"Ubangiji ya riga ya rantse,
ba zai kuma canza nufinsa ba,
'Kai firist ne na har abada.' "

22 Bisa ga wannan rantsuwar ne kuma Yesu ya zama mai tabbatar
da alkawari mafi ƙyau.
23 Firistoci irin na dā sun yi yawa domin mutuwa takan hana
su cin gaba da aikinsu. 24 Amma Yesu yana riƙe da matsayin
firist na har abada, domin shi da kansa yana nan har abada.
25 Saboda haka ya iya, yau da kullum, yǎ ceci[g] duk waɗanda
suke matsowa kusa da Allah ta wurinsa, domin yana nan da rai
har abada, yana kuma cin gaba da yin roƙo ga Allah saboda su.
26 Irin wannan babban firist ne muke bukata. Shi kuwa mai
tsarki ne, marar laifi ko zunubi, an keɓe daga masu zunubi, an
ɗaukaka kuma fiye da kome a sama. 27 Shi ba kamar waɗancan
manyan firistocin ba ne. Ba ya bukata yǎ riƙa miƙa hadaya
kullum, wato, yǎ fara miƙa saboda nasa zunubai kafin yǎ miƙa
saboda zunuban jama'a. Shi kam ya miƙa nasa hadaya sau ɗaya
tak, a lokacin da ya miƙa kansa. 28 Gama bisa ga Dokar Musa
akan zaɓe babban firist a tsakanin mutane masu kāsawa ne.
Amma alkawarin nan da Allah ya yi tare da rantsuwa, ya iso
ne bayan an ba da Doka. Bisa ga alkawarin nan ne aka naɗa
Ɗan wanda an mai da shi cikakke har abada.

## Yesu Firist Ne na Alkawari Mafi Kyau

8 1 Kan maganarmu duka shi ne muna da babban firist wanda
yake zaune a hannun daman kursiyin Maɗaukaki a can sama.
2 Wannan babban firist kuwa yana hidimarsa a Wuri Mafi Tsarki,
a ainihin wurin kasancewar Allah wanda Ubangiji da kansa ne
ya kafa, ba mutum ba.

---

7.17: Zab 110.4 7.21: Zab 110.4 7.27: L. Fir 9.7 8.1: Zab 110.1

[g] 7.25 **yau da kullum, yǎ ceci:** Wata fassara ta waɗannan kalmomi ita ce "cikakken ceto."

3 Akan naɗa kowane babban firist ne domin yă miƙa
baye-baye da hadayu. Haka kuma ya dace babban firist nan namu
yă kasance da abin da zai miƙa. 4 Da a ce yana nan a duniya ne
da bai zama firist ba ko kaɗan, domin dā ma akwai firistoci
waɗanda sukan miƙa baye-baye bisa ga umarnin Doka.
5 Firistocin nan kuwa sukan yi hidimarsu a cikin Wuri Mai Tsarki
wanda yake kamanni ne da kwatanci na wanda yake a sama.
Gama a lokacin da Musa zai kafa rumfan nan ta kasancewar
Allah, an yi masa gargaɗi cewa, "Ka tabbatar cewa ka shirya
kome da kome bisa ga kamannin da aka nuna maka a kan dutsen."
6 Amma yanzu an ba Yesu aikin firist wanda yake mafi kyau
kamar yadda alkawarin nan, wanda Yesu ne ya shirya a tsakanin
Allah da mutane, yake mafi kyau. Alkawarin nan kuwa mafi kyau
ne domin an kafa shi a kan abubuwan da sun fi kyau.

7 Da a ce alkawari na farko ba shi da kāsawa, ai, da ba dalili
a nemi wani mai biye da shi. 8 Amma Allah ya gan laifin
mutanensa[h] da ya ce,

"Lokaci yana zuwa, in ji Ubangiji,
da zan shirya sabon alkawari da jama'ar Isra'ila tare da
jama'ar Yahuda.
9 Wannan ba zai zama kamar alkawarin da na yi da
kakanninsu ba,
a lokacin da na kama su a hannu na bi da su daga ƙasar
Masar.
Domin ba su yi aminci da alkawarina ba,
sai na ƙyale su, in ji Ubangiji.
10 Ga alkawarin da zan yi da jama'ar Isra'ila bayan lokacin
nan,
in ji Ubangiji.
Zan sa dokokina a cikin hankalinsu,
zan kuma rubuta su a zuciyarsu.
Zan zama Allahnsu,
su kuwa su zama mutanena.
11 Ba za su bukaci su koya wa juna ba,
ko kuwa wani ya ce wa ɗan'uwansa,
'Ka san Ubangiji,'
domin dukansu za su san ni,
daga mafi ƙanƙantansu zuwa mafi girma.

---

**8.5:** Fit 25.40

[h] **8.8 laifin mutanensa:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Ya ga laifi sai ya ce wa mutanensa" ne a nan.

12 Gama zan yafe laifofinsu,
ba zan kuwa ƙara tuna da zunubansu ba."
13 Da Allah ya yi magana haka game da sabon alkawari, ya
mai da na farkon tsoho ke nan. Kuma kowane abin da yake iri
na dā, da yake tsufa kuma, zai shuɗe ba da daɗewa ba.

### Shirin Hadaya Irin na Tsohon Alkawari

9 1 To, alkawari na farko yana da ƙa'idodinsa na yin sujada,
da kuma wurin yin sujada wanda mutum ne ya shirya. 2 An
kafa rumfa wadda take da sashi na farko inda aka sa fitila, da
tebur, da burodin da aka keɓe. Wannan sashi kuwa shi ne ake ce
da shi Wuri Mai Tsarki. 3 Bayan labule na biyu[i] kuma akwai
sashin da ake ce da shi Wuri Mafi Tsarki. 4 A cikin wannan sashin
kuwa akwai bagaden da akan ƙona turare mai ƙamshi a kai, da
kuma akwatin alkawari. Waɗannan abu biyu kuwa an shafe su da
zinariya. A cikin akwatin nan na alkawari kuwa akwai kwanon
zinariya da manna a ciki, da sandan Haruna wanda ya fitar da
fure, da allunan dutse biyu na alkawari. 5 A bisan akwatin nan
kuwa akwai kerubobi na nuna ɗaukakar Allah,[j] waɗanda kuma
suke inuwantar da inda ake ce da shi wurin jinƙai.[k] Amma a
yanzu haka ba za mu iya yin magana dalla-dalla game da wannan
batu ba.
6 Bayan an shirya kome haka, sai firistoci kullum su riƙa
shiga a sashi na farko na rumfar, suna yin hidimarsu. 7 Amma
babban firist ne kaɗai yakan shiga sashi na biyun, yana kuma
shiga wannan wurin sau ɗaya tak a shekara.[ƙ] Ba ya shigowa sai
tare da jinin da zai miƙa saboda nasa zunubai, da kuma saboda
zunuban da jama'a suka aikata ba tare da saninsu ba. 8 Ta haka
Ruhu Mai Tsarki yana nuna cewa hanyar shiga ainihin Wuri
Mafi Tsarki bai buɗu ba tukuna muddin wancan wurin sujada
na farko yana nan tsaye. 9 Wannan kwatanci ne ga wannan

---

**8.8-12:** Irm 31.31-34 **9.2:** Fit 26.1-30; 25.23-40 **9.3:** Fit 26.31-33
**9.4:** Fit 30.1-6; 25.10-16; 16.33; L. Kiɗ 17.8-10; Fit 25.16; M. Sh 10.3-5
**9.5:** Fit 25.18-22 **9.6:** L. Kiɗ 18.2-6

[i] **9.3 Bayan labule na biyu:** An kira wannan haka domin akwai labule na farko wanda yake ■ sashi na farko.

[j] **9.5 kerubobi na nuna ɗaukakar Allah:** Waɗannan siffa biyu ne waɗanda aka yi su da kamannin mala'iku. Kowannensu yana da fikafikai biyu (Dubi Fit 25.18-20).

[k] **9.5 wurin jinƙai:** Wannan shi ne wurin da akan yafa jinin hadaya ■ Ranar Fansa. (Dubi L. Fir 16.14,15). A nan ne ɗaukakar Allah takan kasance (Dubi Fit 25.17-22).

[ƙ] **9.7 sau ɗaya tak a shekara:** Wato, a ranar Bikin Fansar da zunubai (Dubi L. Fir 16.29, 34).

zamani. Yana nuna cewa baye-baye da hadayu da akan miƙa ba
su isa su wanke zukatan masu sujada daga zunubansu ba.
10 Waɗannan sun shafi maganar ci da sha, da wanke-wanke iri-iri
ne, na al'adu. Su kuwa dokoki na halin jiki ne waɗanda aka
shimfiɗa kafin lokacin sabon tsari.

### Jinin Almasihu Ne Isasshen Hadaya

11 Almasihu ya riga ya zo a matsayin babban firist, ya kawo
tsari mai kyau da muke da shi yanzu.[l] Ya shiga cikin rumfa mafi
girma, mafi kyau kuma, wadda ba mutum ne ya gina ba, wato,
ba irin ta wannan halitta ba. 12 Ya shiga wannan Wuri Mafi Tsarki
sau ɗaya tak. Bai shiga da jinin awaki ko na 'ya'yan shanu ba,
amma da nasa jini ne, wanda ya samo mana ceto na har abada.
13 Jinin awaki, da na bijimai, da tokar 'yar saniya da aka yayyafa
duk suna iya mai da masu rashin tsabta bisa ga al'ada su zama
da tsabta a jikinsu, 14 balle jikin Almasihu? Shi wanda ba shi da
wani zunubi, ya miƙa kansa ga Allah ta wurin Ruhun nan na har
abada, ai, ƙaramin abu ne jininsa yă iya wanke zukatanmu mu
bar al'adu marasa amfani domin mu bauta wa Allah mai rai.

### An Cika Sabon Alkawari ta Mutuwar Yesu

15 Saboda haka Almasihu shi ne mai yin sulhu na sabon
alkawari[m] domin waɗanda aka kira su su karɓi gādo na har abada
wanda Allah ya yi alkawari. Wannan ya yiwu ne domin an riga
an yi mutuwa wadda take 'yantar da mutane daga zunuban da
suka yi a zamanin alkawari na farko. 16 Idan wani ya yi alkawari
game da gādonsa, dole ne a tabbatar da mutuwar wanda ya yi
alkawarin tukuna. 17 Domin alkawarin gādo ba shi da iko sai an
mutu, wato, ba ya ba da izni yayin da mai yinsa yana da rai.
18 Shi ya sa alkawarin nan na farko bai zama da iko ba sai da aka
zub da jini. 19 Bayan Musa ya sanar wa dukan jama'a kowane
umarnin da yake cikin Doka, sai ya ɗauki jinin 'ya'yan shanu, da
na awaki, ya haɗa da ruwa. Sa'an nan ya ɗauki ganyen izob tare
da jan gashin tumaki ya yayyafa jinin a kan littafin Doka da kuma
a kan dukan jama'a. 20 Sai ya ce, "Wannan shi ne jinin alkawari
wanda Allah ya umarce ku ku kiyaye." 21 Haka kuma ya yayyafa
jinin a kan rumfan nan, da kuma a kan dukan kayayyakin da akan

---

9.13: L. Fir 16.15-16; L. Kiɗ 19.9; 17-19 9.19-20: Fit 24.6-8

[l] 9.11 **da muke da shi yanzu:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "mai zuwa" ne a nan.

[m] 9.15 **mai yin sulhu na sabon alkawari:** Wato, mai shirya tsakanin mutane da Allah ke nan.

mora domin yin hidima. 22 Lallai, bisa ga Doka, kusan kowane
abu ne akan tsarkake da jini. Idan ba tare da zub da jini ba kuwa,
ba yadda za a gafarta zunubai.
23 Ya zama dole waɗannan al'adu su kasance haka don
tsarkakewar waɗannan abubuwa na duniya. Gama su kamannin
abubuwan da suke a sama ne. Ainihin abubuwa na sama kuwa
suna bukata hadayar da ta fi ta farkon kyau. 24 Gama Almasihu
bai shiga Wuri Mai Tsarki wanda mutum ne ya gina ba, wanda
yake kamanni ne kawai na ainihin wurin; a'a, sama ne da kansa
ya shiga, domin yă bayyana a gaban Allah a yanzu saboda mu.
25 Ba kuma wai ya shiga cikin sama domin ya riƙa miƙa kansa
a kullum ba, kamar yadda babban firist yakan shiga Wuri Mafi
Tsarki kowace shekara da jinin da ba nasa ba. 26 In da haka ne,
ai, da Yesu yana kan shan wuya kullum ke nan, tun daga lokacin
da aka halicci duniya. Ga shi kuwa ya bayyana sau ɗaya tak a
wannan ƙarshen zamani domin yă kawar da zunubai ta wurin
miƙa kansa. 27 Kamar yadda aka shirya wa ɗan Adam yă mutu
sau ɗaya tak, bayan haka sai shari'ar Allah, 28 haka kuma an
miƙa Almasihu sau ɗaya tak domin yă ɗauki zunuban mutane
da yawa. Shi kuwa zai sāke bayyana sau na biyu, ba domin yă
ɗauki zunubai ba, amma domin yă kawo ceto ga duk waɗanda
suke marmarin dawowarsa.

### Alkawari Mafi Girma, Mafi Kyau

10 1 Doka kuwa kwatanci ce kawai na abubuwa masu kyau
waɗanda suke a gaba; ba ita ce ainihin abubuwan nan ba.
Shi ya sa ba ta isa ba, ta sa duk masu matsowa kusa da Allah su
zama daidai yadda Allah yake so bisa ga hadayun nan da akan
ci gaba da bayarwa shekara biye da shekara. 2 Da a ce Dokar tana
da iko ne, ai, da an daina miƙa hadayun nan, domin masu miƙa
su za su sami tsarkakewa gaba ɗaya, zuciyarsu kuwa ba za ta riƙa
dame su game da zunubansu ba. 3 Amma hadayun nan kuwa
hanyar tunawa da zunubi ne, shekara biye da shekara. 4 Gama ba
yadda zai yiwu jinin bijimai da na awaki yă kawar da zunubai.
5 Saboda haka, da Almasihu zai shigo duniya, ya ce:
"Hadayu da baye-baye kam ba ka so,
amma jiki ne ka shirya mini.
6 Hadayar ƙonawa da hadayar kawar da zunubai kuwa ba
ka jin daɗinsu.
7 Sai na ce, 'Ga ni nan, ya Allah, na zo in aikata nufinka,

---

**9.21:** L. Fir 8.15 **9.22:** L. Fir 17.11 **9.28:** Ish 53.12

kamar yadda yake a rubuce game da ni a Rubutaccen
Maganar Allah.' "
8 Da farko ya ce, "Hadayu, da baye-baye, da hadayar
ƙonawa, da hadayar kawar da zunubai kam ba ka so, ba ka
kuwa jin daɗinsu." Ya faɗa haka ko da yake Doka ce ta ce a
kiyaye waɗannan umarnai. 9 Ya sāke cewa, "Ga ni nan, na zo
in aikata nufinka." Wato, an ajiye tsari na farko a gefe ke nan
domin a kafa na biyun. 10 Bisa ga nufin Allah kuma an mai da
mu tsarkaka ta wurin hadayar jikinsa da Yesu Almasihu ya miƙa
sau ɗaya tak ba ƙari.
11 Kowace rana kowane firist yakan tsaya yana yin hidimarsa,
yakan yi ta miƙa irin wannan hadaya wadda ba ta da ikon kawar
da zunubai. 12 Amma da Almasihu ya miƙa hadaya guda ta har
abada saboda zunubai, sai ya zauna a hannun dama na Allah.
13 Tun lokacin nan kuwa yana jira ne a sa abokan gābansa a
ƙarƙashin ƙafafunsa domin yǎ tattaka su. 14 Bisa ga hadayan nan
guda ɗaya kuwa, ya mai da waɗanda aka tsarkake su zama
cikakku har abada.
15 Ruhu Mai Tsarki ya ba mu shaida game da wannan. Da
farko, ya ce,
16 "Ga alkawarin da zan yi da su,
bayan lokacin nan, in ji Ubangiji.
Zan sa dokokina a cikin zuciyarsu,
zan kuma rubuta su a hankalinsu."
17 Ya kuma ƙara da cewa,
"Ba zan sāke tuna da zunubansu ko laifofinsu ba."
18 Sa'ad da an gafarta zunubai kuwa, ba wata bukatar hadaya
saboda zunubi.

### Matsowa Kusa da Allah

19 Saboda haka, 'yan'uwana, muna da cikakken 'yanci mu
shiga Wuri Mafi Tsarki bisa ga jinin Yesu. 20 Shi kuwa ya buɗe
mana sabuwar hanya, hanya mai rai kuma, ta labulen nan, wato,
jikinsa.
21 Muna kuma da babban firist wanda dukan jama'ar Allah
take a hannunsa. 22 Saboda haka bari mu matso kusa da Allah da
zuciya mai gaskiya, da bangaskiya marar shakka. Mu matso da
zuciya wadda aka tsarkake daga alhakin zunubi, da jikin da aka
wanke da ruwa mai tsabta. 23 Bari mu tsaya a kan sa zuciyan nan

**10.5-7:** Zab 40.6-8 **10.11:** Fit 29.38 **10.12-13:** Zab 110.1 **10.16:** Irm 31.33
**10.17:** Irm 31.34 **10.22:** L. Fir 8.30; Ez 36.25



*Hoton Labulen da ya yage (10.20)*

tamu, wadda muke shaida, da ƙarfi sosai domin shi wanda ya yi
mana alkawari mai aminci ne. [24] Mu lura da juna ta yadda za mu
iza juna ga nuna ƙauna da yin aikin nagarta. [25] Kada mu ƙyale
yin taron sujada, kamar yadda waɗansu sun saba yi. A maimakon
haka mu riƙa ƙarfafa juna, mu kuma ƙara yin haka saboda kuna
ganin cewa Ranan nan[n] tana kusatowa.

26 Ba wata sauran hadayar da za ta ɗauke zunubi idan mun
ci gaba da yin zunubi da gangan bayan mun sami sanin gaskiya.
[27] A maimakon haka akwai hukuncin nan mai ban tsoro da wuta
mai tsananin zafi wadda za ta cinye masu ƙin Allah. [28] Duk wanda
ya ƙetare Dokar Musa akan kashe shi, ba tausayi, bisa ga shaidar
mutum biyu ko uku, [29] balle ma wanda ya rena Ɗan Allah, ya yi
banza da jinin alkawarin nan wanda ya tsarkake shi, ya kuma
zargi Ruhu Mai Tsarki! Wane irin hukunci mai tsanani ne kuke
tsammani ya yi daidai a yi wa wannan mutum? [30] Domin mun
san wanda ya ce, "Ramuwa tawa ce; ni zan rama." Ya sāke cewa,
"Ubangiji zai yi shari'ar mutanensa." [31] Abin ban tsoro ne fa
mutum yă fāɗa cikin hannayen Allah mai rai.

**10.27:** Ish 26.11 **10.28:** M. Sh 17.6; 19.15 **10.29:** Fit 24.8

[n] **10.25 Ranan nan:** Wato, ranar dawowar Ubangiji (Dubi 1 Tas 5.2,4; 2 Tas 1.10; 2.2; 2 Bit 3.10).

**Masu Jimrewa Za Su Sami Lada**

32 Ku tuna fa da kwanakin dā. Bayan da kuka sami ganin
hasken Allah, kun jimre sosai, kuna kokawa da wahaloli. 33 Wani
lokaci ana zaginku a fili, ana tsananta muku a gaban jama'a; wani
lokaci kuma kuna yarda ku haɗa kai da waɗanda suke shan irin
waɗannan wahaloli. 34 Gama kun nuna tausayi ga waɗanda suke
a kulle a kurkuku, kun kuma nuna farin ciki bayan an ƙwace
muku kaya, domin kun san cewa kuna da arziki mafi kyau da zai
dawwama har abada. 35 Saboda haka kada ku yar da ƙarfin
zuciyarku, domin zai kawo muku babban lada. 36 Ya kamata ku
jimre, domin ta yin haka ne za ku aikata nufin Allah, bayan haka
kuma ku karɓi abin da aka yi alkawari.

37 "Gama ba da ɗaɗewa ba,
mai zuwan nan zai zo,
ba zai yi jinkiri ba.
38 Mutumina mai adalci zai rayu
ta hanyar bangaskiya,
Amma idan ya ja da baya,
raina ba zai ji daɗinsa ba."

39 Mu kam ba irin masu ja da baya zuwa ga halaka ba ne, mu dai
masu ba da gaskiya zuwa ga samun ceto ne.

**Ma'anar Bangaskiya**

11 1 Bangaskiya ita ce yin tabbaci a kan abin da muka sa
zuciya a kai, ita ce kuma kasancewa da tabbaci a kan abin
da ba ma iya gani. 2 Ta bangaskiya ne mutanen dā suka sami
yardar Allah. 3 Ta bangaskiya mun gane cewa bisa ga faɗin Allah
ne aka halicci dukan duniya, abin da ake gani kuwa ya fito ne
daga abin da ba a iya gani.

**Jarumawan Bangaskiya**

4 Ta bangaskiya ne Habila ya miƙa wa Allah hadayar da ta fi
ta Kayinu kyau. Ta yin haka ya sami yardar Allah cewa shi mai
adalci ne, domin Allah ya karɓi bayarwarsa. Habila kuwa ya
mutu, amma saboda bangaskiyarsa yana magana har yanzu.

5 Ta bangaskiya ne aka ɗauki Enok, shi kuwa bai mutu ba.
Ba a kuwa same shi ba, domin Allah ya riga ya ɗauke shi. Kafin
a ɗauke shi an ba da shaida cewa ya sami yardar Allah. 6 In ba
tare da bangaskiya ba, ba ya yiwuwa a sami yardar Allah, domin

---

**10.30:** M. Sh 32.35-36 **10.37-38:** Hab 2.3-4 **11.3:** Far 1.1; Zab 33.6,9; Yoh 1.3
**11.4:** Far 4.3-10 **11.5:** Far 5.21-24

dole ne duk mai matsowa kusa da Allah yă ba da gaskiya cewa
Allah yana nan, yana kuma ba da lada ga duk waɗanda suke
nemansa.
7 Ta bangaskiya ne Nuhu, bayan Allah ya yi masa gargaɗi a
kan abubuwan da ba a gani ba tukuna, ya yi biyayya, ya shirya
jirgin ruwa saboda ceton iyalinsa. Ta haka, ya sa an hukunta
duniya, shi kuwa ya zama mai gādon adalci wanda yake samuwa
ta bangaskiya.
8 Ta bangaskiya ne Ibrahim ya yi biyayya ya kama hanya
zuwa wata ƙasa wadda aka yi masa alkawari cewa zai karɓi
gādonta. Shi kuwa ya kama hanya ko da yake bai san inda za
shi ba. 9 Ta bangaskiya ya zauna kamar baƙo a ƙasan nan da
Allah ya yi masa alkawari. Yana zama a cikin rumfa, shi da
Ishaku da Yakubu, waɗanda suka gāji alkawarin nan tare da shi.
10 Ya yi irin wannan zaman ne domin ya sa zuciya a kan birnin
nan wanda yake da tushe, wanda Allah ne mai shirya, shi ne
kuma mai gina shi.
11 Ta bangaskiya ne Ibrahim ya haifi ɗa, ko da yake ya tsufa
sosai a lokacin, Saratu kuwa ba ta haihuwa.[o] Ya ba da gaskiya
cewa Allah mai aminci ne cikin alkawarinsa. 12 Saboda haka, daga
mutum ɗaya, wanda ya tsufa har ya kai ga bakin mutuwa, aka
haifi zuriya masu yawa kamar taurarin sama, ko kuwa kamar
yashi a bakin teku waɗanda suka gagari ƙirga.
13 Duk waɗannan sun mutu a cikin bangaskiyarsu. Ba su
karɓi abubuwan da Allah ya yi alkawari ba, amma sun hangi
abubuwan nan daga nesa, sun ji daɗi da ganinsu, sun kuma ba
da shaida a fili cewa su baƙi ne, ba 'yan ƙasa ba, a duniya.
14 Waɗanda suna ba da irin wannan shaida suna nuna a fili ke
nan cewa suna neman ƙasa ta kansu. 15 Da a ce suna ta tunani
ne a kan ƙasar da suka bari a baya, ai, sun sami zarafin komawa.
16 Amma sun sa zuciya a kan ƙasa mafi kyau, wato ta sama, shi
ya sa ba abin kunya ba ne ga Allah a ce da shi Allahnsu. Hakika,
ya shirya birni saboda su.
17 Ta bangaskiya ne Ibrahim, a lokacin da aka gwada shi, ya
miƙa Ishaku hadaya. Wato, yana a shirye yă miƙa makaɗaici
ɗansa, 18 ko da yake ya karɓi alkawari cewa, "Ta wurin Ishaku

---

**11.7:** Far 6.13-22 **11.8:** Far 12.1-5 **11.9:** Far 35.27 **11.11:** Far 18.11-14; 21.2
**11.12:** Far 15.5; 22.17; 32.12 **11.13:** Far 23.4; 1 Tar 29.15; Zab 39.13
**11.17:** Far 22.1-14

[o] **11.11 Saratu kuwa ba ta iya haihuwa:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Bisa ga bangaskiya ne Saratu da kanta, ko da yake lokacin haihuwarta ya wuce, ta iya ta haifi 'ya'ya domin ta . . ."

ne za a lissafta zuriyarka." 19 Ibrahim kuwa ya yi tunani cewa
lallai ne Allah yana iya ta da matattu. Har ma, bisa ga misali,
muna iya cewa ya karɓi Ishaku daga matattu ne.
20 Ta wurin bangaskiya ne Ishaku ya albarkaci Yakubu da
Isuwa game da abubuwa masu zuwa.
21 Ta bangaskiya ne Yakubu, a lokacin da zai mutu, ya sa wa
kowane yaron Yusufu albarka, ya kuma yi sujada ga Allah yayin
da yake jingine a kan sandansa.
22 Ta bangaskiya ne Yusufu, a lokacin da ya kusa mutuwa,
ya yi magana game da fitowar Isra'ilawa daga ƙasar Masar, ya
kuma ba da umarni game da ƙasusuwansa.
23 Ta bangaskiya ne iyayen Musa suka ɓoye shi har wata uku
bayan haihuwarsa. Sun yi haka domin sun ga cewa yaron
kyakkyawa ne, ba su kuma ji tsoro game da umarnin sarki ba.
24 Ta bangaskiya ne Musa, da ya yi girma, ya ƙi a ce da shi
ɗan 'yar Fir'auna. 25 Ya zaɓi yă sha wahala tare da mutanen Allah
a maimakon yă ji daɗin zunubi na ɗan lokaci. 26 Domin yana sa
ido ga ladan da yake a gaba, ya ɗauka cewa cin mutuncin da aka
yi masa saboda Almasihu abu mai kyau ne fiye da dukiyar Masar.
27 Ta bangaskiya ne ya bar ƙasar Masar, ba tare da jin tsoron
fushin sarki ba. Ya tsaya da ƙarfi domin yana ganin wanda ido
ba ya iya gani. 28 Ta bangaskiya ne Musa ya kafa Bikin Ketarewa,
ya kuma yayyafa jini domin kada mai halakar da 'ya'yan farin
nan yă taɓa Isra'ilawa.
29 Ta bangaskiya ne Isra'ilawa suka ƙetare Jan Tekun nan, a
kan busasshiyar ƙasa. Amma da Masarawa suka yi ƙoƙari su haye,
sai ruwa ya kwashe su.
30 Ta bangaskiya ne katangar birnin Jeriko ta fāɗi bayan an
yi ta kewaye ta har kwana bakwai. 31 Ta bangaskiya ne Rahab
karuwan nan, ba ta halaka tare da marasa bangaskiya ba, domin
ta karɓi 'yan leƙen asirin ƙasan nan kamar abokai.
32 Me kuma zan ƙara cewa? Ba ni da zarafi in yi zance a kan
Gidiyon, da Barak, da Samsin, da Jefta, da Dawuda, da Sama'ila,
da kuma annabawa. 33 Ta bangaskiya ne waɗannan suka ci nasara
a kan mulkoki, suka aikata adalci, suka karɓi abubuwan da aka
yi alkawari, suka rurrufe bakunan zakuna, 34 suka tsai da ikon
wuta, suka tsere kaifin takuba. Suka mai da rashin ƙarfi yă zama

**11.18:** Far 21.12 **11.20:** Far 27.27-29,39-40 **11.21:** Far 47.31—48.20
**11.22:** Far 50.24-25; Fit 13.19 **11.23:** Fit 2.2; 1.22 **11.24:** Fit 2.10-12
**11.27:** Fit 2.15 **11.28:** Fit 12.21-30 **11.29:** Fit 14.21-31 **11.30:** Josh 6.12-21
**11.31:** Josh 2.1-21; 6.22-25 **11.32:** L. Mah 6.11—8.32; 4.6—5.31; 13.2—16.31;
11.1—12.7; 1 Sam 16.1—1 Sar 2.11; 1 Sam 1.1—25.1 **11.33:** Dan 6.1-27

da ƙarfi a gare su. Suka kori sojojin ƙasashe dabam-dabam.
[35] Mata suka karɓi matattunsu waɗanda aka ta da su da rai. Aka
gwada wa waɗansu azaba, su kuwa suka ƙi a sake su, domin suna
nema su tashi daga matattu cikin rayuwa mafi kyau. [36] Waɗansu
suka sha ba'a da bulala, waɗansu kuwa suka sha ɗauri da sarƙa,
waɗansu aka jefa su a kurkuku. [37] Aka jejjefe su da duwatsu,[r]
aka yanka su kashi biyu da zarto aka kuma kakkashe su da takobi.
Fatun raguna da na awaki ne sukan sa, suna ta yawo. Suka yi
zama cikin rashi da tsanani da wulaƙanci. [38] Har ma duniya ba ta
isa su zauna cikinta ba. Sun yi ta yawo a wuraren da ba kowa,
da kuma kan duwatsu; suna kwana cikin kogwannin duwatsu, da
kuma cikin ramummukan da suke ƙarƙashin ƙasa.

39 Duk waɗannan Allah ya ba da shaida mai kyau game da
bangaskiyarsu, amma duk da haka ba su karɓi abin da aka yi
alkawari ba. [40] Allah dai ya shirya abu mafi kyau dominmu.
Nufinsa kuwa shi ne kada a kai su ga zaman cikakke idan ba tare
da mu ba.

**Kafa Ido ga Yesu**

12 [1] Saboda haka, da yake taron shaidu masu yawa ƙwarai
sun kewaye mu, bari mu yar da dukan abin da zai hana
mu, da kuma kowane zunubin da ya riƙe mu kankan, bari kuma
mu yi tseren nan da yake a gabanmu tare da ƙarfin zuciya. [2] Mu
kafa ido ga Yesu wanda shi ne tushen bangaskiyarmu, da kuma
mai sa bangaskiyarmu ta zama cikakkiya. Saboda farin cikin da
aka sa a gabansa, ya jimre wa gicciye bai kuwa mai da shi wani
abin kunya ba, a yanzu kuma yana zaune a hannun daman
kursiyin Allah. [3] Ku lura fa da wannan mutumin da ya yi haƙuri
da irin ƙiyayyar da masu zunubi suka yi masa, don kada ku gaji,
ko kuwa ku fid da zuciya.

**Horon Ubangiji Abin Amfani Ne**

4 A cikin kokawar da kuke yi da zunubi bai kai yadda za ku
zub da jininku ba tukuna. [5] Ko kun mance ne da maganar
ƙarfafawa wadda Allah ya yi, wadda kuma take ce da ku
'ya'yansa?

"Ya ɗana, kada ka mai da horon Ubangiji abin banza,
kada ka fid da zuciya idan yana kwaɓe ka.

---

**11.34:** Dan 3.1-30 **11.35:** 1 Sar 17.17-24; 2 Sar 4.25-37
**11.36:** 1 Sar 22.26-27; 2 Tar 18.25-26; Irm 20.2; 37.15; 38.6. **11.37:** 2 Tar 24.21
[r] **11.37** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā sun ƙara "aka gwada su" a nan.

6 Domin Ubangiji yakan hori duk waɗanda yake ƙauna,
yakan kuma hori duk ɗan da ya karɓa."

7 Ku jimre da wuyar da kuke sha, domin ana amfani da wuya
don horo ne. Ta haka, Allah yana yi da ku kamar 'ya'yansa ke
nan. Wane ɗa ne babansa ba ya yi masa horo? 8 Idan ba a yi muku
horon nan da ake yi wa dukan 'ya'yan Allah ba, to, ku shegu ne
ke nan, ba 'ya'yan gida ba. 9 Ban da haka ma, muna da ubanninmu
na jiki waɗanda suke yi mana horo, mu kuwa muna girmama su.
Ashe, ba za mu fi yarda da horon Ubanmu na ruhaniya, domin
mu rayu ba? 10 Ubanninmu na jiki sun yi mana horo na ɗan lokaci
ta hanyar da ta fi kyau a ganinsu, amma Allah yana yi mana horo
saboda amfaninmu ne, domin mu sami rabonmu cikin tsarkinsa.
11 Duk horon da akan yi mana yakan kawo zafi a lokacin, ba jin
daɗi ba. Amma daga baya yakan kawo ribar adalci da salama ga
duk waɗanda suka yi koyi da horon.

## Gargaɗi a kan Ƙin Alherin Allah

12 Saboda haka, ku miƙe hannayenku da suka gaji, ku kuma
ƙarfafa gwiwoyinku marasa ƙarfi. 13 Ku bi hanyoyi masu kyau
domin kada ƙafafunku masu ciwo su daɗa gurgunta, maimakon
su warke.

14 Ku yi iyakacin ƙoƙari ku zauna lafiya da kowa, ku kuma
zama da tsarki, domin ba wanda zai gan Ubangiji idan ba tare da
tsarki ba. 15 Ku lura fa kada kowa yă kāsa samun alherin Allah.
Ku yi hankali kada wani yă zama kamar tushen ɗacin rai wanda
yakan kawo ɓarna, yă kuma lalatar da mutane da yawa. 16 Ku lura
fa kada kowa yă zama mai lalata, ko marar tsoron Allah kamar
Isuwa wanda ya sayar da gādonsa na ɗan fari saboda ƙwarya ɗaya
tak na abinci. 17 Daga baya, kamar yadda kun sani, da ya so yă
karɓi albarkan nan, sai aka ƙi shi; bai kuwa sami zarafin yin gyara
ba, ko da yake ya nemi albarkan nan da hawaye.

18 Ba ku zo ga Dutsen Sinai[s] wanda ana iya taɓawa ba, ko
ga wuta mai ci sosai, ko ga duhu baƙi ƙirin, ko hadori, 19 ko
busar ƙaho, ko kuwa murya mai yin magana. Murya mai
maganan nan ta sa masu jinta suka yi roƙo cewa kada a ci gaba
da yin musu maganar. 20 Sun yi roƙon ne domin ba su iya jimre
wa umarnin nan da aka bayar ba, cewa, "Ko dabba ce ta taɓa

**12.5-6:** Ayu 5.17; K. Mag 3.11-12 **12.12:** Ish 35.3 **12.13:** K. Mag 4.26
**12.15:** M. Sh 29.18 **12.16:** Far 25.29-34 **12.17:** Far 27.30-40
**12.18-19:** Fit 19.16-22; 20.18-21; M. Sh 4.11-12; 5.22-27

[s] **12.18 Dutsen Sinai:** Wato, inda Allah ya ba wa annabi Musa dokoki domin Isra'ilawa.

dutsen, sai a jejjefe ta har ta mutu." 21 Wannan abin da suka
gani ya zama abin ban tsoro ƙwarai, har ma Musa ya ce, "Jikina
yana rawa saboda tsoro."
22 Amma kun zo ga Dutsen Sihiyona[f] ne, da birnin Allah mai
rai, wato Urushalima ta sama, da taron farin ciki na mala'iku
masu ɗumbun yawa. 23 Kun zo ga jama'ar masu bi 'ya'yan fari
waɗanda sunayensu suna a rubuce a sama. Kun zo wurin Allah
wanda shi ne mai yi wa kowa shari'a, da wurin ruhohin mutane
masu adalci waɗanda aka mai da su cikakku. 24 Kun zo wurin
Yesu wanda shi ne mai yin sulhu na sabon alkawari, da kuma
wurin jinin nan da aka yayyafa wanda yake yin magana mafi kyau
fiye da jinin Habila.
25 Ku lura fa kada ku ƙi shi wanda yake magana. Ku sani, su
waɗanda suka ƙi su karɓi wanda ya yi musu gargaɗi a nan duniya
ba su tsira ba, balle fa mu! Ta yaya mu za mu tsira idan mun ƙi
wanda yake yi mana gargaɗi daga sama? 26 A lokacin kuwa
muryar Allah ta girgiza duniya. Amma yanzu ya yi alkawari cewa,
"Zan girgiza duniya sau ɗaya kuma, ba duniya kaɗai ba, amma
har da sama ma." 27 Wannan magana, "Sau ɗaya kuma," ta nuna
za a kawar da abin da aka girgiza, wato, za a kawar da abubuwan
da aka halitta, domin abubuwan da ba za a iya girgiza su ba su
kasance. 28 To, da yake za mu shiga mulkin da ba za a iya girgiza
ba, bari mu yi godiya, mu kuma miƙa wa Allah irin bautar da
yake so, a cikin tsoro da ban girma, 29 domin Allahnmu wuta ne
mai cinyewa.

### Abubuwan da Allah Yake So

13 1 Ku ci gaba da nuna wa junanku ƙauna irin ta 'yan'uwa.
2 Kada ku daina yin alheri ga baƙi, domin ta yin haka
waɗansu suka yi wa mala'iku hidima, ba da saninsu ba. 3 Ku tuna
da waɗanda suke a ɗaure a kurkuku, kamar kuna a ɗaure tare da
su ne. Ku kuma tuna da waɗanda ake ba su wuya, kamar ku da
kanku ne kuke shan wuyar.
4 Zaman aure yă zama abin daraja gare ku duka. Alkawarin
aurenku yă tsaya da tsarki, domin Allah zai hukunta masu yin
zina da masu yin lalata. 5 Ku yi nesa da halin son kuɗi, kuma bari
abin da kuke da shi yă ishe ku. Ga shi kuwa Allah ya ce,
"Har abada ba zan bar ka ba,

---

**12.20**: Fit 19.12-13 **12.21**: M. Sh 9.19 **12.24**: Far 4.10 **12.25**: Fit 20.22
**12.26**: Hag 2.6 **12.29**: M. Sh 4.24 **13.2**: Far 18.1-8; 19.1-3
[f]**12.22 Dutsen Sihiyona**: Wannan wani suna ne na Urushalima.

sam-sam ba zan yar da kai ba."
[6] Shi ya sa, ba tare da shakka ba, muna iya cewa,
"Ubangiji shi ne mai taimakona;
ba zan ji tsoro ba.
Mene ne mutum zai iya yi mini?"

7 Ku tuna da shugabanninku waɗanda suka yi muku maganar
Allah. Ku dubi yadda suka yi rayuwarsu, da yadda ƙarshensu ya
zama, ku kuma bi misalin bangaskiyarsu. [8] Yesu Almasihu kuwa
ba ya canzawa, yadda yake jiya, haka yake yau, haka kuma zai
zama har abada. [9] Kada sababbin koyarwa iri-iri su kwashe muku
hankali. Ya dace ku sami ƙarfafawar zuciya bisa ga alherin Allah,
ba ta wurin al'adu iri-iri na cin abinci ba. Waɗannan kam ba su
da amfani ga masu kiyaye su.

10 Mu kuwa muna da wurin hadaya wanda firistocin rumfar
sujada ta duniyan nan ba su da izni su ci daga bisansa. [11] Babban
firist yakan kai jinin dabbobi zuwa Wuri Mafi Tsarki domin yă
miƙa shi hadaya saboda zunubai, amma naman dabbobin nan
kuwa akan ƙone ne a bayan gari. [12] Haka kuma Yesu ya sha
azaba a bayan gari domin yă tsarkake mutane ta wurin nasa jini.
[13] Saboda haka sai mu fita zuwa wurinsa a bayan gari, domin mu
jimre da irin wulaƙancin da ya jimre da shi. [14] Domin ba mu da
birni marar shuɗewa a nan duniya, amma mun dai sa ido ga birni
wanda yake kan zuwa. [15] Bari kuma mu riƙa miƙa hadayar yabo
ga Allah ta wurin Yesu. Yabonmu kuwa yă zama maganganu
masu ba da shaida ga sunan Allah. [16] Kada ku daina yin alheri
da taimakon juna, domin irin hadayun da Allah yakan ji daɗinsu
ke nan.

17 Ku yi wa shugabanninku biyayya, ku kiyaye umarnansu
kuma, domin su ne suke kula da rayukanku kamar waɗanda za
su ba da lissafin aikinsu. Ku yi musu biyayya yadda zai sa aikinsu
yă zama da farin ciki, ba da nauyin zuciya ba, domin wannan ba
zai kawo muku wani amfani ba.

### Bukatar Addu'a

18 Ku yi addu'a saboda mu. Mun tabbata cewa zuciyarmu ba
ta damunmu game da wani laifi. Nufinmu shi ne mu aikata halin
kirki cikin ayyukanmu duka. [19] Ina roƙonku musamman ku yi
addu'a domin Allah ya sa in koma gare ku ba da daɗewa ba.

**13.5:** M. Sh 31.6,8; Josh 1.5 **13.6:** Zab 118.6 **13.11:** L. Fir 16.27

**Karshen Magana**

20-21 Allah ya ta da Yesu Ubangijinmu daga matattu ta wurin jinin alkawarin nan na har abada. Ta haka kuwa, Yesu ya zama Makiyayi Mai Girma na tumaki. Ina roƙon Allah mai ba da salama yǎ cika ku da kowane abu mai kyau domin ku yi nufinsa, yǎ kuma riƙa aikata abin da yake so a cikinku ta wurin Yesu Almasihu. Ɗaukaka ta tabbata ga Almasihu har abada abadin. Amin.

22 Ina roƙonku, 'yan'uwana, ku yi haƙuri da wannan gargaɗina, domin ba wata doguwar magana ce na rubuta muku ba.

23 Ina so ku sani cewa an sake ɗan'uwanmu Timoti daga kurkuku. Idan ya zo da wuri, zan zo tare da shi in gan ku.

24 Ku gai da dukan shugabanninku, da dukan tsarkaka. 'Yan'uwanmu daga Italiya suna gaishe ku.

25 Alherin Allah yǎ tabbata a gare ku duka.

# WASIKA TA YAKUBU

## Gabatarwa

Yakubu shi ne marubucin wannan wasiƙa (1.1). Ana tsammani ya rubuta ta tsakanin shekara ta A.D. 45 da 50 ne. A Sabon Alkawari akwai mutane masu sunan Yakubu har huɗu, amma bincike ya nuna Yakubu da ya rubuta wannan wasiƙar shi ne Yakubu ɗan'uwan Yesu (Mat 13.35; Mar 6.3). Wannan Yakubu dabam ne da Yakubu ɗan Zabadi ɗaya daga cikin sha biyun nan wanda sarki Hiridus ya kashe a shekara ta A.D. 44 (A.M. 12.2). Yakubu ya zama shugaban jama'ar masu bi a Urushalima (A.M. 12.17; 15.13; 21.18; Gal 1.9, 12). A ƙarshe aka kashe shi a shekara ta A.D. 64.

Wasiƙa ta Yakubu tana bayyana yadda ya kamata rayuwar masu bi ta yau da kullum ta kasance. Ta bayyana dangantakar da take tsakanin bangaskiya da ayyuka. Ta nuna yadda bangaskiya ta ainihi takan haifar da ayyuka da kuma halaye masu kyau. Ta kuma tsawata a kan ɓarnar harshe da kuma nunan bambanci. Wasiƙar ta bayyana cewa zaman abokin duniya gāba ce da Ubangiji. A ƙarshe ta ƙarfafa masu bi su riƙa haƙuri suna kuma addu'a a cikin kome.

## Abubuwan da Suke Ciki



---

## Gaisuwa

1 [1] Daga Yakubu bawan Allah da kuma na Ubangiji Yesu Almasihu, zuwa ga kabila goma sha biyun nan da suka bazu ko'ina cikin duniya. Gaisuwa mai yawa.

---

**1.1:** Mat 13.55; Mar 6.3; A.M 15.13; Gal 1.19

### Bangaskiya da Hikima

2 'Yan'uwa, ku mai da kowace irin wahalar[a] da ta same ku
abin farin ciki, 3 gama kun san wahalan nan takan gwada
bangaskiyarku ne, don ta sa ku ku cika da haƙuri. 4 Sai ku bar
haƙurinku yă cika aikinsa, ya kai ku ga zaman natsatsu da cikakku
har kada ku rasa kome. 5 In waninku yana bukatar hikima, sai yă
roƙi Allah wanda yake ba wa kowa hannu sake ba tare da gori
ba, zai kuwa ba shi. 6 Amma sai yă roƙa da bangaskiya, ban da
shakka, don duk mai shakka yana kama da raƙuman ruwan teku
waɗanda iska take hurawa tana jujjuyesu ta ko'ina. 7-8 Kada irin
mutumin nan da yake mai zuciya biyu wanda ba ya ajiye
hankalinsa waje ɗaya a cikin dukan ayyukansa yă yi tsammani
zai sami wani abu daga wurin Ubangiji.

### Arziki da Talauci

9 Bari ɗan'uwan da yake matalauci yă yi taƙama a kan cewa
Allah ya ɗaukaka shi. 10 Haka ma wanda yake mai arziki yă yi
taƙama a kan cewa Allah ya ƙasƙanta shi. Gama mai arziki zai
bushe kamar furen ciyawa. 11 Gama in rana ta fito ta yi zafi
ƙwarai, takan sa ciyawa ta bushe, sai furenta yă faɗi, kyanta kuma
ta ɓace. Haka ma mai arziki zai mutu cikin kai da kawowarsa na
kasuwanci.

### Wahala da Jarabawa

12 Mai albarka ne mutumin da ya jimre cikin wahalarsa, domin
zai karɓi lada na rai madawwami[b] wanda Allah ya yi alkawari zai
ba wa dukan masu ƙaunarsa. 13 Idan jaraba ta same mutum, kada
yă ce, Allah ne ya jarrabce shi. Domin Allah ba ya jarabtar kowa
da mugunta, kuma ba ya yiwuwa a jarabce shi. 14 Mutum dai yakan
fāɗi cikin jaraba sa'ad da mugun kwaɗayinsa ya ruɗe shi, ya kuma
sha kansa. 15 Mugun kwaɗayi kuwa in ya yi ciki yakan haifi zunubi.
Zunubi in ya yi girma yakan haifi mutuwa.

16 'Yan'uwana waɗanda nake ƙauna, kada ku yarda a ruɗe
ku. 17 Kowace baiwa mai kyau, da kowace cikakkiyar kyauta daga
sama suke. Sun sauko ne daga wurin Allah Uba wanda ya halicci
rana, da wata, da taurari duka[ɓ]. Shi kuwa ba ya canzawa, babu

1.10-11: Ish 40.6-7

[a] **1.2 kowace irin wahala:** Da Helenanci an rubuta "Abin da kuma fāɗi a ciki" ne a nan.

[b] **1.12 lada na rai madawwami:** Da Helenanci an rubuta "kambin rai" ne a nan.

[ɓ] **1.17 Allah Uba wanda ya halicci rana, da wata, da taurari duka:** Da Helenanci an rubuta "Uban Haskoki" ne a nan.

kuma alamar duhu gare shi.[c] 18 Bisa ga nufinsa Allah ya ba mu
rai ta wurin maganarsa mai gaskiya domin yă sa mu a matsayi
mafi daraja cikin halittarsa.

**Ji da Aikata Maganar Allah**

19 'Yan'uwana, waɗanda nake ƙauna, ku sani fa ya kamata
kowa yă kasance mai saurin ji, amma ba mai saurin magana ko
mai saurin fushi ba. 20 Saboda fushin mutum ba ya kai shi ga
aikata abubuwa masu kyan da Allah yake so. 21 Sai ku watsar da
ƙazamin halin nan na zunubi da kuma kowace irin mugunta. Sa'an
nan a cikin sauƙinkai ku karɓi maganan nan da aka shuka a
zuciyarku, wadda kuma tana iya kai ku ga ceto.
22 Kada ku ruɗi kanku, kuna jin maganar Allah kawai; a
maimakon haka, ku zama masu aikatawa kuma. 23 Domin duk
wanda yake jin maganar kawai amma ba ya aikatawa yana kama
da mutumin da ya dubi fuskarsa a madubi; 24 bayan ya tashi daga
wurin, nan da nan sai yă manta da yadda fuskarsa take. 25 Amma
mutumin da ya mai da hankalinsa wajen bincike koyarwar bishara
wadda ita ce cikakkiyar ƙa'idan nan mai kawo 'yanci, har bai zama
mai ji kawai yă manta ba, amma ya zama mai yi wanda ya nace
yana aikatawa, za a sa masa albarka cikin komen da yake yi.

**Addini na Gaskiya**

26 Idan wani yana tsammani shi mai addini ne sosai, amma
ba ya kame bakinsa, to, yana ruɗin kansa ne, addininsa kuma
banza ne. 27 Addinin da Allah Uba ya tabbatar mai tsarki, kuma
na gaske, shi ne: a kula da matan da mazansu suka mutu, da kuma
marayu cikin shan wuyarsu, a kuma keɓe kai daga muguwar
rayuwa ta duniya.

**Tsawatawa a kan Nunan Bambanci**

2 1 'Yan'uwana, kada ku nuna bambanci a tsakaninku, da yake
kun sa bangaskiyarku ga Ubangijinmu Yesu Almasihu,
wanda yake Ubangiji Maɗaukaki. 2 Misali, idan wani mai arziki
ya shigo cikin taronku yana sanye da zoben zinariya, da kuma
riguna masu daraja, sa'an nan kuma wani matalauci ya shigo da
riga da ta yayyage, 3 za ku fi ba wa mai arzikin nan girma ku ce
masa, "Ga kujera mai kyau ka zauna," amma ku ce wa matalaucin
nan, "Ka tsaya can," ko kuma "Ka zauna a ƙasa"? 4 Ai, bambanci

[c] 1.17 **Babu kuma alamar duhu gare shi:** Waɗansu rubuce-rubucen
hannu na dā suna da "ba ya kawo duhu ta dalilin juyawa" ne a nan.

ke nan kuke nuna wa junanku, kuna kuma yanke hukunci da
mugayen tunani.

5 Ku ji, 'yan'uwana waɗanda nake ƙauna! Ashe, Allah bai zaɓi
matalautan duniyan nan su zama masu arziki cikin bangaskiya
ba? Ba su ne kuma za su gāji mulkin nan wanda ya yi wa waɗanda
suke ƙaunarsa alkawari ba? 6 Amma ku, kukan rena matalauta.
Ashe, ba masu arziki ne suke wulaƙanta ku ba? Ba su ne suke
jan ku zuwa gaban kotu ba? 7 Ba su ne kuma suke maganar reni
a kan sunan nan mai daraja da aka san ku da shi ba?

8 Zai yi kyau idan kun yi biyayya da dokan nan ta mulkin
Allah da take a rubuce cikin Rubutaccen Maganar Allah cewa,
"Ka ƙaunaci abokin zamanka kamar kanka." 9 Amma idan kuna
nuna bambanci a tsakaninku, wannan zunubi ne. Bisa ga Dokar
Musa kun zama masu karye doka. 10 Don duk wanda ya kiyaye
dokoki duka amma ya karye ɗaya, to, ya karye dukansu ke nan.
11 Domin shi wanda ya ce, "Kada ka yi zina" shi ne kuma ya ce,
"Kada ka yi kisankai." Idan ba ka yi zina ba, amma ka kashe
wani, to, ka riga ka zama mai karye dokar Allah ke nan. 12 Ku
yi maganarku da aikinku ta hanyar da zai nuna cewa ku mutane
ne da za a yi musu shari'a bisa ga ƙa'ida mai ba da 'yanci.
13 Gama a lokacin hukunci, Allah ba zai nuna jinƙai ga mutum
marar jinƙai ba. Amma jinƙai za ta yi nasara a kan hukunci.

## Bangaskiya marar Ayyuka Banza Ce

14 'Yan'uwa, ina amfani wani yă ce yana da bangaskiya idan
ayyukansa ba su nuna haka ba? Anya! Wannan bangaskiyarsa za
ta iya cece shi kuwa? 15 Misali, waɗansu 'yan'uwa maza ko mata
ba su da riga da abinci na yau da kullum, 16 sai waninku ya ce
musu, "Ku sauka lafiya, Allah ya ba ku abinci da abin sutura,"
amma bai yi kome game da bukatarsu nan ta jiki ba. To, ina
amfanin wannan? 17 Haka kuma bangaskiya wadda ba ta da
ayyukan da suke tabbatar da ita, banza ce.

18 Wani zai iya cewa, "Ai, kai kana da bangaskiya, ni kuma ina
da ayyuka ne." To, nuna mini bangaskiyarka marar ayyuka, ni kuma
zan nuna maka bangaskiyata ta wajen ayyukana. 19 Ka gaskata Allah
ɗaya ne? To madalla. Ai, ko aljanu ma sun gaskata haka, har ma
da rawar jiki. 20 Kai wawa! Ko kana bukata har yanzu in gaya maka
yadda bangaskiya marar ayyuka banza ce? 21 Sa'ad da kakanmu
Ibrahim ya bayar da ɗansa Ishaku a kan bagaden hadaya, ba saboda

**2.8:** L. Fir 19.18 **2.11:** Fit 20.13,14; M. Sh 5.17,18 **2.19:** M. Sh 16.4

ayyukansa ne aka shaida shi mai adalci ba? 22 To, ka gani yadda
bangaskiyarsa tana tafiya tare da ayyukansa, kuma bangaskiyarsa
ta zama cikakkiya ta wajen ayyukansa. 23 A nan aka cika
Rubutaccen Maganar Allah cewa, "Ibrahim ya gaskata da Allah,
kuma saboda bangaskiyarsa Allah ya lissafta shi mai adalci." Ta
dalilin haka kuwa aka ce da Ibrahim abokin Allah. 24 Kun gani,
ashe, mutum yana samun zaman marar laifi a gaban Allah saboda
ayyukansa ne, ba saboda bangaskiya ita kaɗai ba.

25 Haka yake kuma da karuwan nan Rahab a lokacin da ta
ɓoye 'yan leƙen asirim ƙasan nan, ta kuma taimake su sun tsira
ta wata hanya dabam. Ba ta wurin ayyuka ne ta zama mai adalci
ba? 26 Saboda haka kamar yadda jikin mutumin da ba shi da rai
gawa ne, haka bangaskiya marar ayyuka take daidai da gawa.

**Mai Bi da Harshensa**

3 1 'Yan'uwana, kada yawancinku su so zaman masu koyarwa,
domin kun san cewa mu da muke koyarwa za a yi mana
shari'a mafi tsanani fiye da ta sauran mutane. 2 Don dukanmu
mukan yi kuskure da yawa. Idan kuwa wani ba ya kuskure a
maganarsa, to, lallai shi cikakke ne, mai iya lura da jikinsa gaba
ɗaya. 3 Mukan sa wa doki linzami a baki don yǎ yi biyayya da
mu. Ta haka mukan iya bi da shi zuwa inda muke so.



*Hoton doki da linzami a baki (3.3)*

**2.21:** Far 22.1-14 **2.23:** Far 15.6; 2 Tar 20.7; Ish 41.8 **2.25:** Josh 2.1-21

4 Ku duba jiragen ruwa ku gani. Ko da yake su manya ne,
kuma iska mai ƙarfi ce take tafiyar da su, duk da haka da ɗan
ƙaramin sandan tuƙi ne mai tuƙan jirgin yakan iya juya jirgin
zuwa ko'ina da yake so. 5 Haka ma harshen mutum yake. Ko da
yake shi ɗan ƙarami ne cikin gaɓoɓin jiki duk da haka yana cike
da buri a kan manyan abubuwa.

Ku dubi yadda ƙanƙanuwar wuta takan iya ƙone daji ƙurmus!
6 Ai, harshen mutum wuta ne, duniya ne na mugunta cikin
jikinmu! Yana kuma ɓata mutum gaba ɗaya. Harshe kuma yakan
lalatar da mutum a cikin dukan hanyar rayuwarsa. Shi kuwa,
gidan wuta ne yake zuga shi. 7 Mutum yana iya shan kan kowace
dabba, har ma ya riga ya sha kan dabbobi. Wannan ya haɗa da
namomin daji, da tsuntsaye, da namomi masu rarrafe, da kuma
kifaye. 8 Amma ba wanda ya taɓa iya shan kan harshensa. Harshe
mugun abu ne marar hutu, kuma yana cike da dafi mai kashewa.
9 Da shi muke yabon Ubangijinmu wanda yake Ubanmu, da shi
kuma muke zagin mutane waɗanda Allah ya yi cikin kamanninsa.
10 Da baki guda muke yabo, da shi kuma muke zagi. Haba,
'yan'uwana! Ai, bai kamata yă kasance haka ba. 11 Ko rijiya ɗaya
za ta iya ba da ruwa mai daɗi tare da ruwa mai ɗaci daga wuri
guda? 12 'Yan'uwana, itacen ɓaure zai iya ba da 'ya'yan zaitun,
ko itacen inabi yă ba da 'ya'yan ɓaure? Ta haka kuma rijiya mai
ba da ruwan gishiri ba zai ɓullo da ruwa mai daɗi ba.

## Hikima ta Gaske

13 Wane ne mai hikima da ganewa a cikinku? Sai yă nuna ta
ta wajen yin rayuwa mai kyau, da kuma aiki mai kyan da yake
yi cikin sauƙinkai da ake samu ta wurin hikima. 14 Amma idan a
zuciyarku kuna da tsananin kishi da ƙiyayya da kuma sonkai, to,
ku bar yin yanga kuna danne gaskiya. 15 Wannan hikima ba irin
wadda take saukowa daga sama ba ce, ta duniya ce. Kuma ba ta
ruhaniya ba ce, amma ta Shaiɗan ce. 16 Gama duk inda ake kishi
da sonkai, to, akwai kowace irin rigima da mugunta a wurin.
17 Amma hikimar da take daga wurin Allah, da farko dai mai
tsarki ce, kuma mai kawo salama ce, mai hankali ce, mai sauƙin
kai ce, mai yawan tausayi ce, mai yawan alheri ce. Ba ta nuna
bambanci ko munafunci. 18 Rayuwa mai kyau ita ce amfanin da
akan girbe daga irin da masu kawo salama sukan shuka cikin
salama.

---

3.9: Far 1.26

**Zama Abokin Duniya**

4 [1] Mene ne yake kawo faɗa da jayayya tsakaninku? Ba
shakka suna zuwa ne ta dalilin kwaɗayi iri-irin da suke yaƙi
a cikinku. [2] Kukan nemi abu ku rasa, sai ku yi kisankai. Kukan
nemi abu da tsanani, ku kāsa samu, sai ku shiga faɗa da jayayya.
Ai, ba kwa samun abin da kuke nema saboda ba kwa addu'a
ne. [3] Kuma lokacin da kukan roƙa ba kwa samu don kukan roƙa
da mugun nufi. Kuna so ku kashe abin da kun samu a kan
ayyukan banza na jin daɗin jikinku ne. [4] Ku marasa aminci! Ba
ku sani ba cewa zama abokin duniya yana daidai da gāba da
Allah? Gama duk mai ƙaunar duniya, ya mai da kansa mai gāba
da Allah ke nan. [5] Ko kuna tsammani a banza ne Rubutaccen
Maganar Allah ya ce, "Allah yana cike da tsananin kishi[d] a kan
ruhun da ya sa a cikinmu?" [6] Amma Allah yana ƙara mana
alherinsa mai yawa, shi ya sa maganarsa ta ce, "Allah yana ƙin
mai girmankai, amma yana yin alheri ga wanda ya ƙasƙantar
da kansa."

7 Don haka sai ku miƙa kanku ɗungum ga Allah. Ku ƙi
Shaiɗan, shi kuwa zai guje muku. [8] Ku yi kusa da Allah, shi
kuwa zai yi kusa da ku. Ya ku masu zunubi, ku gyara
ayyukanku[d] su zama da tsarki. Ku munafukai kuma, ku tsarkake
zukatanku. [9] Ku yi baƙin ciki, ku yi kuka, ku yi hawaye. Bari
dariyarku ta koma kuka, farin cikinku kuma yă koma baƙin ciki.
[10] Ku ƙasƙantar da kanku a gaban Ubangiji, shi kuwa zai
ɗaukaka ku.

**Kada A Ɗora wa Ɗan'uwa Laifi**

11 'Yan'uwa, ku bar yin wa juna zargi. Saboda duk wanda
yake zargin ɗan'uwansa mai bi, ko kuwa yana ɗora masa laifi,
yana zargin Dokar Allah ke nan, yana kuma ɗora wa Dokar
Allah laifi ne. Gama idan ka zargi Dokar Allah ka zama marar
biyayya da ita ke nan. Sa'an nan kuma ka mai da kanka mai
ɗora mata laifi. [12] Allah ne kaɗai mai ba da doka, shi ne kuma
mai yin shari'a. Shi kaɗai yake ba da ceto, kuma shi yake da
iko yă halaka. Saboda haka, wane ne kai da har ka isa ka ɗora
wa ɗan'uwanka laifi?

---

**4.6:** K. Mag 3.34

[d] **4.5** Waɗansu littattafai suna da wannan ayar kamar haka "Ruhun da Allah ya sa a cikinmu yana cike da soyayya mai tsanani." Waɗansu kuma suna da "Ruhu Mai Tsarkin da Allah ya sa a cikinmu yana cike da ƙaunarmu sosai."

[d] **4.8 ku gyara ayyukanku:** Da Helenanci an rubuta "Ku tsabtace hannayenku" ne a nan.

**Kada A Yi Taƙama da Gobe**

13 Ku saurara, ku da kuke cewa, "Yau ko gobe za mu tafi
gari kaza, mu yi shekara guda muna ta kasuwanci muna cin riba."
14 Ga shi nan kuwa ba ku ma san me zai faru gobe ba. Shin, wai
mene ne ma ranku? Ai, abu ne kamar hazo wanda yake bayyana
a ɗan lokaci kaɗan sa'an nan yă ɓace. 15 Ya kamata ku ce, "Idan
Allah ya yarda, idan kuma muna cikin masu rai, za mu yi kaza
da kaza." 16 Amma ga shi yanzu kuna ɗaga kai, kuna yanga. Ai,
wannan irin ɗaga kai ba shi da kyau.
17 Saboda haka duk wanda ya san abin da ya kamata ya yi
amma ya ƙi yi, wannan zunubi ne gare shi.

**An Tsawata wa Masu Arziki**

5 1 To, ku saurara ku masu arziki! Ku yi kuka da ihu saboda
azaba da take zuwa kanku. 2 Arzikinku duka zai ruɓa, kuma
ƙwari za su cinye tufafinku. 3 Zinariyarku da azurfarku sun yi
tsatsa. Tsatsan nan da suka yi ita ce za ta zama shaida a kanku,
wadda za ta cinye ku kamar wuta. Kun dai tara wa kanku dukiya[e]
a kwanakin nan, waɗanda suke kwanakin ƙarshe. 4 Gama albashin
ma'aikatan gonakinku, waɗanda kuka ƙi biyansu saboda halin
cutarku, yana kuka ga Allah. Haka nan kukan masu yin muku
girbi a gonakinku ya kai wurin Allah, Ubangiji Mai iko duka.
5 Kun yi zama a duniya cikin jin daɗi, kuna ci da sha na ganin
dama. To, kun yi wa kanku kiwo ne kuna zaman jira ranar yanka.
6 Kun hukunta marasa laifi, kuka kuma kashe su ba su kuwa yi
gāba da ku ba.

**Haƙuri da Addu'a**

7 Saboda wannan, 'yan'uwa, ku yi zaman haƙuri har sai
Ubangiji ya dawo. Ku dubi irin haƙurin da manomi yakan yi
lokacin da yake jira gonarsa ta ba da amfani mai kyau. Da
yawan haƙuri yakan jira ruwan shuki da na baya. 8 Sai ku ma
ku zauna da haƙuri. Ku ƙarfafa zuciyarku, domin zuwan
Ubangiji ya yi kusa.
9 'Yan'uwa, ku bar yin gunaguni da juna, don kada a
hukunta ku. Ga shi mai hukunci ya kusan zuwa, har yana a
bakin ƙofa. 10 'Yan'uwa, ku bi gurbin annabawan da suka yi
magana da sunan Ubangiji. Ku yi kōyi da jimrewarsu cikin

**4.13-14:** K. Mag 27.1 **5.2-3:** Mat 6.19 **5.4:** M. Sh 24.14-15

[e] **5.3 Kun dai tara wa kanku dukiya:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne "Za ta ci naman jikinku, tun da yake kun tara wuta" ne a nan.

wahala. [11] Gama mukan ce da waɗanda suka jimre masu murna
ne. Kun dai ji irin haƙuri na Ayuba, kun kuma san yadda
Ubangiji ya albarkace shi a ƙarshe. Saboda shi Ubangiji mai
jinƙai ne, mai yawan tausayi kuma.
12 Fiye da kome dai, 'yan'uwana, kada ku yi rantsuwa ko
kaɗan in kuna yin alkawari. Kada ku yi rantsuwa da sama, ko da
ƙasa, ko a kan wani abu. Sai dai ku ce, "I" kawai, in kuna nufin
"I", ko kuwa ku ce, "A'a" kawai, in kuna nufin "A'a" don kada
ku shiga hukuncin Allah.
13 Ko akwai wani a cikinku wanda yana cikin wata wahala?
To, sai yǎ yi addu'a. Ko akwai wani mai murna? To, sai yǎ yi
waƙoƙin yabo. [14] Akwai mai rashin lafiya a cikinku? Sai yǎ kira
dattiban jama'ar masu bi su yi masa addu'a, suna shafe shi da
mai a cikin sunan Ubangiji. [15] Irin wannan addu'ar da aka yi cikin
bangaskiya za ta warkar da marar lafiyar. Ubangiji kuma zai
warkar da shi. In kuma ya yi zunubi, za a gafarta masa.
16 Saboda haka ku dinga faɗa wa juna laifofinku, kuna wa
juna addu'a, domin a warkar da ku. Addu'ar mai adalci tana aiki
da iko sosai. [17] Iliya mutum ne kamar mu. Ya nace sosai cikin
addu'a kada a yi ruwan sama , sai kuwa ba a yi ruwa a ƙasar ba
har shekara uku da wata shida. [18] Bayan haka ya sāke yin addu'a,
sai ruwa ya fāɗi daga sama, ƙasa kuma ta ba da amfani.
19 'Yan'uwana, idan ɗaya daga cikinku ya bar hanyar gaskiya,
sai waninku ya dawo da shi kan hanya, [20] sai yǎ sani fa duk wanda
ya dawo da mai zunubi a kan hanya ya ceci ran mai zunubin daga
mutuwa, kuma zai zama hanyar gafarta zunubai masu ɗumbun
yawa.

---

**5.11:** Ayu 1.21-22; 2.10; Zab 103.8 **5.12:** Mat 5.34-37 **5.14:** Mar 6.13
**5.17:** 1 Sar 17.1; 18.1 **5.18:** 1 Sar 18.42-45 **5.20:** K. Mag 10.12; 1 Bit 4.8

WASIKA TA FARKO TA

# BITRUS

### Gabatarwa

Manzo Bitrus ne ya rubuta wannan wasiƙar a tsakanin shekara ta A.D. 60-69, zuwa ga masu bi waɗanda suke a warwatse a wurare dabam-dabam saboda tsananin da suka sha daga hannun wani sarkin Roma mai suna Kaisar Nero.

An rubuta wannan wasiƙa domin a gargaɗe masu bi su tsaya da ƙarfi sosai, su kuma yi haƙuri cikin wahalolinsu.

Wasiƙar tana koyarwa cewa ya kamata masu bi su yi zaman adalci, su kuma sa zuciyarsu a kan Yesu, komene ne ya same su ta hannun 'yan Adam (2.20-21). Su kasance da tsarki, su riƙe bangaskiyarsu sosai ko cikin daɗi ko cikin wahala. Wasiƙar ta kuma nuna yadda ya kamata masu bi su kasance da halin tawali'u da yin hidima ga Allah da kuma junansu.

### Abubuwan da Suke Ciki

Gabatarwa 1.1-2
Ceton Allah a lokacin wahala 1.3-12
A kasance da tsarki 1.13—2.10
Zaman masu bi a lokacin azaba 2.11—4.19
Halin tawali'u da yin hidima 5.1-11
Maganar ƙarshe 5.12-14

---

### Gaisuwa

1 [1] Daga Bitrus, manzon Yesu Almasihu, zuwa ga mutanen Allah waɗanda ya zaɓa, waɗanda suke zaman baƙunci, a warwatse kuma, a ƙasashen Fontus, da Galatiya, da Kafadokiya, da Asiya, da kuma Bitiniya, [2] wato, ku da Allah Uba ne ya zaɓe ku bisa ga shirinsa; ya kuma keɓe ku ta wurin tsarkakewa na Ruhu Mai Tsarki. Nufinsa ne ku yi wa Yesu Almasihu biyayya, ku kuma sami amfanin yafawar jininsa.[a]

Bari Allah yă ƙara muku alheri da kwanciyar rai a yalwace.

---

[a] **1.2 ku kuma sami amfanin yafawar jininsa:** Da Helenancin an rubuta: "Ta wurin yafawar jininsa" ne a nan.

**Allah Ya Ba da Abin Sa Zuciya**

3 Bari mu gode wa Allah wanda shi ne Uban Ubangijinmu
Yesu Almasihu! Shi ne ya ji tausayinmu sosai, ya sāke rayar da
mu ta wurin tashin Yesu Almasihu daga matattu. Wannan ya sa
muna da rayayyiyar sa zuciya. 4 Ta haka muna sa rai ga samun
abin da Ubangiji ya ajiye a sama don 'ya'yansa. Ajiyan nan kuwa
ba za ta lalace ba, ba za ta ɓaci ba, ba za ta kuwa shuɗe ba.
5 Gādonku ke nan, ku da Allah cikin ikonsa yana kiyaye ku ta
wurin bangaskiya. Nufinsa ne ku kai ga ceton nan da ya shirya
zai bayyana a ƙarshen zamani.
6 A kan wannan dai, ku yi farin ciki sosai, ko da yake yanzu
cikin ɗan lokaci kaɗan kuna da baƙin ciki domin gwaje-gwaje
iri-irin da kuke ciki. 7 Dalilin wannan shi ne don a tabbatar da
bangaskiyarku. A wuta ne mutane sukan gwada zinariya, abu
wanda ya zama mai ƙarewa. Haka ma ana gwada bangaskiyarku
wadda ta fi zinariya daraja. Ta haka bangaskiyarkun nan za ta
jawo muku yabo da girma da daraja a ranar da Yesu Almasihu
zai bayyana. 8 Ko da yake ba ku taɓa ganin Yesu Almasihu ba,
amma duk da haka kuna ƙaunarsa. Ko da yake ba kwa ganinsa
a yanzu, duk da haka kuna ba da gaskiya gare shi, kuna kuma da
farin ciki mai yawa wanda ya fi gaban misali, 9 don kuwa kuna
samun ceton rayukanku wanda shi ne manufar bangaskiyarku.
10 Alherin nan da aka yi muku dai, a dā annabawa sun yi
bincike mai zurfi don su gane manufarsa, sun kuwa yi annabci a
kan wannan ceton da Allah ya shirya. 11 Sun nemi su sani ko
yaushe ne abin nan zai faru, da yadda za a yi shi, sa'ad da Ruhun
Almasihu ya yi magana a zukatansu ya nuna musu yadda
Almasihu zai sha wahala kafin yă kai ga ɗaukakarsa. 12 Allah
kuma ya bayyana musu cewa, lokacin da suke annabci, ba saboda
kansu ne yake ba su maganar ba, amma saboda ku ne. Yanzu
kuwa Ruhu Mai Tsarki wanda Allah ya aiko daga sama, ya sa an
bayyana muku dukan waɗannan abubuwa a cikin Labari Mai Daɗi
na Almasihu wanda aka yi shelarsa a wurinku. Ai, waɗannan
abubuwa, har mala'iku ma suna marmari su duba.

**Halin da Ya Yi Kyau ga Masu Bi**

13 Don haka sai ku shirya zuciyarku don aiki, ku natsu, ku sa
zuciyarku sosai a kan alherin da za a ba ku a ranar da Yesu
Almasihu zai bayyana. 14 Yanzu da kuke 'ya'ya masu biyayya,
kada ku yarda abubuwan da kuke marmarinsu a dā su ɗauke muku
hankali. A lokacin, ai, kuna zaman duhu ne. 15 Amma da yake

Allah wanda ya kira ku mai tsarki ne, ku ma kanku sai ku zama
da tsarki a cikin dukan ayyukanku. 16 A rubuce yake cewa, "Sai
ku zama masu tsarki, domin ni mai tsarki ne."
17 A lokacin addu'a kukan ce da Allah "Uba". To, sai ku yi
tafiyarku da tsoro har ranar da za ku gama zamanku na baƙunci
a nan duniya. Don shi mai hukunci ne. Shi kuwa ba ya nuna
bambanci tsakanin jama'arsa sa'ad da yake gwada ayyukansu.
18 Gama kun sani an fanshe ku ne daga al'adun banza waɗanda
kakanninku suka bar muku. Ba a fanshe ku da abubuwa masu
lalacewa kamar azurfa da zinariya ba. 19 An fanshe ku ne da jinin
nan mai daraja na Almasihu, wanda ya zama kamar ɗan rago na
hadaya, wanda yake babu ƙazanta ko alamar datti ko tabo, ko
kaɗan. 20 Shi ne Allah ya zaɓa tun kafin a halicci duniya kuma
saboda ku ne aka bayyana shi a zamanin ƙarshe. 21 Ta wurinsa
ne kuka gaskata da Allah wanda ya ta da shi daga matattu, ya
kuma ɗaukaka shi. Ta haka bangaskiyarku da sa zuciyarku sun
kasance ga Allah.
22 Yanzu da yake kun tsarkake ranku ta wurin yin biyayya ga
gaskiya har kuna ƙaunar 'yan'uwanku da zuciya ɗaya, sai ku ci
gaba da irin wannan ƙauna da iyakar ƙoƙarinku. 23 Gama an sāke
haihuwarku da sabuwar haihuwa. Wannan sabon rai naku kuwa,
ba daga mai mutuwa aka samu ba, sai dai daga wanda ba mai
mutuwa ba. Da yake an haife ku ta wurin maganar Allah wadda
take mai rai kuma ba za ta mutu ba. 24 Game da wannan aka
rubuta cewa,

"Duk ɗan Adam kamar ciyawa yake,
duk darajarsa kamar furen ciyawa take.
Ciyawa takan bushe, furen kuma yakan fāɗi.
25 Amma maganar Ubangiji za ta kasance har abada."

Wannan maganar ita ce Labari Mai Daɗin da aka yi muku
wa'azinsa.

## Ku Ne Jama'a Mai Tsarki Na Allah

2 1 Saboda haka sai ku rabu da kowane irin mugun hali, da yin
ƙarya, yin munafunci da yin kishi, da kowane irin zage-zage.
2 Maimakon haka, ku zama kamar jarirai waɗanda suke marmarin
shan nonon, haka ku ma ya kamata ku yi marmarin maganar Allah
domin yă sa ku yi girma har ku kai ga samun ceto. 3 Ai, kun riga
kun "ɗanɗana alherin Ubangiji."

---

**1.16**: L. Fir 11.44-45; 19.2 **1.24-25**: Ish 40.6-8 **2.3**: Zab 34.8

4 Ku zo wurinsa, shi wanda ya zama dutsen gini mai rai. Shi
ne dutse wanda mutane suka ƙi, amma Allah ya zaɓe shi ya kuma
ɗaukaka shi. 5 Ku kuma, ku zama duwatsu masu rai waɗanda ake
amfani da su don gina gida irin na ruhu. Za ku yi hidima kamar
ƙungiyar firistoci masu tsarki a cikin wannan gida, kuna miƙa
masa hadayu na ruhu irin wanda Allah yake so, ta wurin Yesu
Almasihu. 6 Gama a rubuce yake, cewa,

"Ga shi na zaɓi dutse mai daraja
wanda shi ne tushen gidana.
Na kafa shi a Sihiyona.
Duk mai dogara ga wannan dutsen,
ba zai sha kunya ba, ko kaɗan."

7 Gaskiya ne kuwa, a gare ku, ku da kuka dogara gare shi, wannan
dutse yana da daraja. Amma waɗanda suka ƙi gaskatawa da shi,
za su ga yadda,

"Dutsen da masu gini suka ƙi,
ya zama dutse mai amfani
fiye da sauran duwatsun gini."

8 A rubuce yake kuma cewa,

"Dutse ne mai sa tuntuɓe,
Dutse ne kuma mai kawo fāɗuwa!"

Gaskiya ne kuwa! Mutane sun yi tuntuɓe ne domin sun ƙi yin
biyayya da maganar Allah. Haka kuwa aka shirya musu.

9 Amma ku, ku zuriya ce wadda Allah ne da kansa ya zaɓa.
Ku ƙungiyar firistoci ce ta Babban Sarki. Ku al'umma ce mai
tsarki. Ku jama'ar Allah ce. Shi ne ya zaɓe ku don ku yi shelar
ayyukansa na al'ajabi. Dalilin ke nan da ya kirawo ku daga cikin
duhu ku shiga haskensa mai ban mamaki. 10 A dā, ku jama'a ce
marasa daraja, amma yanzu ku mutanen Allah ne. A dā ku ba ku
sami jinƙan Allah ba, amma yanzu kun samu.

### Biyayya ga Kowa

11 Ya ku waɗanda nake ƙauna, tun da yake ku baƙi ne a
wannan duniya, ba ku da gida a nan, ku rabu da halin kwaɗayi
na mutuntaka. Wannan hali yana yaƙi da zuciyarku. 12 Ku zama
dai da halin kirki a cikin mutanen nan da ba su san Allah ba. Ta
haka ko da yake suna kawo kara a kanku, amma ta wurin

**2.6:** Ish 28.16 **2.7:** Zab 118.22 **2.8:** Ish 8.14-15
**2.9:** Fit 19.5-6; Ish 43.20-21; M. Sh 4.20; 7.6; 14.2; Tit 2.14; Ish 9.1
**2.10:** Hos 2.23

ayyukanku masu kyau, za su zo su ɗaukaka Allah ranar
zuwansa.
13 Saboda Ubangiji, ku yi biyayya ga kowace hukuma
wadda take da iko a kan mutane. Ku yi wa babban sarki
biyayya, don yana mulki bisa kowa. 14 Ku kuma yi wa
gwamnoni biyayya, da yake sarki ne ya zaɓe su don horon masu
laifi, su kuma yabi masu aikata abin da yake daidai. 15 Gama
nufin Allah ne cewa ku aikata adalci a gaban mutane marasa
wayo, domin ku toshe maganar da suke faɗa cikin jahilcinsu.
16 Ku yi zaman 'yanci, amma kada ku mai da wannan 'yanci
yă zama hanyar yin abin da bai yi daidai ba. Amma ku yi zaman
da zai nuna ku bayin Allah ne. 17 Ku ba da girma ga kowa, ku
ƙaunaci ƙungiyar masu bin Yesu. Ku ji tsoron Allah. Ku ba da
girma ga babban sarki.

**Biyayya cikin Aikin Bauta**

18 Ku masu hidima a gidaje, ku yi biyayya ga masu gidanku
da ban girma a kowane lokaci, ba ga masu kirki da masu sauƙin
kai kawai ba, har ma da masu zafin rai. 19 Ai, wanda ya sha
wahala a kan abin da ba laifinsa ba, in ya yi shi saboda yana
tunanin nufin Allah ne, abin yabo ne. 20 Amma idan an yi muku
bulala domin wani laifi, kome jimrewarku ai, ba wata riba a
wurinku. Amma in kun yi aiki mai kyau, sa'an nan kun sha
wahala a kansa, kun kuma haƙura, to, shi ne abin karɓa ga Allah.
21 Gama don irin wannan wahala ne Ubangiji ya kira ku.
Almasihu ma ya sha wuya dominku. Ta haka ya bar muku gurbi
domin ku bi bayansa. 22 Shi bai taɓa yin laifi ba ko kaɗan. Bai
taɓa yin ƙarya ba. 23 Sa'ad da mutane suka zage shi, bai mai da
zagin ba. Sa'ad da ya sha wahala, bai ce zai rama ba. Sai dai
ya dogara ga Allah wanda yake yin hukunci bisa gaskiya. 24 Mun
yi zunubi, amma shi ya ɗauki zunubanmu a jikinsa sa'ad da aka
gicciye shi a kan gungumen itace. Ya yi haka domin ta wurin
mutuwarsa mu rabu da zunubanmu,[b] mu yi zamanmu da adalci.
Kamar yadda aka rubuta, "Ta wurin ciwon da aka ji masa ne
kun sami warkarwa."
25 A dā kun ɓace kamar tumaki, amma yanzu kun dawo ga
Makiyayi da Mai Kula da rayukanku.

---

2.22: Ish 53.9 2.23: Ish 53.7 2.24: Ish 53.5 2.25: Ish 53.6

[b] **2.24 mu rabu da zunubanmu:** Da Helenanci an rubuta "Mu mutu ga zunubi" ne a nan.

## Zaman Aure

3 1 Haka kuma, ku matan aure ku yi biyayya ga mazanku. Don
idan akwai waɗansu mazan da ba su gaskata da maganar
Allah ba, mai yiwuwa ta wurin hali mai kyau na matansu, Allah
zai jawo su, ko ba a yi musu magana ba. 2 Za su ga halinku mai
tsabta da kuma ladabinku, su juyo. 3 Kada adon da kuke yi yă
zama na jiki kawai, kamar su kitso, da kayan zinariya, da tufafi
masu tsada. 4 A maimakon haka bari adonku yă zama na zuciya,
wato, adonku na sauƙinkai da kuma natsuwa, wanda ba ya
ƙarewa, wanda yake da muhimmin daraja a wurin Allah. 5 Gama
a dā haka mata masu tsoron Allah, masu sa zuciya gare shi kuma
sukan yi wa kansu ado. Wannan ado ne aka gani a wurin matan
jama'ar Allah a dā, sukan kuma yi biyayya ga mazansu. 6 Misali,
Saratu ta yi wa mijinta Ibrahim biyayya, har tana kiransa
ubangijinta. Ku kuma, 'ya'yanta ne na gaske idan kun yi aiki mai
kyau, idan kuma ba ku ji tsoro ba.

7 Haka kuma ku maza, sai ku yi zamanku da matanku tare da
tunani. Ku girmama su, da yake su ba su da ƙarfi kamar ku. Gama
da ku da matanku duka, kun karɓi alherin Allah tare. Ku yi haka
don kada wani abu yă hana addu'o'inku.

## Shan Wuya don Adalci

8 A ƙarshe kuma, bari dukanku ku haɗa tunaninku yă zama
ɗaya. Kuna jin tausayin juna, kuna kuma ƙaunar 'yan'uwa, kuna
nuna halin taimakon juna ba tare da ɗaga kai ba. 9 Kada ku rama
mugunta da mugunta, ko zagi da zagi. Ku rama dai da albarka;
ai don irin wannan ne musamman Allah ya kira ku. Nufinsa ne
ku da kanku ku sami albarka. 10 A rubuce yake cewa,

"Wanda yake so yă ji daɗin rayuwa
wanda kuma yake so yă daɗe a duniya
sai yă rabu da mugun magana,
yă kuma daina ƙarya.
11 Sai yă bar yin mugunta,
yă aikata adalci.
Sai yă yi ta neman salama,
yă neme ta da zuciya ɗaya.
12 Gama Ubangiji yana lura da masu aikata adalci.
Yana jin roƙonsu kowane lokaci.
Amma yana gāba da masu aikata mugunta."

---

**3.1**: Afi 5.22; Kol 3.18 **3.3**: 1 Tim 2.9 **3.6**: Far 18.12 **3.7**: Afi 5.25; Kol 3.19
**3.10-12**: Zab 34.13-17

13 To, in kuna ƙoƙarin yin abin da yake daidai, ba wanda zai
yi muku wani abu. 14 Amma ko kun sha wuya saboda aikata abin
da yake daidai, Allah zai albarkace ku. Don haka kada ku ji tsoron
masu yi muku mugunta, kada kuma ku damu da su. 15 Sai dai ku
dogara ga Almasihu. Ku yarda masa yă zama Ubangiji a
zukatanku. Ku kuma zauna a shirye kullum ku bayyana wa duk
wanda ya tambaye ku dalilin da ya sa kuka sa zuciya ga bin
Almasihu. Amma ku yi shi da sauƙinkai da ban girma. 16 Har
yanzu, kullum ku yi kome da zuciya mai gaskiya domin in an
zage ku, waɗanda suka zage ku saboda halayenku masu kyau
cikin Almasihu, su sha kunya. 17 Gama zai fi kyau, idan Allah ne
ya shirya haka ku sha wuya a kan abin da yake daidai, da ku sha
wuya a kan abin da ba daidai ba. 18 Haka yake da Almasihu. Shi
mai adalci ya mutu saboda mu marasa adalci, ya mutu sau ɗaya
ne tak ba ƙari domin ya kai mu ga Allah. An kashe shi a jiki,
amma an rayar da shi a ruhu. 19 A cikin ruhu ne kuma ya je wurin
ruhohin da suke cikin kurkuku, ya yi musu wa'azi. 20 Ruhohin
nan dai su ne waɗanda a dā ba su yi biyayya ga Allah ba, wato,
a zamanin Nuhu. Ba su yi biyayya ba ko da yake Allah ya yi
haƙuri da su a lokacin da Nuhu yake sassaƙa jirgin. A lokacin
mutane kaɗan ne suka tsira ta wurin ruwa, wato, mutane takwas.
21 Ruwan kuwa kwatanci ne na wankan baftismar da muke yi. Ku
kuwa kuna tsira ta wurin ruwan baftisma. Amma tsiran da muka
yi kuwa ba saboda an fitar da datti daga jikinmu ba ne. Mun tsira
ne saboda mun roƙi Allah da zuciya ɗaya, da kuma saboda tashin
Yesu Almasihu daga matattu. 22 Almasihu dai ya tafi sama. Yana
wurin mai daraja na Allah, inda yake da iko bisa ga manyan
mala'iku da sauran masu mulkin sararin sama.

**Rayuwar Masu Bin Almasihu**

4 1 Tun da yake Almasihu ya sha wuya a jiki, sai ku ma ku
ɗauki halinsa ku shirya zukatanku don ku dage a cikin shan
wahala. Ai, duk wanda ya sha wuya a jiki, ya rabu da aikata
zunubi ke nan. 2 Nan gaba, tun yana da rai a jiki, abin da zai bi
da shi, shi ne nufin Allah, ba sha'awar jiki ba. 3 Kun riga kun
ɓata lokaci sosai a kan zaman da kuka yi a dā, wato, zama irin
wanda marasa sanin Allah suke jin daɗinsa. Kun yi ta yin lalata,
da sha'awa iri-iri ta jiki, da buguwa, da iskanci, da shaye-shaye,
har da bautar gumaka, wanda ya zama abin ƙyama. 4 Yanzu kuwa
abokanku na dā suna mamaki yadda ba kwa haɗa kai da su cikin

3.13: Luk 12.4 3.14-15: Mat 5.10; Ish 8.12-13 3.20: Far 6.1—7.24

yin mugayen abubuwan nan kamar dā, har ma suna zaginku.
5 Amma Ubangiji a shirye yake don yă hukunta masu rai da
matattu. Za su kuwa ba da lissafin kansu a gabansa. 6 Ta dalilin
wannan ne ma aka yi wa'azin Labari Mai Daɗi ga matattu, domin
ko da yake an yanke musu hukunci cikin jiki kamar sauran
mutane, suna iya rayuwa cikin ruhu kamar Allah.

**Halin da Ya Yi Kyau ga Masu Bin Almasihu**

7 Karshen dukan abu ya yi kusa. Saboda haka sai ku lura, ku
kame kai. Idan ba haka ba, ba za ku iya yin addu'a ba. 8 Fiye da
kome kuma sai ku ƙaunaci juna da zuciya ɗaya. Don ƙauna takan
sa a gafarta laifofi da yawa. 9 Ku riƙa karɓar juna a cikin
gidajenku, ba tare da gunaguni ba. 10 Allah ya ba kowa baiwar
yin wani abu. Don haka, sai mu yi amfani da ita ga kyautata wa
'yan'uwanmu, domin ku zama masu riƙon amanar abubuwa
dabam-daba da Allah ya danƙa muku cikin alherinsa. 11 Duk
wanda baiwarsa yin wa'azi ce, to, sai yă yi ta yin wa'azinsa sai
ka ce Allah ne da kansa yake magana ta wurinsa. Idan kuwa
baiwarsa ta yin hidima ce, to, sai yă yi ta yin hidimar da dukan
ƙarfin da Allah ya ba shi. A yi haka don a girmama Allah ta
wurin Yesu Almasihu. Shi ne da ɗaukaka da mulki har abada
abadin. Amin.

**Yadda za a Haƙura cikin Wahala**

12 'Yan'uwana waɗanda nake ƙauna, kada ku yi mamaki a
kan wahaloli masu zafin da suke samunku domin gwada ku. Kada
ku ɗauka cewa wani baƙon abu ne yake faruwa a gare ku. 13 A
maimakon haka, sai ku yi farin ciki, da yake kuna tarayya da
Almasihu cikin shan wahalarsa, domin ku yi farin ciki da murna
marar iyaka a sa'ad da za a bayyana ɗaukakarsa. 14 Ko an zage
ku don cewa ku na Almasihu ne, ai, masu albarka ne ku, saboda
wannan ya tabbatar da cewa Ruhu mai ɗaukaka, wato Ruhun
Allah ne yake tare da ku. 15 Amma ku kula dai, don kada wani a
cikinku yă sha wuya a kan shi mai kisankai ne, ko mai sata, ko
wani mugun abu haka, ko mai karambani. 16 Amma in wani ya
sha wuya a kan shi Kirista ne, to, kada yă ji kunya, sai dai yă
ɗaukaka Allah saboda an ɗauke shi a matsayin mai bin Almasihu.
17 Lokaci ya yi da za a fara yi wa mutane shari'a. Waɗanda
za a fara da su, su ne mutanen Allah. To, idan da mu ne za a
fara shari'a, yaya ne zai zama da waɗanda suka ƙi jin Labari

---

**4.8**: K. Mag 10.12

Mai Daɗin da ya fito daga wurin Allah? 18 Kamar yadda aka
rubuta a dā,

“Idan da kyar mutanen kirki za su tsira,
to, me zai faru da marasa jin tsoron Allah da masu
zunubi?”

19 Saboda haka, waɗanda suke shan wuya bisa ga nufin Allah,
sai su riƙa yin abin da yake daidai. Su sa ransu a hannun Allah
mahaliccinsu shi wanda ba ya karya alkawari.

## A Yi Kiwon Garken Almasihu

5 1 Ni da nake dattijo ne kamar ku, ina yi wa dattiban jama'ar
masu bin da take a cikinku gargaɗi. Da idanuna na ga shan
wuyar Almasihu, kuma nan gaba zan sami rabona cikin
ɗaukakarsa a ranar zuwansa. 2 Ina roƙonku, ku yi kiwon garken
Allah da aka danƙa muku amanarsa. Kada ku ga kamar ana sa
ku tilas ne, amma ku yi shi da yardar ranku yadda Allah yake so.
Kada ku yi wannan aiki don kuɗi, amma ku yi don kuna da niyyar
yin aikin. 3 Kada ku zama masu nuna iko ga mutanen da Allah
ya ba ku, amma ku zama gurbin da garken nan za su yi koyi da
shi. 4 Ta haka, a ranar da Almasihu wanda shi ne Babban
Makiyayin garken zai bayyana, zai ba ku rawani wanda zai zama
da daraja marar ƙarewa.

5 Haka nan kuma ku samari ku yi biyayya ga dattibai.
Dukanku, ku ƙasƙantar da kanku ku yi wa juna hidima, gama a
rubuce yake cewa, “Allah yana gāba da masu girmankai, amma
yana yi wa masu tawali'u alheri.” 6 Don haka sai ku ƙasƙantar da
kanku ga Allah Mai Iko, domin a lokacin da ya ga dama yǎ
ɗaukaka ku. 7 Ku danƙa masa dukan abin da yake damunku,
domin shi ne mai lura da ku.

8 Ku kame kanku, ku zauna da shiri. Ga shi abokin gābanku
Shaiɗan yana yawo yana ruri kamar zaki mai jin yunwa. Yana
neman wanda zai cinye. 9 Kada ku ba shi dama. Ku tsaya da ƙarfi
cikin bangaskiyarku, da yake kun sani 'yan'uwanku masu bi
ko'ina cikin duniya, su ma, an danƙa musu shan wahala haka.
10 Bayan kun sha wuya na ɗan lokaci kaɗan, Allah mai alheri
duka, shi wanda ta wurin Almasihu ya riga ya kira ku zuwa ga
zama mai daraja tare da shi har abada, shi zai mai da ku cikakku,
zai kafa ku, zai kuma ƙarfafa ku. 11 Mulki yǎ tabbata a gare shi
har abada abadin. Amin.

---

**4.18**: K. Mag 11.31 **5.2**: Yoh 21.15-17 **5.5**: K. Mag 3.34
**5.6**: Mat 23.12; Luk 14.11; 18.14

**Gaisuwar Karshe**

12 Na rubuta muku wannan ’yar wasiƙa da taimakon Silbanus,
wanda a ganina ya isa a ce da shi ɗan’uwa mai aminci. Nufina
ne, in ƙarfafa ku, in kuma faɗa muku a fili yadda gaskiyar alherin
Allah take. Saboda haka, ku tsaya da ƙarfi a kan wannan alherin
Allah ɗin. 13 Ita jama’ar masu bin da take a nan Babila,[6] wadda
ita ma Allah ya zaɓa kamar ku, tana gaishe ku. Ɗana Markus,
shi ma yana gaisuwa. 14 Ku gai da juna da gaisuwar ƙauna. Salama
ta kasance a gare ku duka, ku da kuke cikin Almasihu.

# WASIKA TA BIYU TA
# BITRUS

**Gabatarwa**

Manzo Bitrus ne ya rubuta wannan wasiƙa a tsakanin shekara ta A.D. 65-68.

Bitrus ya rubuta wasiƙar don yǎ koya wa masu bi yadda za su yi da malaman ƙarya da mugayen da suka shiga cikin jama’ar masu bi. Bitrus a matsayinsa na makiyayin garken Ubangiji ya nemi yǎ yi cikakken ƙarfafawa a kan bangaskiya da duk ainihin abin da ya shafi aiki da rayuwar mai bi.

Wasiƙar ta kasu ƙashi uku. Da farko wasiƙar ta zuga masu bi su ƙara girma cikin ruhaniya. Biye da wannan ta gargaɗe masu bi su tsaya su yi yaƙi da koyarwar ƙarya. A ƙarshe ta ƙarfafa su su yi zama da shiri saboda tabbacin dawowar Almasihu.

**Abubuwan da Suke Ciki**

Gaisuwa 1.1-2
Kira da rayuwa mai bi 1.3-21
Malaman ƙarya 2.1-22
Dawowar Yesu na biyu 3.1-18

---

5.12: A. M. 15.22,40 **5.13:** A. M. 12.12,25; 13.13; 15.37-39; Kol 4.10; Filib 1.24
[6] **5.13 Babila:** Mai yiwuwa Roma ne ake nufi.

### Gaisuwa

1 1 Daga Siman Bitrus, bawan Yesu Almasihu, da manzonsa
kuma, zuwa ga waɗanda suka sami bangaskiya mai daraja
kamar yadda mu ma muka samu, ta wurin adalcin Allahnmu kuma
Mai Cetonmu Yesu Almasihu.
2 Bari Allah yă ƙara muku alheri da salama sosai cikin sanin
Allah da Yesu Ubangijinmu.

### Zaman da Ya Dace ga Masu Bin Almasihu

3 Allah cikin ikonsa ya ba mu dukan abin da muke bukata
domin mu yi zamanmu irin na masu tsoron Allah. Dukan
waɗannan abubuwan namu ne domin mun san Almasihu sosai.
Ya kira mu zuwa ga yin tarayya da shi cikin darajarsa da
nagartarsa. 4 Ta wurin abubuwan nan ya ba mu manyan
alkawaransa masu daraja, saboda ta wurinsu, ku iya tarayya da
shi cikin Allahntakarsa, ku kuma tsira daga muguntar da take a
duniya wadda mugayen sha'awace-sha'awace suke jawowa.
5 Saboda haka, sai ku yi iyakar ƙoƙarinku ku ƙara a kan abin da
kuka fara da shi. Wato, a kan bangaskiyarku ku ƙara da ayyukan
kirki. A kan ayyukan kirki ɗin sai ku ƙara da sanin abubuwan
Allah. 6 A kan sanin abubuwan Allah kuma sai ku ƙara da
kamunkai. A kan kamunkai kuma sai ku ƙara da jimrewa. A kan
jimrewa kuma, sai ku ƙara da halin bin Allah. 7 A kan halin bin
Allah kuma sai ku ƙara da son 'yan'uwa. A kan son 'yan'uwa
kuma, sai ku ƙara da ƙauna. 8 Idan kuna da irin waɗannan halaye
a yalwace, sanin Ubangijinmu Yesu Almasihu da kuke da shi zai
sa ku zama masu ƙwazo, da masu amfani kumà. 9 Domin duk
wanda ya rasa halayen nan, ba ya gani sosai, shi makaho ne. Ya
kuma manta da ceton da aka yi masa daga zunubansa na dā.
10 Saboda haka, ya ku 'yan'uwa, ku ƙara ƙoƙarinku ku
tabbatar da kiranku da zaɓenku da Allah ya yi muku. Idan kun
yi haka ba za ku taɓa faɗi ba ko kaɗan. 11 Ta haka kuma za a ba
ku cikakken 'yanci ku shiga cikin madawwamin mulki na
Ubangijinmu Yesu Almasihu Mai Cetonmu.
12 Don haka, zan riƙa tuna muku da waɗannan abubuwa, ko
da yake kun riga kun san su, kun kafu sosai cikin maganar gaskiya
da kuka karɓa. 13 A ganina, daidai ne, muddin ina da rai, in
fadakar da ku ta wurin tuna muku, 14 da yake na sani kwanakina
a wannan duniya sun kusan ƙarewa, kamar yadda Ubangijinmu
Yesu Almasihu ya nuna mini. 15 Don haka zan yi iyakacin

ƙoƙarina in ga cewa kun riƙe waɗannan abubuwa cikin zukatanku
kowane lokaci ko ma bayan na bar duniyan nan.

## Masu Ganin Ɗaukakar Almasihu

16 Ai, a lokacin da muka faɗa muku labarin yadda
Ubangijinmu Yesu Almasihu ya bayyana da iko,[a] ba tatsuniyoyin
da aka ƙaga da wayo muka bi ba. A'a! Da idonmu ne muka ga
ɗaukakarsa. 17 A sa'ad da ya karɓi girma da daraja daga wurin
Allah Uba kuma, muna nan a wurin. Mun ji muryar Allah Mai
Matuƙar Daraja tana cewa, "Wannan Ɗana ne da nake ƙauna.
Zuciyata tana jin daɗinsa ƙwarai." 18 Mun ji muryan nan daga
sama da yake muna tare da shi a kan dutsen nan mai tsarki.
19 Waɗannan abubuwa duk sun goyi bayan maganar
annabawa na dā game da shi.[b] Ya kyautu fa ku mai da hankali
ga wannan magana saboda ta zama kamar fitila mai haskakawa
a wuri mai duhu har zuwa wayewar gari, lokacin da hasken
tauraro na safe ya ɓullo muku a zuciya. 20 Amma da fari dai, ya
kamata ku gane da wannan cewa, dukan maganganun annabawan
da aka rubuta a littattafai, ba za a iya fassarar su ta wurin hikimar
mutum kawai ba. 21 Gama maganar annabci ba ta taɓa zuwa ta
hikimar mutum ba. Ruhun Allah ne ya shiga zukatan mutane ya
sa su su faɗa abin da suka karɓa daga wurin Allah.

## Annabawan Karya da Malaman Karya

*(Yahu 3-16)*

2 1 Amma fa, a dā annabawa masu ruɗi sun fito daga cikin
mutanen Allah. To, haka ma, waɗansu malaman ƙarya za su
fito daga cikinku. Za su kawo wata koyarwa a ɓoye, su koya wa
mutane ƙaryar da za ta ɓata su. Har za su ƙi Ubangiji, wanda ya
fanshi ransu. Yin haka kuwa zai jawo musu halaka ba da daɗewa
ba. 2 Mutane da yawa kuwa za su bi halayensu na lalata. Ta
dalilinsu kuwa waɗansu mutane za su rena hanyar gaskiya. 3 Cikin
kwaɗayinsu za su yi ƙoƙarin yin riba a kanku da maganganun
ƙarya. Amma dai tun da daɗewa an riga an yanke musu shari'a.
Kuma hukuncinsu yana nan yana jiransu.

---

[a] **1.16-18 Ubangijinmu Yesu Almasihu ya bayyana da iko:** An ɗauki wannan cewa Bitrus yana maganar lokacin da jikin Yesu ya yi walƙiya a kan dutse (Dubi Mat 17.1-13, Mar 9.2-13, Luk 9.18-36). Amma bisa ga fassarar waɗansu, Bitrus yana magana a kan dawowar Yesu a ranar ƙarshe.

[b] **1.19 Waɗannan abubuwa sun goyi bayan maganar annabawa:** Wani juyi na waɗannan kalmomi shi ne "Mun ƙara gaskata da maganar annabawa na dā."

4 Ko mala'iku, a dā sa'ad da suka yi laifi, Allah bai ƙyale su
ba, amma ya jefa su a ramin wuta. Ya ɗaure su a cikin ramuka
masu zurfi inda ba haske sai duhu. Suna jiran ranar hukunci.
5 Kuma a zamanin dā, mutanen da suka yi mugunta ma, Allah bai
bar su ba. Ta wurin babban ruwa, wato ruwan tsufana, Allah ya
halaka mutane waɗanda ba su yi masa biyayya ba. Sai Nuhu kaɗai
mai wa'azin adalci, tare da waɗannan mutane guda bakwai, su
ne Allah ya kiyaye su daga babban ruwan nan da aka yi wa
duniya. 6 Kuma Allah ya halakar da biranen Sodom da Gomora
har ya mai da su toka. Wannan misali ne na irin abin da zai yi
wa waɗanda ba sa tsoronsa. 7 Ya kuma ceci Lutu, wato, mai
adalcin nan. Lutu ya damu ƙwarai game da irin mugayen ayyuka
na mutanen Sodom marasa bin doka. 8 Ko da yake wannan mutum
mai adalci ne, amma yana zaune cikin mugayen mutane, yana ta
ganin muguntarsu kowace rana, yana kuma jin irin munanan
maganganunsu, har ransa ya yi ta ɓacewa ƙwarai a kansu saboda
sun ƙi bin doka. 9 To, ta wurin irin waɗannan misalai ne muka
sani cewa lallai Allah yana iya ceton masu binsa daga cikin
gwaje-gwajensu. Allah ya san kuma yadda zai tsare masu
mugunta har zuwa ranar hukunci. 10 Hukuncin nan dai zai fi zafi
a kan masu bin mugun sha'awar jikinsu, da kuma waɗanda suke
rena masu mulki.

Waɗannan malamai masu ƙarya dai, ba su da kunya sam!
Girmankai gare su. Ba sa jin tsoron kome, har suna zargin
mala'ikun Allah. 11 Amma kuwa, su mala'iku da kansu, ko da
yake sun fi waɗannan malamai ƙarfi da iko, duk da haka ba sa
ɗora musu laifi haɗe da zage-zage a gaban Ubangiji. 12 Amma
waɗannan mutane, suna maganar reni wa Allah a kan abubuwan
da ba su gāne ba. Suna nan kamar dabbobin daji marasa hankali,
waɗanda suke bin abin da jikinsu yake sha'awarsa ne kawai. An
haife su ne don a kama su a kashe kawai. Ai, za su halaka kamar
dabbobin daji![b] 13 Kuma kamar yadda suka wahalar da waɗansu
mutane, haka su ma za a wahalar da su. Sun ɗauka abin jin daɗi
ne su yi shaye-shaye da iskanci da rana tsaka. Zamansu a cikinku
abin kunya ne, abin muni ne kuma. Suna ci, suna sha tare da ku,
amma a bayanku suna aikata abin da suka ga dama. 14 Neman
mata shi ne tunaninsu a kullum, har ma ba sa gajiya da yin zunubi.
Suna kuwa rudin marasa ƙarfi cikin bangaskiya. Sun gwaninta a

---

2.5: Far 6.1—7.24 2.6: Far 19.24 2.7: Far 19.1-16

[b] **2.12 Ai, za su halaka kamar dabbobin daji:** Da Helenanci an rubuta "A cikin halakarsu za a halaka".

kan kwaɗayi. Irinsu Allah zai hukunta su babu shakka. 15 Sun bar
hanyar gaskiya, suna bin hanyar Balaam ɗan Beyor. Shi ne, garin
neman kuɗi, yake jin daɗin aikata mugunta. 16 Amma an tsawata
masa a kan laifinsa, har jaki, wanda bai taɓa yin magana ba, ya
yi masa magana da murya irin ta mutum, don yă hana annabin
nan yin ɓarnarsa.
17 Waɗannan masu ƙaryar suna kama da rafi wanda ya bushe.
Suna nan kamar hazo wanda iska takan kora. Hakika Allah ya
shirya musu wurin zama cikin baƙin duhu. 18 Mutanen nan dai,
ta wurin surutu da maganganun banza suna nuna girmankansu.
Ta wurin irin halinsu na lalata kuma, suna ƙoƙarin jawo waɗanda
suka kuɓuta ba da daɗewa ba daga cikin mutane masu rayuwa
cikin zunubi. 19 Suna yi musu alkawarin samun 'yanci, amma su
da kansu bayi ne ga aikata lalata. Don mutum bawa ne ga dukan
abin da ya kwashe masa hankalinsa. 20 Idan har mutum ya gane
cewa Ubangijinmu Yesu Almasihu shi ne Mai Cetonmu, kuma
har ya sami tsira daga ayyuka masu ɓata mutanen duniyan nan,
sa'an nan daga baya kuma, ya sāke shiga cikin waɗannan
munanan abubuwa, har sun sha kansa, lallai wannan mutum
zamansa na ƙarshe ya fi na farko muni ainu. 21 Da a ce irin
waɗannan mutane ba su taɓa sanin hanyar adalci ba tun da farko,
da ya fi musu. Amma ga shi, bayan da suka san hanyar, sa'an
nan suka koma da baya suka bar bin umarnin nan mai tsarki
wanda aka ba su. 22 Ai, abin da suka aikata ɗin nan ya yi daidai
da karin maganan nan da ake faɗa cewa, "Kare ya yi amai sa'an
nan ya koma ya lashe amansa," da kuma wanda ake cewa,
"Aladen da aka yi wa wanka ya koma ya yi birgima cikin taɓo."

## Alkawarin Dawowar Yesu

3 1 'Yan'uwa waɗanda nake ƙauna, wannan ita ce wasiƙata ta
biyu zuwa gare ku. A cikin dukansu biyu kuwa ina tuna muku
da waɗannan abubuwa domin in fadakar da ku ku bi Allah da
zuciya ɗaya.[c] 2 Ina so kuma ku tuna da abubuwan da annabawa
masu tsarki na dā suka faɗa, da kuma umarnin da Ubangiji Mai
Ceto ya faɗa ta bakin manzannin da ya aiko wurinku. 3 Da farko
dai, ku gane da wannan cewa, a ƙarshen zamani waɗansu mutane
masu ba'a za su fito suna bin sha'awace-sha'awacensu. Za su yi
muku dariya, 4 za su ce, "Ashe, ba Yesu ya yi muku alkawari

---

**2.15-16:** L. Kiɗ 22.4-35 **2.22:** K. Mag 26.11 **3.3:** Yahu 18

[c] **3.1 ku bi Allah da zuciya ɗaya:** Da Helenanci an rubuta "Ina yi muku tuni domin in tashe ku ku yi tunani sosai."

cewa zai sāke dawowa ba? To, ina yake? Kakanninmu sun bar
duniya tun tuni, amma dukan kome ya ci gaba ba sākewa tun
farkon halitta." [5] Masu faɗin haka dai, da gangan suke ƙin kula
da cewa ta wurin umarnin Allah ne a dā, sama da ƙasa suka
kasance. Ta wurin ruwa ne kuwa ya siffata ƙasa, ƙasa kuwa ta
kasance a tsakiyar ruwa. [6] Ta wurin ruwa ne kuwa ya halaka
duniya a wancan zamani, lokacin da babban ruwa ya zo ya sha
kanta. [7] Ta wurin umarnin Allah kuwa, sama da ƙasa waɗanda
muke gani yanzu, suna jira a halaka su da wuta. Allah ya ajiye
su har zuwa ranar da za a yi wa marasa tsoron Allah hukunci, a
halaka su.

8 Amma ya ku 'yan'uwa waɗanda nake ƙauna, abu ɗaya
wanda ba na so ku manta da shi, shi ne kwana ɗaya a gun Ubangiji
kamar shekara dubu yake, shekaru dubu kuma kamar kwana ɗaya
ne. [9] Waɗansu suna cewa Ubangiji yana jan jiki game da cika
alkawarinsa. Ai, ba haka ba ne. Haƙuri yake yi da ku. Ba ya so
kowa yă halaka, sai dai kowa yă zo yă tuba. [10] Duk da haka,
Ranar Ubangiji za ta zo babu shakka. Za ta zo kuwa kamar
ɓarawo, ba labari. A lokacin za a ji ƙara mai ƙarfi sa'an nan
sararin sama zai ɓace. Dukan abubuwan da aka ɗauka aka yi sama
da ƙasa da su za su ƙone su halaka. Duniya da dukan abin da
yake a cikinta za su ɓace.[d] [11] Tun da yake duk abubuwan nan za
a halaka su haka, wane irin zama ya kamata ku yi?[ɗ] Sai ku yi
rayuwa mai tsarki, kuna miƙa kanku ga Allah cikin kome. [12] Ku
yi zama kuna marmarin zuwan Ranar Allah, har kuna ƙoƙari ku
hanzarta zuwan Ranan nan, wato, Ranar da sama za ta ƙone cikin
wuta, za ta kuma ɓace gaba ɗaya, har abubuwan da aka yi sama
da ƙasa da su za su narke cikin wuta. [13] Amma bisa ga alkawarin
Allah mu muna jiran sabuwar sama da sabuwar ƙasa, inda adalci
zai kasance kullum.

14 Saboda haka, 'yan'uwa waɗanda nake ƙauna, da yake kuna
jiran zuwan Ranar, sai ku yi iyakacin ƙoƙarinku ku yi zamanku
a gaban Allah ba tare da wani abin zargi ko laifi ba. Ku yi zama
a gabansa da salama. [15] Ku tuna cewa dalilin da ya sa
Ubangijinmu yake haƙuri shi ne don mutane su sami ceto. Haka

**3.5**: Far 1.6-9 **3.6**: Far 7.11 **3.8**: Zab 90.4
**3.10**: Mat 24.43; Luk 12.39; 1 Tas 5.2; R. Yoh 16.15
**3.13**: Ish 65.17; 66.22; R. Yoh 21.1

[d] **3.10 za su ɓace**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Za su ci wuta" ne a nan.

[ɗ] **3.11 wane irin zama ya kamata ku yi?**: Da Helenanci an rubuta "Waɗanne irin mutane ne ya kamata ku zama?"

ma ɗan'uwanmu Bulus wanda muke ƙauna ya riga ya rubuta
muku bisa ga hikimar da Allah ya ba shi. 16 Kullum yana magana
a kan irin waɗannan abubuwa a cikin dukan wasiƙunsa. A cikin
wasiƙunsa kuwa akwai waɗansu abubuwan da suke da wuyar
ganewa. Su ne abubuwan da waɗansu mutane masu rashin
ganewa, marasa ƙarfi cikin bangaskiya, suke juya ma'anarsu. Ai,
suna jawo wa kansu halaka ne. Haka ma suke yi da sauran
Rubutattun Maganar Allah.

17 Don haka, ya ku 'yan'uwa waɗanda nake ƙauna, da yake
kun riga kun gane da waɗannan, sai ku lura da irin waɗannan
mutanen da suka bar bin Allah, kada koyarwarsu ta ƙarya ta
kwashe hankalinku, har ku fāɗi daga matsayinku. 18 A
maimakon haka, sai ku yi ta yin girma cikin alherin
Ubangijinmu Yesu Almasihu Mai Cetonmu, ku kuma ƙaru cikin
saninsa kowane lokaci. Ɗaukaka ta tabbata a gare shi a yanzu
da kuma har abada. Amin.

WASIƘA TA FARKO TA

# YOHANNA

### Gabatarwa

Manzo Yohanna ne ya rubuta wasiƙan nan a tsakanin shekara ta A.D. 85 da A.D. 95 a birnin Afisa. Tun da yake ba a ambaci sunan wani a cikin wasiƙar ba, wannan ya nuna cewa an rubuta ta da nufin a rarraba wa jama'un masu bin da suke a wurare dabam-dabam ne.

An rubuta wasiƙar ne don a ƙarfafa masu bi su yi zumunci da Allah ta wurin Ɗansa Yesu Almasihu. Wasiƙar ta yi gargaɗi game da koyarwar ƙaryan da yake ƙoƙarin rushe zumuncin nan. Bisa ga koyarwar ƙaryan nan, Yesu bai shigo duniyan nan da ainihin jiki irin na mutum ba, wato, Yesu ba mutum ba ne kamar sauran 'yan Adam. An kuma rubuta wasiƙar ne domin a ƙarfafa masu bi su sami tabbaci sosai game da bangaskiyarsu su kuma ƙaunaci juna kamar yadda Allah ya ƙaunace su.

### Abubuwan da Suke Ciki

Gabatarwa 1.1-4
Haske da duhu 1.5—2.29
'Ya'yan Allah da 'ya'yan Shaiɗan 3.1-24
A gwada ruhohi 4.1-6
Allah ƙauna ne 4.7-21
Yin nasara da duniya 5.1-21

---

### Kalman Rai

1 1 Muna sanar muku ne yanzu game da wanda tun daga farko
yana nan, wanda muka ji, muka gani da idanunmu, muka
duba, muka kuma taɓa da hannayenmu. Muna rubuta muku ne
game da Kalma mai ba da Rai. 2 Wannan rai kuwa an bayyana
mana shi, mun kuma gan shi. A kansa ne muke ba da shaida
muna kuma sanar muku cewa shi ne Mai Rai na har abada.
Yana tare da Uba tun dā, aka kuwa bayyana mana shi. 3 Muna
sanar muku da abin da muka ji, muka kuma gani ne, domin
muna so ku ma ku yi zumunta tare da mu. Zumuntarmu kuwa
tana tare da Allah Uba, da kuma Ɗansa Yesu Almasihu. 4 Muna

**1.1:** Yoh 1.1 **1.2:** Yoh 1.14

kuma rubuta muku wannan ne domin farin cikinmu[a] yă zama
cikakke.

### Rayuwa cikin Haske

5 Wannan shi ne saƙon da muka ji daga wurin Ɗansa cewa,
Allah haske ne, kuma a cikinsa babu duhu ko kaɗan. To, saƙon
da muke sanar muku ke nan. 6 Saboda haka in mun ce muna
zumunci da Allah, amma kuma muna cin gaba da rayuwa cikin
duhu, to, muna ƙarya ke nan, kuma ba ma bin gaskiya. 7 Amma
in muna rayuwa cikin haske kamar yadda Allah yake cikin haske,
muna zumunta da juna ke nan. Sa'an nan jinin Yesu Ɗansa yana
wanke mu daga dukkan zunubi.
8 In mun ce ba mu da zunubi, ruɗin kanmu muke yi, gaskiya
kuwa ba ta cikinmu. 9 Amma in mun faɗa wa Allah zunubanmu,
ai, shi mai cika alkawari ne, mai gaskiya kuma, zai kuma gafarta
mana zunubanmu, yă kuma wanke mu daga dukkan rashin
adalcinmu. 10 In mun ce ba mu yi zunubi ba, mun mai da Allah
mai ƙarya ke nan, kuma maganarsa ba ta a zuciyarmu.

### Almasihu Ne Mai Taimakonmu

2 1 Ya ku 'ya'yana ƙanana, ina rubuta muku wannan ne domin
kada ku yi zunubi. Amma in har wani ya yi zunubi, to, muna
da mai taimako a gaban Uba, wato, Yesu Almasihu mai adalci.
2 Shi ne hadayar da ta gafarta zunubanmu, ba ma namu kaɗai ba
amma har da na dukkan mutanen duniya.
3 In mun yi biyayya da umarnin Allah, to, wannan zai tabbatar
mana cewa mun san shi. 4 Duk wanda ya ce, "Ai, na san Allah,"
amma bai yi biyayya da umarnin Allah ba, to, wannan mutumin
mai ƙarya ne, kuma ba gaskiya a cikinsa. 5 Amma wanda ya yi
biyayya da maganar Allah, to, ai, ƙaunar Allah ta zama cikakkiya
ke nan a cikinsa. Ta haka ne za mu san cewa muna rayuwa cikin
Allah. 6 Duk wanda ya ce yana rayuwa cikin Allah, dole ne yă yi
zama kamar yadda Yesu Almasihu ya yi.

### Sabon Umarni

7 Ya ku waɗanda nake ƙauna, ba domin in ba ku sabon umarni
nake rubuta muku ba. Ai, umarni na dā ne wanda kuke da shi
tun daga farko. Umarnin nan na dā kuwa shi ne saƙon da kun
riga kun ji. 8 Amma duk da haka ina rubuta muku sabon umarni

---

[a] **1.4 farin cikinmu:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da
"farin cikinku" ne a nan.

ne. Almasihu ma ya nuna mana cewa wannan umarnin gaskiya
ne, har ku ma kun nuna haka. Ai, duhu yana ƙarewa, hasken
gaskiya kuma ya riga ya fara haskakawa.
9 Wanda ya ce yana cikin haske, amma yana ƙin ɗan'uwansa,
to, har yanzu yana cikin duhu ke nan. 10 Amma duk wanda yake
ƙaunar ɗan'uwansa, to, yana rayuwa cikin haske ke nan, kuma
ba zai zama dalilin tuntuɓen wani ba.[b] 11 Wanda yake ƙin
ɗan'uwansa yana cikin duhu, kuma yana tafiya cikin duhu ne, bai
kuwa san inda za shi ba, domin duhun ya mai da shi makaho.
12 Ya ku 'ya'yana ƙanana, na rubuta muku ne domin an yafe
muku zunubanku saboda sunan Yesu.

13 Ya ku ubanni, na rubuta muku ne domin kun
san shi wanda yake tun daga farko.
Ya ku samari, na rubuta muku ne domin kun ci nasara a
kan Mugun nan.
Ya ku 'yan yara, na rubuta muku ne domin kun san Uba.
14 Ya ku ubanni, na rubuta muku ne domin kun
san shi wanda yake tun daga farko.
Ya ku samari, na rubuta muku ne domin kuna da ƙarfi,
kuma maganar Allah tana zaune a cikin zuciyarku,
kun kuma ci nasara a kan Mugun nan.

15 Kada ku ƙaunaci duniya, ko abubuwan da suke cikinta. Duk
wanda yake ƙaunar duniya, to, babu ƙaunar Uban a cikinsa.
16 Gama dukan abubuwan da suke a duniya, kamar: neman biyan
sha'awarmu ta jiki, da kwaɗayin ido, da kuma taƙama da
abubuwan da muke da su. Waɗannan dai ba daga wurin Uba suka
fito ba, amma daga duniya ne suka fito. 17 Duniya da dukan
muguwar sha'awarta suna wucewa, amma wanda yake yin abin
da Allah ya ce a yi, zai rayu har abada.

### Mai Gāba da Almasihu

18 Ya ku 'ya'yana, waɗannan su ne kwanakin ƙarshe. Kamar
yadda kuka riga kuka ji cewa, mai ƙin Almasihu yana zuwa, to,
yanzu ma masu gāba da Almasihu da yawa sun riga sun zo. Shi
ya sa muka san cewa muna a kwanakin ƙarshe. 19 Waɗannan masu
gāba da Almasihu suna cikinmu a dā, amma sun bar mu, don tun
dā ma su ba namu ba ne. Ai, da su namu ne, da har yanzu suna

2.7: Yoh 13.34 2.7-9: L. Fir 19.18
[b] **2.10 ba zai zama dalilin tuntuɓen wani ba:** Ko kuwa "Ba abin da zai sa yă yi tuntuɓe."

tare da mu. Amma sun bar mu, wannan kuma ya nuna a fili cewa
dukansu ba namu ba ne.

20 Amma ku kam, Mai Tsarkin nan ya shafe ku. Saboda haka
dukanku kun san gaskiya.[6] 21 Ban rubuta muku saboda ba ku san
gaskiya ba, amma saboda kun san ta. Kun kuma san cewa gaskiya
ba ta haihuwar ƙarya. 22 Wane ne wannan mai ƙarya? Ai, shi ne
wanda ya ƙi yarda cewa Yesu ne Almasihu. Mutumin da ya ƙi
karɓar Uban da Ɗan, to, shi ne mai ƙin Almasihu. 23 Duk wanda
ya ƙi karɓar Ɗan, to, ya ƙi Uban ma ke nan. Amma duk wanda
ya karɓi Ɗan, ya karɓi Uban ma ke nan.

24 Ku ci gaba da bin koyarwar da kuka ji tun daga farko.
Idan koyarwar da kuka samu tun daga farko ta zauna a
zuciyarku, to, ku ma za ku zauna a cikin Ɗan da kuma cikin
Uban. 25 Kuma wannan shi ne alkawarin da Ɗan ya yi mana
wato, rai na har abada.

26 Na rubuta muku wannan ne game da waɗanda suke ƙoƙari
su ruɗe ku. 27 Amma Almasihu ya ba ku Ruhu Mai Tsarki wanda
yake cikinku, don haka ba kwa bukata wani malami dabam.
Ruhun da ya bayar yana koya muku kome da kome; kuma
koyarwarsa gaskiya ce, ba ƙarya ba. Saboda haka ku ci gaba da
zama cikin Yesu kamar dai yadda Ruhu ya koya muku.

28 Yanzu, ya ku 'ya'yana ƙanana, sai ku zauna cikin
Almasihu domin a ranar da zai dawo mu kasance babu tsoro
ko kunya a gabansa. 29 Idan kun san cewa Almasihu mai adalci
ne, za ku tabbata cewa duk wanda yake yin abin da yake daidai
shi ɗan Allah ne.

### 'Ya'yan Allah

3 1 Ku dubi yadda Uba ya ƙaunace mu sosai har ana ce da mu
'ya'yan Allah, haka kuwa muke. Mutanen duniya ba su san
mu ba don ba su san shi ba. 2 Ya ku waɗanda nake ƙauna, yanzu
mu 'ya'yan Allah ne. Ba a nuna mana abin da za mu zama nan
gaba ba tukuna. Amma mun san cewa in Almasihu ya sāke
dawowa za mu zama kamarsa, don za mu gan shi daidai yadda
yake. 3 Duk wanda yake sa zuciya a kan Almasihu haka yakan
tsarkake kansa don yă zama kamarsa, don shi mai tsarki ne.

4 Duk wanda yake yin zunubi yana karyar dokar Allah ke nan.
Zunubi shi ne karyar dokar Allah. 5 Kun dai san cewa Yesu ya

**3.1**: Yoh 1.12

[6] **2.20 kun san gaskiya**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "kun san kome da kome" ne a nan.

zo ne domin yǎ ɗauke zunubai, kuma babu zunubi a cikinsa.
[6] Saboda haka duk wanda yake zama cikin Almasihu ba ya cin
gaba da yin zunubi. Duk wanda ya ci gaba da yin zunubi, to, bai
taɓa ganin Yesu ba, bai ma taɓa saninsa ba.
7 Ya ku 'ya'yana ƙanana, kada fa kowa ya ruɗe ku. Duk wanda
yana aikata gaskiya shi ne mai adalci kamar yadda Almasihu yake
mai adalci. [8] Tun farko Shaiɗan mai zunubi ne, saboda haka duk
wanda ya ci gaba da yin zunubi shi na Shaiɗan ne. Dalilin da ya
sa Ɗan Allah ya zo duniya shi ne don yǎ rushe ayyukan Shaiɗan.
9 Duk wanda yake ɗan Allah ba ya cin gaba da yin zunubi,
domin sabon rai daga wurin Allah[c] yana cikinsa. Ba zai iya ci
gaba da yin zunubi ba domin ya zama ɗan Allah. [10] Ga yadda za
a gane waɗanda suke 'ya'yan Allah, da kuma waɗanda suke
'ya'yan Shaiɗan. Duk wanda ba ya yin abin da yake daidai, shi
ba ɗan Allah ba ne, kuma wanda ba ya ƙaunar ɗan'uwansa, shi
ba ɗan Allah ba ne.

**Kaunaci Juna**

11 Wannan shi ne saƙon da kuka ji tun daga farko, cewa mu
ƙaunaci juna. [12] Kada fa ku zama kamar Kayinu wanda ya zama
na Shaiɗan har ma ya kashe ɗan'uwansa. Don me ya kashe
ɗan'uwansa? Ya kashe shi domin ayyukansa mugaye ne, amma
na ɗan'uwansa masu kyau ne. [13] Ya ku 'yan'uwa, kada ku yi
mamaki idan mutanen duniya suna ƙinku. [14] Mu kam, mun tabbata
mun riga mun wuce daga mutuwa zuwa rai don muna ƙaunar
'yan'uwa. Amma wanda ba ya ƙaunar 'yan'uwa, har yanzu yana
ƙarƙashin mutuwa ke nan. [15] Duk wanda yake ƙin ɗan'uwansa,
shi mai kisankai ne. Kuma kun sani cewa ba mai kisankai wanda
yake da rai na har abada a cikinsa. [16] Ga yadda muka san yadda
ƙauna take: Yesu ya ba da ransa saboda mu. Ya kamata mu ma
mu ba da ranmu saboda 'yan'uwanmu. [17] Idan mai arziki ya ga
ɗan'uwansa a cikin rashi sa'an nan ya ƙi ya taimake shi, anya,
ƙaunar Allah tana a cikinsa kuwa? [18] Ya ku 'ya'yana ƙanana kada
ku nuna ƙaunarku ta wurin surutun baki kawai, amma ku nuna
ƙaunarku ta wurin aikatawa da kuma gaskiya.
19 Idan mun ƙaunaci juna, to, mun san cewa muna da gaskiya
ke nan, kuma za mu iya tsaya a gaban Allah ba tare da rawan
jiki ba. [20] Idan zuciyarmu ta nuna mana muna da laifi, mun san
cewa Allah ya fi zuciyarmu ya kuma san dukan kome. [21] Ya ku

**3.5:** Yoh 1.29 **3.11:** Yoh 13.34 **3.12:** Far 4.8 **3.14:** Yoh 5.24

[c] **3.9 Sabon rai daga wurin Allah:** Da Helenanci an rubuta "irinsa" ne a nan.

waɗanda nake ƙauna, idan zuciyarmu ba ta nuna mana muna da
laifi ba, to, muna da ƙarfin zuciyar da za mu tsaya a gaban Allah
ke nan. 22 Mukan kuwa sami duk abin da muka roƙa daga wurinsa,
domin muna biyayya da umarninsa, muna kuma yin abin da yake
so. 23 Abin da Allah ya umarta shi ne mu ba da gaskiya ga Ɗansa
Yesu Almasihu, mu kuma ƙaunaci juna kamar yadda Almasihu
ya umarce mu. 24 Duk masu bin umarninsa suna zama cikinsa,
shi kuma a cikinsu. Ga yadda muka tabbata yana a cikinmu: Mun
tabbatar da haka saboda Ruhun da ya ba mu.

**A Gwada Ruhohi**

4 1 Ya ku waɗanda nake ƙauna, kada ku yarda da duk wanda
ya ce yana da Ruhun Allah, amma ku gwada ruhohi duka
don ku gani ko daga wurin Allah suke. Gama annabawan ƙarya
sun bazu ko'ina a duniya. 2 Ga yadda za ku gane ko mutum yana
da Ruhun Allah: Duk mutumin da ya shaida cewa Yesu Almasihu
ya zo cikin jiki, kuma ya fito daga wurin Allah ne, mutumin nan
yana da Ruhun Allah. 3 Amma duk mutumin da bai shaida haka
a kan Yesu ba, to, ruhun da yake da shi ba daga wurin Allah ba
ne. Wannan ruhun da yake da shi na mai gāba da Almasihu ne
wanda kuka ji cewa zai zo, ai, yanzu ma ya riga ya shigo duniya.
4 Ya ku 'ya'yana ƙanana, ku kam na Allah ne, kun kuma ci nasara
a kan annabawan ƙaryan nan, domin Ruhun Allah da yake cikinku
ya fi ruhun da yake cikin mutanen da suke na duniya. 5 Tun dā
ma su na duniya ne, saboda haka duk abin da suka faɗa daga
duniya ne; duniya kuwa tana jinsu. 6 Amma mu, na Allah ne.
Waɗanda sun san Allah sukan ji mu, waɗanda kuma ba su san
Allah ba, ba sa jinmu. To, ta haka ne muka san mutumin da yake
da Ruhun gaskiya da mutumin da yake da ruhun ƙarya.

**Allah Kauna Ne**

7 Ya ku waɗanda nake ƙauna, sai mu ƙaunaci juna domin
ƙauna tana zuwa ne daga wurin Allah. Duk mai nuna ƙauna shi
ɗan Allah ne, ya kuma san Allah. 8 Duk wanda ba ya nuna ƙauna,
bai san Allah ba sam, domin Allah shi ne ƙauna. 9 Yadda Allah
ya nuna mana ƙaunarsa shi ne, ya aiko da makaɗaici Ɗansa zuwa
cikin duniya domin mu sami rai ta wurinsa. 10 Ga yadda ƙauna
ta gaskiya take, wato, ba mu ne muka ƙaunaci Allah ba, sai dai
shi ne ya ƙaunace mu, har ya aiko da Ɗansa don yǎ zama hadaya
ta gafarar zunubanmu.

---

**3.23:** Yoh 13.34; 15.12,17

11 Ya ku waɗanda nake ƙauna, tun da yake Allah ya ƙaunace
mu haka, ya kamata mu ma mu ƙaunaci juna ke nan. 12 Ba
mutumin da ya taɓa ganin Allah sam, amma in muna ƙaunar juna,
Allah yana zama a cikinmu ke nan, ƙaunarsa kuma ta zama
cikakkiya ke nan a cikinmu.

13 Ta haka muka tabbata muna zama a cikinsa, shi kuma a
cikinmu, saboda Ruhunsa da ya ba mu. 14 Mun duba, muna kuma
ba da shaida cewa Uban ya aiko Ɗansa yǎ zama Mai Ceton
duniya. 15 Duk wanda ya buɗe baki ya yarda cewa Yesu Ɗan
Allah ne, to, yana cikin Allah, Allah kuma yana cikinsa. 16 Gama
mu da kanmu mun sani mun kuma ba da gaskiya ga ƙaunar da
Allah yake nuna mana.

Allah ƙauna ne, duk wanda yake nuna ƙauna yana zama cikin
Allah ne, Allah kuma yana zama a cikinsa. 17 Kaunarsa ta zama
cikakkiya a cikinmu domin kada mu kasance da tsoro a Ranar da
Allah zai yi mana shari'a. Gama kamar yadda Almasihu yake,
haka muke a duniyan nan. 18 Inda ƙaunar Allah take, babu tsoro,
domin cikakkiyar ƙauna takan kori tsoro. Horo ne yake sa mutum
tsoro. Wannan ya nuna cewa mutumin da yake da tsoro ba shi
da cikakkiyar ƙauna.

19 Muna ƙauna domin Allah ne ya fara ƙaunace mu. 20 Amma
idan wani ya ce, "Ai, ina ƙaunar Allah," sa'an nan yana ƙin
ɗan'uwansa, to, wannan mutumin yana ƙarya ne. Don duk wanda
ba ya ƙaunar ɗan'uwansa wanda yake gani, ba zai iya ƙaunaci
Allahn da bai taɓa gani ba. 21 Almasihu kuma ya ba mu doka
cewa, duk mai ƙaunar Allah, dole ne yǎ ƙaunaci ɗan'uwansa
kuma.

## Hanyar Yin Nasara da Duniya

5 1 Duk mutumin da ya ba da gaskiya cewa Yesu ne Almasihu,
mutumin nan ɗan Allah ne. Duk mai ƙaunar Uban yaro zai
ƙaunaci yaron ma. 2 Yadda za mu sani muna ƙaunar 'ya'yan Allah
shi ne in muna ƙaunar Allah, muna yin abin da ya ce mu yi.
3 Gama ƙaunarmu ga Allah ita ce, mu yi abin da Allah ya ce mu
yi, kuma umarnansa ba su da wuya, 4 domin kowane ɗan Allah
yana da iko yǎ ci nasara da duniya. Bangaskiyarmu cikin
Almasihu ita ce take ba mu wannan nasara. 5 Wane ne zai iya cin
nasara da duniya? Sai wanda ya ba da gaskiya cewa Yesu Ɗan
Allah ne.

---

**4.12**: Yoh 1.18 **5.3**: Yoh 14.15

## Shaida Game da Ɗan Allah

6 Shi Yesu Almasihun nan ya zo duniya, ya kuma zo duniya
da alamar ruwa da jini. Ba da ruwa kaɗai ya zo ba, amma har da
jini kuma. Ruhu kuma ya shaida mana cewa waɗannan abubuwan
gaskiya ne, domin Ruhun gaskiya ne. 7 Akwai abubuwa uku
waɗanda suke shaida cewa Yesu Ɗan Allah ne. 8 Wato, su ne
Ruhun Allah, ruwan baftisma da jininsa wanda ya zubar saboda
mu. Waɗannan abubuwa uku kuwa suna faɗin abu ɗaya ne.[d]
9 Idan mutane suka shaida abubuwan da suka gani, mukan yarda
da abin da suka ce. To, shaidar Allah ta fi shaidar mutane ƙarfi,
kuma shi ne ya shaidi waɗannan abubuwan a kan Ɗansa.
10 Saboda haka duk mutumin da ya ba da gaskiya ga Ɗan Allah,
yana da waɗannan shaidu waɗanda suke zuwa daga wurin Allah,
a zuciyarsa. Amma duk mutumin da bai gaskata da Allah ba, ya
mai da Allah mai yin ƙarya ke nan, da yake ya ƙi yă ba da gaskiya
ga shaidar da Allah ya yi a kan Ɗansa. 11 Wannan kuma ita ce
shaidar cewa Allah ya ba mu rai na har abada, wannan rai kuwa
ya zo ne daga wurin Ɗansa. 12 Duk wanda yana da Ɗan, yana da
rai. Amma duk wanda ba shi da Ɗan Allah, ba shi da rai.

## Rai na har Abada

13 Ku masu ba da gaskiya cikin Ɗan Allah, na rubuta muku
waɗannan abubuwan duka ne don ku san kuna da rai na har
abada. 14 Muna da ƙarfin zuciya mu tsaya a gabansa, domin
mun san cewa yana jinmu kullum idan muka roƙe shi kome
bisa ga nufinsa. 15 Da yake mun san yana jinmu kowane lokacin
da muka roƙe shi wani abu, mun san cewa za mu sami abin da
muka roƙe shi ke nan.

16 Idan wani ya ga ɗan'uwansa yana yin zunubin da ba ya kai
ga mutuwa, bari mutumin nan yă yi wa mai zunubin nan addu'a.
Saboda mai addu'an nan kuwa Allah zai ba mai zunubin nan rai.
Amma dai, in abin nan da ya yi irin zunubin da yake kai mutane
mutuwa ne, ban ce a yi addu'a game da wannan ba. 17 Duk rashin
adalci zunubi ne, amma akwai waɗansu zunubai da ba sa kai ga
mutuwa.

---

5.11: Yoh 3.36

[d] 5.7,8 Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da aya 7 kamar haka; "Akwai abubuwa uku da sun shaida daga sama, Uba, Kalma da kuma Ruhu Mai Tsarki, kuma ɗukan waɗannan ɗaya ne. 8 kuma akwai abubuwa uku da sun ba da shaida a duniya . . ."

18 Mun san cewa duk 'ya'yan Allah, ba sa cin gaba da yin
zunubi, domin Ɗan Allah yana tsare su, don kada Shaiɗan yă
taɓa su.
19 Mun sani mu 'ya'yan Allah ne, ko da yake duniya duka
tana hannun Shaiɗan.
20 Mun san cewa Ɗan Allah ya zo duniya, ya kuma ba mu
ganewa domin mu san shi wanda yake na gaskiya. Mu kuwa muna
cikinsa, shi da yake Allah na gaskiya wato, cikin Ɗansa Yesu
Almasihu. Shi ne Allah na gaskiya da kuma rai na har abada.
21 Ya ku 'ya'yana ƙanana, ina gaya muku ku lura da kanku
don kada ku bi gumaka.

# WASIKA TA BIYU TA YOHANNA

**Gabatarwa**

Yohanna ya rubuta wasiƙan nan ta biyu tsakanin shekara ta A.D.85 da 95 domin yă gargaɗi masu bin da suke sauraron malamai masu yawo suna koyarwa. Wasiƙar ta nuna cewa a cikin malaman nan akwai masu koyarwar gaskiya da masu koyarwar ƙarya. Ta ce dole su yarda cewa Almasihu ya zo duniya cikin jiki. Wasiƙar kuma ta yi magana game da muhimmincin ƙauna a cikin rayuwar masu bi. Ta nuna a fili cewa gaskiya da ƙauna suna tafiya tare.

**Abubuwan da Suke Ciki**

Gabatarwa 1-3
Muhimmincin ƙauna 4-6
Jan kunne game da malaman ƙarya 7-11
Maganar ƙarshe 12-13

---

**Gaisuwa**

1 Daga dattijon nan zuwa ga uwargida wadda Allah ya zaɓa
da kuma 'ya'yanta, waɗanda nake ƙauna ƙwarai da gaske. Ba ni

kaɗai nake ƙaunarku ba, har ma da dukan mutanen da suka san
gaskiyan nan ta Allah. 2 Wato, muna ƙaunarku saboda gaskiyan
nan da take cikin zuciyarmu, kuma za ta zauna da mu har abada.
3 Alheri, da jinƙai, da salama daga wurin Allah Uba da Yesu
Almasihu, Ɗan Uban, za su kasance tare da mu cikin gaskiya da
ƙauna.

## Bin Koyarwar Almasihu

4 Na yi farin ciki sosai da na ga cewa waɗansu a cikin
'ya'yanku suna bin gaskiyan nan, kamar yadda Allah Ubanmu ya
ce mu yi. 5 Yanzu kuma ina roƙonki, uwargida, mu ƙaunaci juna
duka. Wannan ba wani sabon umarni ba ne, umarnin da muke da
shi ne tun daga farko. 6 Ainihin ƙauna ita ce, mu yi abin da Allah
ya ce mu yi. Umarnin nan kuma da kuka ji tun daga farko, shi
ne ku yi zaman ƙauna.

7 Na cė haka domin mutane da yawa masu ruɗin mutane sun
fito, sun bazu ko'ina cikin duniya. Ba su yarda cewa Yesu
Almasihu ya zo wannan duniya da jikin mutum ba. Irin mai
koyarwan nan shi ne mai ruɗi da mai gāba da Almasihu.

8 Saboda haka ku lura, don kada dukan abin da kuka[a] yi yǎ
zama banza, a maimako sai ku sami cikakken ladanku.

9 Duk mutumin da bai tsaya a kan koyarwar Almasihu ba,
amma ya yi ƙari a kanta, mutumin nan ba shi da Allah. Amma
wanda ya tsaya a kan koyarwar Almasihu, yana da Uban da kuma
Ɗan. 10 Idan wani ya zo yana koyar da wani abu dabam da wannan
koyarwar, kada ku karɓe shi, kada ma ku gaishe shi. 11 Domin
idan wani ya gai da irin wannan mutumin, yana haɗa kai da
mutumin cikin aikin zunubinsa ke nan.

## Maganar Karshe

12 Ina da abubuwa da yawa waɗanda nake so in gaya muku,
amma ba na so in rubuta su a wasiƙan nan, a maimako, ina fata
zan sami dama in zo wurinku don mu tattauna ido da ido, ta haka
za mu kasance da cikakken farin ciki. 13 'Ya'yan 'yar'uwanki
wadda Allah ya zaɓa, suna gaishe ki.

5: Yoh 13.34; 15.12,17

[a] **1.8 kuka:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "muka" ne a nan.

# WASIKA TA UKU TA
# YOHANNA

### Gabatarwa

Yohanna ya rubuta wasiƙan nan a tsakanin shekara ta A.D. 85 da 95 ne zuwa ga wani shugaban jama'ar masu bi mai suna Gayus. Wasiƙar ta yabi Gayus saboda ayyukan kirkin da yake yi, musamman yadda yakan karɓi malamai na gaskiya waɗanda Yohanna yakan aika. A wasiƙar an lura da wani mai sunan Diyotarifis da yake gāba da masu aikin Ubangiji.

### Abubuwan da Suke Ciki

Gabatarwa 1-4
An yabi Gayus 5-8
Diyotarifis da Dimitiriyus 9-12
Maganar ƙarshe 13-15

---

### Gaisuwa

1 Daga ni dattijon nan zuwa ga Gayus abokina da nake ƙauna,
wanda nake ƙauna kwarai da gaske. 2 Ya abokina wanda nake
ƙauna, ina addu'a ka sami zaman lafiya ta kowace hanya da kuma
lafiyar jiki, kamar yadda ruhunka yake da lafiya. 3 Na yi murna
sosai sa'ad da waɗansu 'yan'uwa suka zo suka ba da shaida game
da yadda kake da aminci cikin gaskiya, da yadda kake bin
gaskiya. 4 Ba abin da ya fi sa ni farin ciki fiye da in ji cewa
'ya'yana suna bin gaskiya.

### An Yabi Gayus

5 Ya abokina wanda nake ƙauna, kana da aminci a kan kome
da kake yi a madadin sauran 'yan'uwa, musamman ga waɗanda
ba ka san su ba. 6 Mutanen nan da ka taimake su suna ba da
shaida ga jama'ar masu bin da take a nan a kan irin ƙaunar da
kake yi. Ka ci gaba da taimakon irin mutanen nan a tafiye-
tafiyensu, kamar yadda zai cancanci yin hidima ga Allah.
7 Waɗannan mutanen suna fitowa ne don shelar sunan Almasihu,
ba sa kuma karɓar kome daga waɗanda ba masu bi ba. 8 Saboda

---

**1**: A. M. 19.29; Rom 16.23; 1 Kor 1.14

haka yana da kyau mu taimaki irin mutanen nan, don mu zama
abokan aiki cikin gaskiya.

### Diyotarifis da Dimitiriyus

9 Na rubuta wa jama'ar masu bin da take wurinka 'yar wasiƙa
amma Diyotarifis ya ƙi karɓi maganarmu, domin yana neman
girma. 10 Idan na zo, zan tona asirinsa, don kowa yă sani yadda
yake surutu game da mu, yana baƙar magana a kanmu. Abin da
ya fi muni shi ne, shi kansa ya hana masu bin da suka tafi can
su zauna da shi, yana kuma hana masu son taimakonsu, har yana
korarsu daga jama'ar masu bi.
11 Ya abokina wanda nake ƙauna, kada ka bi mugun hali, a
maimako haka, ka bi halin kirki. Mai aikin kirki na Allah ne.
Amma mai mugun aiki kuwa bai san Allah ba ko kaɗan.
12 Dimitiriyus dai, yana da shaida mai kyau wurin kowa, har
gaskiya kanta ma tana yi masa shaida. Mu ma mun shaide shi,
ka kuwa san shaidarmu gaskiya ce.

### Maganar Karshe

13 Ina kuma da abubuwa da yawa waɗanda nake so in rubuta
maka amma ba na so in rubuta su a wasiƙan nan. 14 Ina sa zuciya
cewa zan zo wurinka ba da daɗewa ba, don mu ga juna ido da
ido, mu kuma yi magana. 15 Bari salama ta kasance tare da kai.
Dukan abokanka a nan suna gaisuwa. Ka kuma gai da duk
abokanmu a can, ɗaya-ɗaya.

# WASIKA TA
# YAHUDA

### Gabatarwa

Marubucin *Wasiƙa ta Yahuda* ya gabatar da kansa cewa shi ne Yahuda, ɗan'uwan Yakubu. Ana zato Yahuda ya rubuta wasiƙarsa a tsakanin shekara A.D. 65-67 ne.

Wasiƙar Yahuda da *Wasiƙa ta Biyu ta Bitrus* suna kama da juna sosai. Koyarwarsu tana a kan magana ɗaya, wato, yadda za a guje wa koyarwar ƙarya. Kan maganar wasiƙar Yahuda ya fita a fili sosai inda aka yi gargaɗi cewa, "Ku yi yaƙi sosai domin maganar bangaskiyarmu wadda Allah ya danƙa wa mutanensa, sau ɗaya tak, ba ƙari." An faɗa a cikin wasiƙar cewa dole ne masu bi su ƙi ƙarya, da halayen lalata, su tuna da gargaɗin da manzanni suka yi, su kuma ba da kansu ga bin gurbin Almasihu da kuma taimakon mutanensa.

### Abubuwan da Suke Ciki



---

### Gaisuwa

1 Daga Yahuda[a] bawan Yesu Almasihu, ɗan'uwan Yakubu, zuwa gare ku, ku waɗanda Allah ya kira, waɗanda Allah Uba yake ƙauna, waɗanda Yesu Almasihu yake kiyayewa.

2 Bari jinƙai, da salama, da ƙauna su zama naku a yalwace.

### Hukuncin Malaman Karya
*(2 Bit 2.1-17)*

3 Ya ku waɗanda nake ƙauna, na yi marmarin rubuta muku
game da ceton nan namu, amma daga baya na ga ya zama dole
ne in rubuta muku don in gargaɗe ku ku yi yaƙi sosai domin
maganar bangaskiyarmu wadda Allah ya danƙa wa masu binsa,
sau ɗaya tak, ba ƙari. 4 Na faɗa wannan dai don waɗansu mutanen
da suka shiga cikinku a ɓoye. Ba su da tsoron Allah. Sun mai da

---

1: Mat 13.55; Mar 6.3

[a] 1.1 **Yahuda**: Da Helenanci "Yudas" ne; da Ibraniyanci, "Yahuda."

alherin Allah ya zama hanyar yin lalata. Sun yi mūsun Yesu
Almasihu wanda shi ne kaɗai. Sarkinmu da kuma Ubangijinmu.
Ai, tun dā an yi annabci cewa za a hukunta su.

5 Ko da yake kun riga kun sani, ina so in tuna muku yadda
Ubangiji ya ceci mutanensa daga ƙasar Masar, amma duk da haka
daga baya ya halaka waɗanda ba su ba da gaskiya ba. 6 Ku tuna
kuma da mala'ikun da ba su kiyaye matsayinsu na iko ba, amma
suka bar wurin zamansu. Waɗannan fa Ubangiji ya tsare su a
duhu, ya kuma ɗaure su da sarƙa ta har abada domin shari'a ta
babbar Ranan nan. 7 Haka kuma Sodom da Gomora, da garuruwan
da suke kewaye da su, su ma sun ba da kansu ga lalata da
mummunar sha'awar jiki kamar yadda mala'ikun suka yi. Sun
zama misalin waɗanda suke shan horon wuta ta har abada.

8 Haka yake da masu mafarke-mafarken nan gama sukan
ƙazantar da jikinsu. Sukan ƙi bin masu mulki, sukan zargi mala'ikun
Allah. 9 Ko Mika'ilu, shugaban mala'iku bai yi irin wannan ba. A
lokacin da yake gardama da Shaiɗan, suna mūsu a kan gawar Musa,
shi Mika'ilu bai yi garajen yi masa zargi da baƙar magana ba. Ya
ce kawai, "Ubangiji yă tsawata maka!" 10 Amma waɗannan mutane
suna zargin dukan abin da ba su gane ba, kuma waɗannan abubuwan
da suka sani bisa ga jiki, kamar dabbobi marasa hankali, irin
waɗannan abubuwan ne za su kai su ga halaka.

11 Kaitonsu! Sun bi halin Kayinu. Domin neman riba sun fāɗi
cikin kuskure irin na Balaam;[b] sun halaka ta wurin tawaye irin
na Kora.[ɓ]

12 Waɗannan mutane, zamansu a cikin taronku na ƙauna
mummunan abu ne, suna ciye-ciye ba kunya ba tsoro. Su masu
kiwo ne da suke ciyar da kansu kawai. Suna nan kamar hadari
wanda iska takan kora, amma ba ruwa a ciki. Suna kamar itatuwa
marasa 'ya'ya da rani, ko kamar itatuwan da aka tumɓuke, kuma
sun mutu gaba ɗaya. 13 Su kamar raƙuman ruwan teku ne masu
tashi sama cikin hauka, suna taƙama da abubuwan kunya waɗanda
suke kumfa ne kawai. Su kamar taurari ne masu yawo barkatai,[c]
waɗanda aka yi musu ajiyar mummunan duhu na har abada.

---

**5:** Fit 12.51; L. Kiɗ 14.29-30 **7:** Far 19.1-24
**9:** Dan 10.13,21; 12.1; R. Yoh 12.7; M. Sh 34.6; Zak 3.2 **11:** Far 4.3-4; 1 Yoh 3.12

[b] **1.11 kuskure irin na Balaam:** Balaam ya karɓi kuɗi don yă yi annabcin ƙarya. (L Kid 22—24; 2 Bit 2.15; R.Yoh 2.14)

[ɓ] **1.11** L. Kiɗ 16.1-35

[c] **1.13 taurari masu yawo barkatai:** A zamanin Yahuda, masu tafiya da jiragen ruwa cikin dare sukan dubi taurari don su san inda za su. Amma idan tauraro bai tsaya a wuri ɗaya ba, ba shi da amfani.

14 Enok[d] ma, wanda yake na bakwai daga Adamu, shi ma ya
yi annabci a kan waɗannan mutane cewa, "Duba dai, Ubangiji
yana zuwa da dubban mala'ikunsa, 15 don yǎ aikata hukuncinsa a
kan kowa. Zai nuna wa marasa bin Allah dukan aikinsu na ṛashin
bin Allah. Zai tone dukan baƙaƙen maganganun da masu zunubi
marasa bin Allah suka faɗa game da shi." 16 Waɗannan mutane
dai, masu gunaguni ne, kullum suna ganin laifin waɗansu.
Muguwar sha'awa kaɗai ita ce tunaninsu. Sun cika da banzar
magana ta yabon kansu. Suna ruɗin mutane da zaƙin baki don
samun riba ta kansu.

## Gargaɗi da Umarnai

17 Amma ya ku waɗanda nake ƙauna, ku tuna da abin da
manzannin Ubangijinmu Yesu Almasihu suka faɗa a dā cewa zai
faru. 18 Sun faɗa muku cewa, "A zamanin ƙarshe za a yi waɗansu
mutane masu ba'a, waɗanda za su bi irin tasu sha'awa wadda ba
ta Allah ba. 19 Su ne mutane waɗanda sukan kawo rabuwa, masu
bin sha'awar jiki. Ba su da Ruhun Allah."

20 Amma ya ku waɗanda nake ƙauna, ku yi ta gina kanku a
kan bangaskiyarku nan mai tsarki. Ku kuma yi addu'a ta ikon
Ruhu Mai Tsarki. 21 Ku zauna cikin ƙaunar Allah, kuna jiran
Ubangijinmu Yesu Almasihu wanda cikin jinƙansa zai kai ku ga
rai na har abada.

22 Ku riƙa nuna halin tausayi[d'] ga waɗanda suke shakka. 23 Ku
cece waɗansu kamar kuna fizge su daga cikin wuta. Waɗansu
kuwa, ku ji tausayinsu, amma tare da tsoro, har ma ku yi ƙyamar
tufafin da suka ɓata da ayyukansu na jiki.

## Addu'ar Yabo

24 To, yabo yǎ tabbata ga wanda yake da iko yǎ tsare ku daga
fāɗuwa, yǎ kuma miƙa ku marasa laifi a gaban ɗaukakarsa da
farin ciki sosai. 25 Gare shi kuma, wanda shi kaɗai yake Allah
mai cetonmu, ta wurin Yesu Almasihu Ubangijinmu: ɗaukaka da
daraja da mulki da iko su zama nasa tun daga farkon zamanai,
da yanzu, da kuma har abada! Amin.

18: 2 Bit 3.3

[d] **1.14 Enok:** Ba Enok na zuriyar Kayinu ba ne (Far 4.17) amma na Set (Far 5.18-24; 1 Tar 1.1-3).

[d'] **1.22 Ku riƙa nuna halin tausayi:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "ku rinjayi" ne a nan.

# RU'UYAR

## DA AKA YI WA YOHANNA

**Gabatarwa**

Marubucin wannan littafin shi ne wani mai suna Yohanna. Ana zato an gama rubutun wannan littafin kafin shekara A.D. 100 lokacin da masu bi suke shan tsanani daga hannun masu mulki saboda bangaskiyarsu cikin Yesu Almasihu. Marubucin wannan littafin ma ya sha tsanani wanda ya kai har aka kore shi ƙarfi da yaji zuwa tsibirin Batmos. A tsibirin nan ne ya karɓi wannan ru'uya.

An rubuta wannan littafin domin a ƙarfafa masu bi su cika da bege, su kuma kasance da aminci cikin lokacin tsanani.

Littafin ya nuna hoton abin da zai faru a zamanin ƙarshe. Littafin dai ya kasu kashi uku kamar haka: (1) Akwai mugayen ikokin da suke aiki a duniya. Masu bi kuma za su sha wuya har su mutu. (2) Yesu Ubangiji ne, zai kuma ci nasara a kan dukan abin da yake gāba da Allah. (3) Allah zai ba da lada ga dukan mutanensa, waɗanda suka yi aminci.

**Abubuwan da Suke Ciki**



---

## Gabatarwa

1 [1] Wannan littafin ya ƙunshi ru'uyar da Allah ya ba Yesu
Almasihu domin yǎ nuna wa bayinsa abin da zai faru ba da
daɗewa ba. Yesu ya aiki mala'ikansa zuwa wurin bawansa Yohanna
yǎ faɗa masa wannan saƙon. [2] Yohanna ya shaida dukan abin da ya
gani. Wannan shi ne rahotonsa game da saƙon da ya fito daga wurin
Allah da kuma gaskiyan da Yesu Almasihu ya bayyana. [3] Mai
albarka ne mutumin da yake karanta wannan saƙon annabci wanda
ya fito daga wurin Allah, kuma masu farin ciki ne waɗanda suke
ji suke kuma yin biyayya da abin da aka rubuta a cikin littafin nan.
Gama lokacin da waɗannan abubuwa za su faru ya yi kusa.

## Gaisuwa zuwa ga Jama'un Masu Bi guda Bakwai

4 Ni, Yohanna, ina rubuta zuwa ga jama'un masu bi guda
bakwai da suke a yankin ƙasar Asiya.[a]
Alheri da salama su kasance tare da ku daga Allah wanda shi
ne yake a yanzu, shi ne a dā, shi ne kuma mai zuwa, da kuma
daga ruhohi bakwai nan da suke a gaban kursiyin Allah, [5] da kuma
daga Yesu Almasihu, wanda ya bayyana gaskiyan nan a kan Allah
cikin aminci. Shi ne Ɗan fari, wato, na farko cikin waɗanda suka
tashi daga matattu, wanda kuma yake mulki a kan dukan
sarakunan duniya.
Shi ne wanda ya ƙaunace mu, ya cece mu daga zunubanmu
ta wurin zub da jininsa. [6] Shi ne ya mai da mu mu zama masu
mulki da firistoci masu hidimar Allah Ubansa. Saboda haka bari
Yesu Almasihu yǎ karɓi ɗaukaka da mulki har abada abadin.
Amin.
7 Ga shi, zai zo a cikin girgije, kowa kuwa zai gan shi, har
da waɗanda suka kashe shi. Dukan kabilun duniya kuma za su yi
kuka a kansa. Hakika! Wannan haka yake, Amin.
8 "Ni ne farko da kuma ƙarshe," in ji Ubangiji Allah Mai Iko
duka, wanda shi ne yake a yanzu, shi ne a dā, shi ne kuma mai
zuwa.

## Ru'uyar Almasihu

9 Ni Yohanna ɗan'uwanku da kuma abokin tarayyarku ne
cikin tsanani da mulki da haƙurin jimrewa waɗanda suke namu

---

1.4: Fit 3.14; R. Yoh 4.5 1.5: Ish 55.4; Zab 89.27 1.6: Fit 19.6; R. Yoh 5.10
1.7: Dan 7.13; Mat 24.30; Mar 13.26; Luk 21.27;
1 Tas 4.7; Zak 12.10; Yoh 19.34,37 1.8: Dan 7.13; 10.5

[a] **1.4 ƙasar Asiya:** Yanzu ana ce da wannan ƙasar Turkiya.

cikin Yesu. An yi mini koran dole zuwa can tsibirin da ake ce
da shi Batmos don na yi wa'azin maganar Allah da gaskiyar da
Yesu ya bayyana. 10 A ranar farko ta mako, da Ruhu ya sauko a
kaina, sai na ji wata murya mai ƙara a bayana kamar ta ƙaho,
11 Muryar ta ce, "Rubuta abin da ka gani a littafi, ka aika wa
jama'un masu bin nan guda bakwai, wato, ta Afisa, da ta Simirna,
da ta Birgamum, da ta Tiyatira, da ta Sardis, da ta Filadelfiya, da
kuma ta Lawudikiya."

12 Sai na juya in ga wanda yake mini magana. Da na juya
kuwa sai na ga fitilu bakwai na zinariya. 13 A tsakiyar fitilun nan
kuwa na ga wani kamar Ɗan mutum ya sa doguwar riga, ƙirjinsa
kuma da ɗamarar zinariya. 14 Kansa da gashinsa sun yi fari fat
kamar farin ulu, ko kuwa kamar auduga, idanunsa kamar harshen
wuta, 15 ƙafafunsa suna haske kamar tagullar da aka goge, wadda
aka tace a maƙera, muryarsa kuma kamar ƙarar ruwaye masu
gudu. 16 Yana riƙe da taurari bakwai a hannun damarsa, daga
bakinsa kuma takobi mai baki biyu mai ci sosai yana fitowa.
Fuskarsa tana haske kamar rana tsaka. 17 Da na gan shi, sai na
fāɗi a gabansa kamar gawa. Amma ya sa mini hannunsa na dama,
ya ce, "Kada ka ji tsoro. Ni ne na farko, ni ne kuma na ƙarshe.
18 Ni ne Mai Rai! Dā na mutu, amma ga shi yanzu, ina da rai har
abada abadin, ina kuwa da iko a kan mutuwa da wurin zaman
matattu. 19 Sai ka rubuta abin da kake gani yanzu, da kuma
abubuwan da suke shirin faruwa bayan wannan. 20 Ga ma'anar
asirin taurari bakwai da ka gani a hannun damana, da kuma ta
fitilun zinariya bakwai ɗin: Taurari bakwai nan, mala'iku bakwai
na jama'un masu bin nan ne, kuma fitilun zinariya bakwai ɗin
nan ma, jama'un masu bi guda bakwai nan ne.

### Saƙo Zuwa ga Afisa

2 1 "Ka rubuta wa mala'ikan jama'ar masu bi na Afisa cewa:
"Ga saƙo daga wannan wanda yake riƙe da taurarin nan
bakwai a hannun damarsa, wanda kuma yake tafiya cikin fitilun
zinariyan nan bakwai.

2 "Na san rayuwarka. Na san faman da ka yi cikin aikin bi da
kuma yadda ka yi haƙuri cikin wahaloli. Na san ba za ka iya yin
haƙuri da mugayen mutane ba. Ka gwada waɗanda suke ce da
kansu manzanni, amma ba haka suke ba, kuma sai ka tarar cewa
su na ƙarya ne. 3 Na sani kana haƙuri, kana kuma jimrewa cikin

---

**1.13**: Dan 7.13; 10.5 **1.14-15**: Dan 7.9; 10.6 **1.15**: Ez 1.24; 43.2
**1.17**: Ish 44.6; 48.12; R. Yoh 2.8; 22.13

wahala saboda sunana, kuma ba ka gaji ba. [4] Amma ga abin da
nake da shi game da kai, dalilin kuwa don ka bar ƙaunar da kake
yi tun farko. [5] Ka tuna da matsayinka a dā kafin ka fāɗi! Ka tuba
daga zunubinka ka koma kan rayuwarka ta fari. In ba ka tuba ba
kuwa, zan zo wurinka nan da nan in ɗauke fitilarka daga wurin
zamanta. [6] Amma a wannan waje kam ka kyauta da ka ƙi ayyukan
Nikolatawa kamar yadda ni ma nake ƙinsu.
7 "Duk mai kunnen ji, bari yă ji abin da Ruhu yake ce wa
jama'un masu bi! Dukan wanda ya ci nasara, zan ba shi damar
cin 'ya'yan itacen rai wanda yake cikin gonar Allah.

**Saƙo zuwa ga Simirna**

8 "Ka rubuta wa mala'ikan jama'ar masu bi na Simirna cewa:
"Ga saƙo daga wannan da yake na farko da kuma na ƙarshe,
wanda ya mutu ya kuma sāke rayuwa. [9] Na san wahalolin da kake
ciki. Na kuma san talaucinka, amma kana da arziki na Ruhu. Na
san da mugayen maganganun da mutanen nan suke yi maka su
waɗanda suke cewa su ne zaɓaɓɓun mutanen Allah, amma kuwa
ba haka ba ne, su jama'ar Shaiɗan ne. [10] Kada ka ji tsoron wahalar
da za ka sha. Ga shi, Mugun nan zai sa a jefa waɗansunku cikin
kurkuku don a gwada ku. Za ka sha tsananin nan na kwana goma.
Amma kada ka fid da zuciya cikin bangaskiya ko da za a kashe
ka, domin zan ba ka rai wanda shi ne ladan nasararka.
11 "Duk mai kunnen ji, bari yă ji abin da Ruhu yake ce wa
jama'un masu bi! Wanda ya ci nasara, mutuwa ta biyu ba za ta
shafe shi ba ko kaɗan.

**Saƙo zuwa ga Birgamum**

12 "Ka rubuta wa mala'ikan jama'ar masu bi na Birgamum
cewa:
"Ga saƙo daga wannan wanda yake riƙe da takobi mai baki
biyu mai ci sosai. [13] Na san cewa kana zama a inda Shaiɗan yake
mulki. Duk da haka ka yi biyayya da ni, kuma ba ka taɓa daina
gaskata da ni ba. Ka dage cikin bangaskiya inda Shaiɗan yake
mulki har zuwa lokacin da aka kashe Antifas wanda ya shaida ni
da aminci a cikinku. [14] Amma ga waɗansu laifofin da ka aikata.
Akwai waɗansu mutane a cikinku da suke bin koyarwar Bala'am,
wanda ya koya wa Balak yă sa Isra'ilawa su yi laifi, su ci abincin
da aka yi wa gumaka hadaya, su kuma yi lalata. [15] Haka ma kake

**2.7**: Far 2.9; R. Yoh 22.2; Ez 28.13; 31.8 **2.8**: Ish 44.6; 48.12; R. Yoh 1.17; 22.13
**2.11**: R. Yoh 20.14; 21.8 **2.14**: L. Kiɗ 22.5,7; 31.16; M. Sh 23.4; L. Kiɗ 25.1-3

da mutane waɗanda suke bin koyarwar Nikolatawa. [16] Ka tuba
yanzu! In ba haka ba kuwa, zan zo maka da sauri in kuma yaƙe
su da takobin da yake fitowa daga bakina. [17] Duk mai kunnen ji,
bari yă ji abin da Ruhu yake ce wa jama'un masu bi. Duk wanda
ya ci nasara, zan ba shi daga manna da aka ɓoye. Zan kuma ba
shi farin dutse wanda aka rubuta sabon suna a bisansa wanda
babu wani da ya san sunan, sai wanda yake karɓan dutsen."

**Saƙo zuwa ga Tiyatira**

18 Ka rubuta wa mala'ikan jama'ar masu bi na Tiyatira cewa:
"Ga saƙo daga Ɗan Allah, mai idanu kamar harshen wuta,
wanda ƙafafunsa suna haske kamar tagullar da aka goge. [19] Na
san rayuwarka, da ƙaunarka da amincinka. Na san hidimarka
da jimrewarka. Na san cewa ayyukanka na yanzu sun fi na
farko. [20] Amma ga laifin da na same ka da shi, kana haƙuri da
macen nan Jezebel, wadda take ce da kanta annabiya. Ta wurin
koyarwarta tana ruɗin bayina su yi lalata su kuma ci abincin
da aka miƙa wa gumaka. [21] Na ba ta zarafi don ta tuba daga
karuwancinta amma ta ƙi. [22] Ga shi zan sa ta yi mugun ciwo,
in kuma sa waɗanda suke zina da ita su sha azaba mai tsanani.
Zan yi haka yanzu idan ba su tuba daga mugayen ayyukan da
suke yi tare da ita ba. [23] Zan kashe waɗanda suke bin
koyarwarta, dukan jama'un masu bi za su sani cewa ni ne mai
duba har cikin tunani da zuciyar kowa. Zan hukunta kowa
gwargwadon ayyukansa.

24 "Amma sauranku a Tiyatira ba ku bi muguwar koyarwarta
ba. Ba ku koyi abin da masu binta suke cewa, 'Asiran Shaiɗan
masu zurfi' ba. Ina ce muku, ba zan sa muku wani nauyi ba, [25] sai
dai ku riƙe bangaskiyarku sosai sai na sāke dawowa. [26-28] Duka
wanda ya ci nasara, ya kuma ci gaba da yin abin da nake so har
ƙarshe, zan ba shi iko da na karɓa daga wurin Uba. Zan sa yă yi
mulkin al'ummai. Zai yi mulki a kansu da sandan ƙarfe, zai kuma
faffashe su kamar yadda ake faffashe tukwanen laka. Zan kuma
ba shi tauraron safe. [29] Duk mai kunnen ji, bari yă ji abin da Ruhu
yake ce wa jama'un masu bi!

**2.17:** Fit 16.14-15; 16.33-34; Yoh 6.48-50; Ish 62.2; 65.15
**2.20:** 1 Sar 16.31; 2 Sar 9.22,30 **2.23:** Zab 7.10; 62.13; Irm 17.10
**2.26-27:** Zab 2.8-9

## Saƙo zuwa ga Sardis

3 [1] "Ka rubuta wa mala'ikan jama'ar masu bi na Sardis cewa:
"Ga saƙo daga wannan da yake mulkin ruhohi bakwai masu
hidimar Allah, wanda kuma yake riƙe da taurarin nan bakwai. Na
san rayuwarka. Ana ganinka kamar kana da rai, amma matacce
ne kai! [2] Na gane cewa rayuwarka ta mai bi ba ta kai matsayin
da Allahna ya tsara ba. Saboda haka, ka farka daga barcinka na
ruhaniya, ka canza, ka kuma ƙarfafa sauran abin nan na halin mai
bi da ya rage, kafin yă mutu gaba ɗaya. [3] Saboda haka sai ka tuna
da gaskiyar da aka koya maka wadda kuma ka ji. Ka tuba daga
zunubinka ka kuma yi biyayya da gaskiyar. Idan kuwa ba ka farka
ba, zan zo babu tsammani, kamar ɓarawo, kuma ba za ka ma san
lokacin da zan zo maka ba. [4] Amma dai har yanzu akwai mutane
kaɗan a cikinku a Sardis waɗanda suka yi rayuwa mai tsabta.[b]
Za su yi tafiya tare da ni sanye da fararen riguna, domin suna da
damar yin haka. [5] Duk wanda ya yi nasara za a sa masa fararen
riguna. Ba zan cire sunansa daga Littafin Rai ba. Sa'ad da nake
tsaye a gaban Ubana da kuma mala'iku masu hidimarsa, zan sanar
cewa wannan mutum nawa ne. [6] Duk mai kunnen ji, bari yă ji
abin da Ruhu yake ce wa jama'un masu bi!

## Saƙo zuwa ga Filadelfiya

7 "Ka rubuta wa mala'ikan jama'ar masu bi na Filadelfiya
cewa:
"Ga saƙo daga wannan da yake mai tsarki da mai gaskiya.
Shi ne magajin mabuɗin ikon sarki Dawuda, wanda in ya buɗe
babu mai rufewa, kuma in ya rufe babu mai buɗewa. [8] Na san
rayuwarka. Na kuma san ƙarfinka kaɗan ne. Ka yi biyayya da
maganata, ba ka yi mūsun sanina ba. Ga shi, na buɗe ƙofa a
gabanka wadda ba mai iya rufewa. [9] Ga shi, mutanen nan da
suke na ƙungiyar Shaiɗan, masu cewa su ne zaɓaɓɓun mutanen
Allah amma kuwa ba haka suke ba, suna ƙarya ne. Zan sa su
su zo su yi maka sujada su kwanta da fuskarsu a ƙasa a gabanka
su kuma gane cewa ina ƙaunarka. [10] Da yake ka kiyaye
maganata ta wurin jimrewa da ka yi, zan tsare ka daga lokacin
tsananin nan wanda zai zo wa duniya don a gwada dukkan
mutanen duniya. [11] Ina zuwa nan da nan. Ka riƙe bangaskiyarka

3.3: Mat 24.43-44; Luk 12.39-40; R. Yoh 16.15
3.5: Fit 32.32-33; Zab 69.29; R. Yoh 20.12; Mat 10.32; Luk 12.8
3.7: Ish 22.22; Ayu 12.14 **3.9:** Ish 49.23; 60.14; 43.4

[b] 3.4 **rayuwa mai tsabta:** Da Helenanci an rubuta "ba su ƙazantar da tufafinsu ba" ne [illegible] nan.

sosai sosai, domin kada wani yă ƙwace ladan nasararka.[б]
12 Dukan mutumin da ya ci nasara zan mai da shi ginshiƙi a
haikalin Ubana. Wannan mutum ba zai taɓa barin wurin ba. A
kansa zan rubuta sunan Allahna da na sabuwar Urushalima,
wadda take sunan birnin Allahna, wadda za ta sauko daga wurin
Allahna a sama. Zan kuma rubuta sabon sunana a kansa. 13 Duk
mai kunnen ji, bari yă ji abin da Ruhu yake ce wa jama'un
masu bi!

**Saƙo zuwa ga Lawudikiya**

14 "Ka rubuta wa mala'ikan jama'ar masu bi na Lawudikiya
cewa:
"Ga saƙo daga wannan da ake ce da shi Amin. Shi ya bayyana
gaskiyar Allah da aminci, kuma ta wurinsa ne Allah ya halicci
dukkan abubuwa. 15 Na san rayuwarka, ba sanyi kake ko zafi ba.
Da ma a ce kana da sanyi ko zafi mana! 16 Amma saboda kana
tsaka-tsaka, ba ka a sanyi ko a zafi, zan tofar da kai daga bakina.
17 Gama ka ce, 'Ina da arziki, ina da dukiya, ba na bukatar kome.'
Ashe ba ka sani ba kai matsiyaci ne, abin tausayi! Kai matalauci
ne, kana tsirara, makaho kuma. 18 Saboda haka, ina ba ka shawara
ka sayi zinariya daga gare ni, zinariyar da aka tace da wuta, don
ka sami arziki na ruhaniya, da kuma fararen riguna ka sa wa kanka
domin ka rufe kunyar zaman tsirararka. Ka kuma sayi maganin ido
daga gare ni ka sa a idanunka, domin ka iya gani sosai. 19 Nakan
tsawata in kuma hori wanda nake ƙauna. Saboda haka sai ka ɗauki
niyya sosai ka kuma tuba. 20 Ga ni nan tsaye a bakin ƙofa ina
ƙwanƙwasawa. Duk wanda ya ji muryarta ya kuma buɗe ƙofar, zan
shiga in kuma ci abinci tare da shi, shi kuma tare da ni. 21 Duk
wanda ya ci nasara, zan sa yă zauna tare da ni a kursiyina, kamar
yadda ni ma na ci nasara na zauna tare da Ubana a kursiyinsa.
22 Duk mai kunnen ji, bari yă ji abin da Ruhu yake ce wa jama'un
masu bi!"

**Sujada a Sama**

4 1 Bayan wannan, na sāke ganin wata ru'uya, na ga wata ƙofa
a buɗe a sama. Muryan nan mai ƙara kamar ƙaho, wadda na
ji da farko ta ce, "Hauro nan, zan nuna maka abin da lallai zai
faru bayan wannan." 2 Nan take sai Ruhu ya sauko ■ kaina, na

**3.12:** R. Yoh 21.2; Ish 62.2; 65.15 **3.14:** K. Mag. 8.22
**3.19:** K. Mag 3.12; Ibr 12.6
[б] **3.11 ladan nasararka:** Da Helenanci an rubuta "Kambi" ne a nan.

kuma ga a can cikin sama wani kursiyi wanda wani yake zama
a kai. 3 Mai zama a kursiyin kuwa yana ƙyalli kamar duwatsu
masu daraja, wato, jasfa da kaneliya. Kewaye da kursiyin kuma
akwai wani bakan gizo mai ƙyalli kamar dutsen zumurrudu.[c]
4 Kewaye da kursiyin kuwa akwai waɗansu kursiyoyi ashirin da
huɗu, waɗanda dattibai ashirin da huɗu suka zauna a kai. Suna
sanye da farare riguna tare da rawanin zinariya a kansu. 5 Sai
walƙiya ake gani tana fitowa daga kursiyin, da ƙararraki da kuma
tsawa. A gaban kursiyin kuwa, akwai fitilu bakwai da suke ci,
waɗanda suke ruhohin nan bakwai masu hidimar Allah. 6 A gaban
kursiyin kuma akwai wani abu mai kamar tafkin gilas, yana ƙyalli
kamar madubi.

Kuma kewaye da kursiyin ta kowane gefe kuwa, akwai halittu
guda huɗu masu rai cike da idanu gaba da baya. 7 Na farkon ya
yi kamar zaki, na biyun ya yi kamar bijimi, na ukun yana da
fuska kamar na mutum, na huɗun kuma ya yi kamar gaggafa mai
firaya. 8 Kowanne daga cikin halittu huɗu nan masu rai suna da
fikafikai shida, dukan kewayen jikinsu idanu ne har da ƙarƙashin
fikafikansu. Dare da rana ba sa daina waƙa cewa:

"Mai Tsarki, Mai Tsarki, Mai Tsarki,
Ubangiji Allah Mai Iko duka!
Shi ne a dā,
shi ne a yanzu,
shi ne kuma mai zuwa."

9 Halittun nan huɗu masu rai, suka rera waƙoƙi ɗaukaka, da
girma, da godiya ga wannan da yake zama a kursiyin, yake
kuma raye har abada abadin. Duk lokacin da suke yin haka,
10 dattibai ashirin da huɗun nan sukan faɗi a gaban wannan da
yake zama a kursiyin, sukan yi masa sujada shi wanda yake
raye har abada abadin. Sukan ajiye rawunansu a ƙasa a gaban
kursiyin, suna cewa,

11 "Ubangiji Allahnmu, ka cancanci
ka karɓi ɗaukaka, da girma, da iko.
Gama ka halicci kome da kome,
kuma ta wurin nufinka suka kasance
suka kuma rayu."

---

**4.2-3:** Ez 1.26-28; 10.1
**4.5:** Fit 19.16; R. Yoh 8.5; 11.19; 16.18; Ez 1.13; R. Yoh 1.4; Zak 4.2
**4.6-7:** Ez 1.22,5-10; 10.14 **4.8:** Ez 1.18; 10.12; Ish 6.2-3

[c] **4.3 ƙyalli kamar dutsen zumurrudu:** Da Helenanci an rubuta "mai launin emeral" ne a nan.

**Naɗaɗɗen Littafi da Ɗan Rago**

5 1 Na ga naɗaɗɗen littafi a hannun dama na wannan da yake
zama a kursiyin. Naɗaɗɗen littafin kuwa yana cike da rubutu
a kowane gefe, an kuma rufe shi kankan da hatimai bakwai. 2 Sai
na ga wani ƙaton mala'ika mai ƙarfi, yana shela da babbar murya
yana cewa, "Wa ya cancanci yă ɓalle hatiman nan yă kuma buɗe
littafin?"

3 Babu wani ko a sama, ko a ƙasa, ko a ƙarƙashin ƙasa wanda
ya isa yă buɗe littafin, balle yă karanta. 4 Sai na yi kuka mai zafi
domin ba a sami wanda ya cancanci yă buɗe littafin ko yă karanta
shi ba. 5 Sai ɗaya daga cikin dattiban nan ya ce mini, "Kada ka
yi kuka! Duba! Zakin nan, daga kabilar Yahuda, tushen Dawuda[d]
ya riga ya ci nasara. Yana da iko yă ɓalle hatiman nan bakwai
yă kuma buɗe littafin."

6 Sai na ga wani Ɗan Rago[d] yana tsaye kusa da kursiyin da
halittun nan huɗu masu rai. Dattiban nan kuwa sun kewaye su. Ɗan
Ragon kuwa yana tsaye kamar an yanka shi. Yana da ƙaho bakwai
da idanu bakwai, waɗanda suke ruhohi bakwai masu hidimar Allah
da aka aika a dukkan duniya. 7 Sai Ɗan Ragon ya je ya karɓi
naɗaɗɗen littafin daga hannun dama na wannan da yake zama a
kursiyin. 8 Da ya karɓa, sai halittun nan huɗu masu rai tare da
dattibai ashirin da huɗun nan suka fāɗi a gaban Ɗan Ragon.
Kowanne a cikinsu yana riƙe da molo da kwanon zinariya cike da
turare mai ƙamshi, waɗanda suke addu'o'in tsarkaka. 9 Suka rera
sabuwar waƙa, suna cewa,

"Ka cancanci ka karɓi naɗaɗɗen littafin
ka kuma ɓalle hatimansa.
Domin dā an kashe ka,
kuma ta wurin mutuwarka ta hadaya
ka fanso wa Allah mutane daga kowace kabila, da
harshe, da jama'a, da al'umma.
10 Ka mai da su su zama masu mulki da firistoci masu
hidimar Allahnmu,
kuma za su yi mulki a kan duniya."

11 Da na duba, sai na ji muryoyin mala'iku da sun wuce dubu
dubbai kan dubu dubbai. Suna tsaye kewaye da kursiyin, da
halittun nan huɗu masu rai, da kuma dattiban nan,

---

**5.1:** Ez 2.9-10; Ish 29.11 **5.5:** Far 49.9; Ish 11.1,10 **5.6:** Ish 53.7; Zak 4.10
**5.8:** Zab 141.2 **5.9:** Zab 33.3; 98.1; Ish 42.10 **5.10:** Fit 19.6; R. Yoh 1.6

[d] **5.5 Zakin nan, . . . tushen Dawuda**: Wato, Almasihu ke nan.

[d] **5.6 Ɗan Rago**: Wato, Almasihu ke nan.



*Hoton nadadɗen littafi (5.11)*

12 suna rerawa da babban murya suna cewa,
"Ɗan Ragon da aka kashe,
ya cancanci yǎ karɓi iko, da arziki,
da hikima, da ƙarfi, da girma,
da ɗaukaka, da yabo!"
13 Na kuma ji kowace halitta a cikin sama da ƙasa, da kuma
a ƙarƙashin ƙasa, da cikin teku, dukkan abubuwa masu rai da
suke cikinsu suna rerawa,
"Yabo, da girma, da ɗaukaka, da iko, su tabbata
ga wannan da yake zama a kursiyi,
da kuma Ɗan Ragon, har abada abadin!"
14 Sai halittun nan huɗu masu rai suka amsa, "Amin!" Kuma
dattiban nan suka fāɗi suka yi sujada.

## Ɗan Ragon Ya Ɓalle Hatiman Littafin

6 1 Sa'an nan na ga sa'ad da Ɗan Ragon nan ya ɓalle ɗaya
daga cikin hatiman nan bakwai. Sai na ji ɗaya daga cikin
halittun nan huɗu masu rai ya ta da wata murya mai kama da
tsawa ya ce, "Zo!" 2 Da na duba sai ga wani farin doki. Mai
hawansa yana riƙe da baka, aka kuma ba shi rawani. Ya kuma
fita kamar mai nasara domin yǎ ƙara cin nasara.

---

**5.11:** Dan 7.10 **6.2:** Zak 1.8; 6.3,6

3 Da Ɗan Ragon ya ɓalle hatimi na biyu, sai na ji halittar ta
biyu daga cikin halittun nan huɗu masu rai ta ce, "Zo!" 4 Sai wani
doki ya fito ja wur. Aka ba mai hawansa iko yǎ kawar da salama
daga duniya, don mutane su kashe juna. Aka kuma ba shi babban
takobi.

5 Da Ɗan Ragon ya ɓalle hatimi na uku, sai na ji halittar ta
uku daga cikin halittun nan huɗu masu rai ta ce, "Zo!" Da na
duba, sai na ga wani baƙin doki. Mai hawansa yana riƙe da
ma'auni a hannunsa. 6 Sai na ji wani abu mai kama da murya tana
fitowa daga cikin halittun nan huɗu masu rai tana cewa, "Mudun
garin alkama na yawan kuɗin da lebura zai samu na aiki yini
guda,[e] mudu uku na garin hatsin bale na yawan kuɗin da lebura
zai sami na aiki yini guda, amma fa kada ka lalace man zaitun
da kuma ruwan inabi!"

7 Da Ɗan Ragon ya ɓalle hatimi na huɗu, sai na ji halittar ta
huɗu daga cikin halittun nan huɗu masu rai ta ce, "Zo!" 8 Sai na
duba na ga wani doki da launinsa ya koɗe. Sunan mai hawansa
kuwa Mutuwa ce, wurin zaman matattu[f] kuma yana biye da shi.
Aka ba su iko a kan kashi ɗaya bisa huɗu na mazaunan duniya,
don su kashe su ta yin amfani da takobi, da yunwa, da annoba,
da kuma namomin daji.

9 Da Ɗan Ragon ya ɓalle hatimi na biyar, sai na ga a ƙarƙashin
bagaden rayukan waɗanda aka kashe domin sun sanar da maganar
Allah cikin aminci. 10 Sai suka ta da murya da ƙarfi suka ce, "Ya
Ubangiji Mai Iko duka, mai tsarki da kuma mai gaskiya, sai
yaushe za ka shari'anta mutanen wannan duniya, ka kuma
hukunta su saboda sun kashe mu?" 11 Sai aka ba kowannensu
farar riga, aka kuma faɗa musu su huta kaɗan sai an cika lambar
abokan aikinsu, wato, 'yan'uwansu waɗanda za a kashe kamar
yadda su ma aka kashe su.

12 Sa'an nan na kuma ga Ɗan Ragon ya ɓalle hatimi na
shida. Sai aka yi wata babbar rawar ƙasa, rana kuma ta koma
baƙa, kamar gwado na gashi, wata kuma gaba ɗaya ya juya ja
wur kamar jini. 13 Taurari kuma suka faffaɗi a ƙasa kamar yadda
'ya'yan ɓauren da ba su nuna ba suke faɗuwa daga itace idan
iska mai ƙarfi ta hura shi. 14 Sai sararin sama ya ɓace kamar

**6.4**: Zak 1.8; 6.2 **6.5**: Zak 6.2,6 **6.8**: Ez 14.21
**6.12**: R. Yoh 11.13; 16.18; Ish 13.10;
Jow 2.10; 3.4; 4.15; Mat 24.29; Mar 13.24-25; Luk 21.25 **6.13-14**: Ish 34.4

[e] **6.6 yawan kuɗin da lebura zai samu na aiki yini guda**: Da Helenanci an rubuta "dinari ne a nan."

[f] **6.8 wurin zaman matattu**: Wato, wurin zaman waɗanda suka mutu ke nan.

yadda ake nadìn tabarma,[g] aka kuma cire kowane dutse da
kowane tsibiri daga wurin da yake. 15 Sai sarakunan duniya da
masu mulki, da manyan sojoji, da masu arziki, da masu iko, da
dukkan sauran mutane, bayi da waɗanda ba bayi ba, suka ɓoye
cikin kogwanni, da kuma ƙarƙarshin duwatsu. 16 Suna kira
duwatsu suna ce musu, "Ku fāɗo a kanmu ku kuma rufe mu
daga fuskar wannan da yake zama a kursiyi, da kuma daga
fushin Ɗan Ragon. 17 Gama babbar ranar fushinsu ta zo, wane
ne kuwa zai iya tsayawa?"

**Mutane dubu ɗari da dubu arba'in da huɗu (144,000) na Isra'ila**

7 1 Bayan wannan, sai na ga mala'iku huɗu suna tsaye a
kusurwa huɗu na duniya, suka hana iskokin huɗun nan na
duniya hurawa a kan ƙasa, ko a kan teku, ko a kan wani itace.
2 Sai na ga wani mala'ika yana hawa daga gabas, yana riƙe da
hatimi na Allah mai rai. Da murya mai ƙarfi ya kira mala'ikun
nan huɗu waɗanda Allah ya ba su iko su lalatar da duniya, da
kuma teku. 3 Mala'ikan ya ce, "Kada ku lalatar da duniya, ko
teku, ko itatuwa, sai mun sa wa bayin Allah lambar shaida a
goshinsu."

4 Sai na ji yawan waɗanda aka sa musu lambar shaida, sun
kai dubu ɗari da dubu arba'in da huɗu[h]. Su kuwa daga kabilu
goma sha biyu na Isra'ila ne.

5 An yi wa dubu goma sha biyu daga kabilar Yahuda,
dubu goma sha biyu daga kabilar Ruben,
dubu goma sha biyu daga kabilar Gad,
6 dubu goma sha biyu daga kabilar Asher,
dubu goma sha biyu daga kabilar Naftali,
dubu goma sha biyu daga kabilar Manasse,
7 dubu goma sha biyu daga kabilar Simiyon,
dubu goma sha biyu daga kabilar Lawi,
dubu goma sha biyu daga kabilar Issakar,
8 dubu goma sha biyu daga kabilar Zebulun,
dubu goma sha biyu daga kabilar Yusufu, da kuma
dubu goma sha biyu daga kabilar Benjamin.

---

**6.14**: R. Yoh 16.20 **6.15**: Ish 2.19,21 **6.16**: Hos 10.8; Luk 23.30
**6.17**: Jow 2.11; Mal 3.2 **7.1**: Irm 49.36; Dan 7.2; Zak 6.5 **7.3**: Ez 9.4,6

[g] 6.14 **tabarma**: Da Helenanci an rubuta "littafi" ne a nan.

[h] **7.4 dubu ɗari da dubu arba'in da huɗu**: Wannan lambar tana kwatanta dukan waɗanda suka ba da gaskiya ga Almasihu ne.

**Babban Taron Tsarkaka a Sama**

9 Bayan wannan, na duba sai na ga wani babban taro na
tsarkaka da yawa da ya wuce gaban ƙirge. Sun fito daga kowace
al'umma, da kabila, da jama'a, da harshe, suna tsaye a gaban
kursiyin da kuma a gaban Ɗan Ragon. Suna sanye da fararen
riguna, kuma suna riƙe da reshen itacen dabino a hannunsu.
10 Suka ta da murya da ƙarfi suna cewa, "Ceto ya fito daga wurin
Allahnmu ne, wannan da yake zama a kursiyi da kuma daga wurin
Ɗan Ragon!" 11 Dukan mala'ikun kuwa suka tsaya kewaye da
kursiyin, da dattiban, da kuma halittun nan huɗu masu rai. Sai
suka fāɗi a gaban kursiyin, suka yi wa Allah sujada, 12 suna cewa,
"Amin! Yabo, da ɗaukaka, da hikima, da godiya, da girma, da
iko, da ƙarfi su tabbata ga Allahnmu har abada abadin! Amin!"
13 Sa'an nan ɗaya daga cikin dattiban ya tambaye ni ya ce,
"Waɗanne ne suna sanye da fararen riguna haka? Kuma daga ina
suka fito?" 14 Sai na ce masa, "Kai ka sani, mai girma." Sai ya ce
mini, "Waɗannan mutane su ne suka fito daga tsananin wahala. Sun
wanke rigunansu da jinin Ɗan Ragon, suka zama farare. 15 Shi ya
sa suke tsaye a gaban kursiyin Allah, kuma suna yin masa hidima
dare da rana a cikin haikalinsa. Shi da yake zama a kan kursiyin
zai kasance tare da su yă kuma tsare su. 16 Ba za su ƙara jin yunwa
ba, ba za su ƙara jin ƙishi ba, ba za su ƙara jin zafin rana ko wani
ƙuna ba sam, 17 domin Ɗan Ragon da yake wajen kursiyin zai zama
makiyayinsu, kuma zai bi da su zuwa maɓuɓɓugan ruwan rai. Allah
kuma zai share musu dukan hawaye."

**Hatimi na Bakwai**

8 1 Da Ɗan Ragon ya ɓalle hatimi na bakwai, sai aka yi shiru a
sama kamar rabin awa guda. 2 Sa'an nan na ga mala'iku guda
bakwai da suke tsaye a gaban Allah, aka ba su ƙaho guda bakwai.
3 Ga kuma wani mala'ika wanda yake riƙe da ɗan kwanon zinariya
na turare mai ƙamshi ya zo ya tsaya a gaban bagaden. Aka ba shi
turare mai yawa domin yă haɗa da addu'o'i na dukkan tsarkakan
Allah, yă kuma miƙa shi a kan bagaden zinariyar da yake gaban
kursiyin. 4 Hayaƙi na turaren kuwa tare da addu'o'in tsarkaka suka
tashi daga hannun mala'ikan, suka hau zuwa gaban Allah. 5 Sai
mala'ikan ya ɗauki ɗan kwanon turaren, ya cika shi da wuta daga
bagaden, ya jefar da shi a duniya. Sai aka yi tsawa, da ƙararraki,
da walƙiya, da kuma rawar ƙasa.

---

**7.14:** Dan 12.1; Mat 24.21; Mar 13.19 **7.16:** Ish 49.10
**7.17:** Zab 23.1; Ez 34.23; Zab 23.2; Ish 49.10; 25.8 **8.3:** Amos 9.1; Fit 30.1,3

**Kahoni Huɗu na Farko**

6 Sa'an nan mala'ikun nan bakwai masu ƙahonin nan suka yi
shiri su busa su.
7 Mala'ika na farko ya busa ƙahonsa. Sai ga ƙanƙara da wuta,
gauraye da jini aka zubar da su a duniya. Wutar kuma ta cinye
kashi ɗaya bisa uku na duniyan, ta kuma cinye kashi ɗaya bisa
uku na itatuwa na wannan sashe da tsire-tsirensa.
8 Mala'ika na biyu ya busa ƙahonsa, sai ga wani abu mai kama
da babban tsauni mai tsawo, mai cin wuta, an jefar da shi cikin
teku. Sashi ɗaya bisa uku na tekun ya juya ya zama jini, 9 kashi
ɗaya bisa uku na halittu masu rai na wannan sashi tekun suka mutu,
kuma kashi ɗaya bisa uku na jiragen ruwan da suke a wurin suka
halaka.
10 Sa'an nan mala'ika na uku ya busa ƙahonsa. Sai ga wani
babban tauraro mai cin wuta kamar cukwima ya sauko daga sama,
ya fāɗi a kan kashi ɗaya bisa uku na koguna da kuma a kan
maɓuɓɓugan ruwa.
11 Sunan tauraron nan kuwa "Ɗaci" ne. Kashi ɗaya bisa uku
na ruwan ya juya ya zama da ɗaci, mutane da yawa da suka sha
ruwan suka mutu, don ɗacinsa.
12 Daga nan sai mala'ika na huɗu ya busa ƙahonsa. Sai aka bugi
sashi ɗaya bisa uku na rana, sashi ɗaya bisa uku na wata, da kuma
sashi ɗaya bisa uku na taurari, har sashi ɗaya bisa uku na haskensu
ya zama duhu. Ta haka sai ya zama babu haske a kashi ɗaya bisa
uku na yini, haka kuma kashi ɗaya bisa uku na dare.
13 Sa'an nan da na duba, sai na ji wata gaggafa wadda take
ƙiraya a tsakiyar sararin sama tana kuka da ƙarfi, tana cewa,
"Kaito! Kaito! Kaito, ga dukan waɗanda suke zama a duniya,
sa'ad da an busa sauran ƙahonin nan da mala'ikun nan uku suke
shirin busawa!"

**Kaho na Biyar**

9 1 Mala'ika na biyar ya busa ƙahonsa. Sai na ga tauraro ya
fāɗo daga sama har ƙasa, aka kuma ba shi mabuɗin maruƙin
rami mai zurfin nan.[i] 2 Tauraron kuwa ya buɗe ramin, sai wani
hayaƙi ya ƙito kamar wanda yake daga babbar matoya, har
hayaƙin ya sa rana da sararin sama suka yi duhu. 3 Sai fāri

**8.5:** L. Fir 16.12; Ez 10.2; Fit 19.16; R. Yoh 11.19; 16.18
**8.7:** Fit 9.23-25; Ez 38.22 **8.10:** Ish 14.12 **8.11:** Irm 9.14
**8.12:** Ish 13.10; Ez 32.7; Jow 2.10; 3.4; 4.15 **9.2:** Far 19.28

[i] **9.1 rami mai zurfin nan:** Wato, cikin ramin inda aka kulle aljanu sai ran da za a yi musu hukunci na ƙarshe.

suka fito daga cikin hayaƙin, suka sauko duniya, aka kuma ba
su irin iko na harbi daidai da na kunamai. [4] Aka umarce su
kada su yi wa ciyawa ɓarna, ko itatuwa, ko kuma wani tsiro,
sai dai mutane waɗanda ba su da lambar shaida ta Allah a
goshinsu. [5] Ba a ba su damar kashe mutanen nan ba, sai dai su
gwada musu azaba na wata biyar. Zafin wannan azabar ya yi
kama da zafin harbin kunama. [6] Cikin waɗannan watanni biyar
kuwa mutane za su so su mutu, amma ba za su samu ba, za su
yi marmarin mutuwa, amma mutuwa za ta ƙi zuwa.

7 Fārin sun yi kamar dawakan da aka shirya don yaƙi, suna
da wani abu kamar rawanin zinariya a kansu, kuma fuskokinsu
sun yi kama da na mutane. [8] Gashinsu ya yi kama da na kan
mata, haƙoransu sun yi kama da na zaki. [9] An rufe ƙirjinsu da
wani abu mai kama da rigunan ƙarfe, fikafikansu suna ƙara
kamar surutun dawakai masu karusai da suke rugawa a guje
zuwa yaƙi. [10] Suna da wutsiya, suna harbi kamar kunamai, suna
da ikon jin wa mutane ciwo har wata biyar. Wannan ikon kuwa
a wutsiyarsu yake. [11] Suna da sarkin da yake mulki a kansu, shi
ne mala'ikan nan da aka ba shi iko a kan ramin mai zurfin nan.
Sunansa da Ibraniyanci "Abaddon" ne, da Helenanci kuwa
"Afolliyon" wato, "Mai Ɓarna".

12 Bala'i, na farko ya wuce, bayan wannan akwai saura guda
biyu masu zuwa.

## Kaho na Shida

13 Sa'an nan mala'ika na shida ya busa ƙahonsa. Sai na ji
murya tana fitowa daga kusurwa huɗu na bagaden zinariyar da
yake a gaban Allah. [14] Muryar ta ce wa mala'ika na shida nan,
"Ka saki mala'iku guda huɗun nan da suke a ɗaure a babban
kogin Yuferitis!" [15] Sai aka saki mala'iku huɗun nan waɗanda
aka shirya domin wannan awar na wannan ranar na wannan watan
da kuma na wannan shekarar domin su kashe kashi ɗaya bisa uku
na dukan 'yan Adam. [16] Sai ga sojoji masu yawa a kan dawakai.
An sanar da ni yawan sojojin nan, sun kai miliyan ɗari biyu. [17] A
cikin ru'uyata kuma, na ga dawakai da kuma masu hawansu, suna
sanye da rigunan ƙarfe masu launin ja wur kamar wuta, da shuɗi
da kuma ruwan rawaya kamar farin wuta. Kowane doki kuwa
yana da kai kamar na zaki, wuta kuma da hayaƙi da farin wuta
suna fitowa daga bakinsu. [18] Da waɗannan bala'i uku aka kashe

9.3: Fit 10.12-15 9.4: Ez 9.4 9.6: Ayu 3.21; Irm 8.3 9.7: Jow 2.4 9.8: Jow 1.6
9.9: Jow 2.5 9.13: Fit 30.1-3

kashi ɗaya bisa uku na 'yan Adam, wato, da wuta, da hayaƙi, da
kuma farin wutan da yake fitowa daga bakin dawakan nan.
19 Gama ikon dawakan nan yana a bakinsu ne da kuma wutsiyarsu.
Wutsiyarsu kamar macizai masu kai ne, suna kuma yin amfani
da su don su ji wa mutane ciwo.

20 Sauran 'yan Adam da ba a kashe da waɗannan bala'i ba
kuwa, ba su tuba sun rabu da abubuwan da suka yi da hannunsu
ba. Wato, ba su daina yi wa aljanu sujada ba, ba su kuwa daina
yin sujada wa gumakar da aka yi da zinariya, ko azurfa, ko
tagulla, ko dutse, ko itace ba, waɗanda ba sa iya gani, ko su ji,
ko su yi tafiya. 21 Ba su kuma tuba daga kisankai da suke yi ba,
ko sihirinsu, ko halayen lalatarsu, ko sace-sacensu ba.

### Mala'ika da Ɗan Ƙaramin Littafi

10 1 Sa'an nan na sāke ganin wani ƙaton mala'ika mai ƙarfi
yana saukowa daga sama. An lulluɓe shi cikin girgije, yana
kuma da bakan gizo a kansa, fuskarsa ta yi kamar rana, ƙafafunsa
kuma kamar ginshiƙai na wuta. 2 Yana da wani ɗan ƙaramin littafi
wanda yake a buɗe a hannunsa. Ya sa ƙafarsa ta dama a kan teku,
ƙafarsa ta hagu kuwa a kan ƙasa. 3 Ya yi kira da murya mai ƙarfi
wadda ta yi ƙara kamar kukan zaki. Bayan ya yi kiran, sai tsawa
bakwai suka amsa da babban ƙara. 4 Da tsawa bakwai nan suka yi
ƙara, na yi shiri in rubuta, amma sai na ji murya ta yi magana daga
sama ta ce, "Abin da tsawa bakwai nan suka faɗa asiri ne! Kada
ka rubuta shi!"

5 Sa'an nan mala'ikan nan da na gani a tsaye a kan teku da
kuma a kan ƙasa ya ɗaga hannun damarsa sama, 6 ya rantse da sunan
wannan da yake raye har abada abadin, wanda ya halicci sama da
dukan abin da yake cikinsa, da ƙasa da dukan abin da yake cikinta,
da teku da dukan abin da yake cikinsa. Mala'ikan ya ce, "Babu
sauran ɓata lokaci kuma! 7 Amma a lokacin da mala'ika na bakwai
zai busa ƙahonsa ne za a cika asirin nan na Allah, kamar yadda ya
sanar wa bayinsa annabawa."

8 Sa'an nan na ji muryan nan da dā na ji daga sama ta sāke
yi mini magana cewa, "Je ka, ka karɓi littafin nan da yake buɗe
a hannun mala'ikan da yake tsaye a kan teku da kuma a kan
ƙasa." 9 Sai na je wurin mala'ikan na ce masa yǎ ba ni ɗan littafin.
Shi kuwa ya ce mini, "Ka karɓa ka ci; zai zama da ɗaci a cikinka,
amma a bakinka zai zama da zaƙi kamar zuma."

---

**9.20:** Zab 115.4-7; 135.15-17; Dan 5.23
**10.5-7:** Fit 20.11; M. Sh 32.40; Dan 12.7; Amos 3.7

10 Sai na karɓi ɗan ƙaramin littafin daga hannunsa, na cinye.
Sai ya yi zaƙi kamar zuma a bakina, amma bayan da na haɗiye, sai
ya koma ɗaci a cikina. 11 Sa'an nan aka sāke faɗa mini cewa, "Dole
ne kuma ka yi annabci game da jama'a iri-iri, da al'ummai masu
yawa, da harsuna dabam-dabam, da kuma sarakuna masu yawa."

**Shaidu Biyu na Allah**

11 1 Sa'an nan aka ba ni wani ma'auni kamar sanda, aka
kuma ce mini, "Je ka auna haikalin Allah da bagaden, ka
kuma ƙirga waɗanda suke sujada a ciki. 2 Amma kada ka auna
fili na farko na haikalin, ka ƙyale shi domin an ba da su ga
waɗanda ba su san Allah ba waɗanda za su tsananta wa birnin
nan mai tsarki har watanni arba'in da biyu. 3 Zan aiko da shaiduna
guda biyu sanye da rigunan makoki, za su kuma yi shelar
maganata har kwana dubu ɗaya da ɗari biyu da sittin."
4 Waɗannan shaidu biyun kuwa su ne itatuwan zaitun ɗin nan
guda biyu da fitilun nan biyu da suke tsaye a gaban Ubangiji na
dukan duniya. 5 Idan wani ya yi ƙoƙarin halaka su, wuta za ta fito
daga bakinsu ta halaka masu gāba da su; ta haka ne dukan mai
niyyar halaka su za a kashe shi. 6 An ba su iko su kulle sararin
sama don kada a yi ruwan sama a kwanakin da suke shelar
maganata. Suna da iko kuma a kan maɓuɓɓugan ruwa, su mai da
su jini; suna kuma da iko su kawo wa duniya kowane irin bala'i,
a duk lokacin da suke so.
7 Bayan sun gama sanar da saƙonsu, wata dabba mai fitowa
daga rami mai zurfin nan za ta yaƙe su. Dabbar kuwa za ta ci
nasara a kansu, ta kuma kashe su. 8 Za a bar gawawwakinsu a
kan titin babban birnin nan da aka gicciye Ubangijinsu. Ana
kwatanta birnin nan da suna Sodom, ko Masar. 9 Jama'a da
kabilu, da harsuna da al'ummai za su zuba wa gawawwakin ido
har kwana uku da rabi, su kuwa hana a binne su. 10 Mutanen
duniya za su yi murna saboda mutuwar shaidu biyun nan. Za su
yi biki, suna a'aika wa juna kyautai domin annabawa biyun nan
da sun kawo wa mazaunan duniya wahala. 11 Amma bayan
kwana uku da rabi ɗin, sai numfashi mai ba da rai ya zo daga
wurin Allah ya shiga cikinsu, sai suka tashi tsaye. Tsoro mai
yawa ya kama waɗanda suka gan su. 12 Sai annabawan nan biyu
suka ji wata murya mai ƙarfi ta yi musu magana daga sama ta

---

**10.8-10:** Ez 2.8—3.3 **11.1** Ez 40.3; Zak 2.5-6 **11.2** Luk 21.24
**11.4:** Zak 4.3,11-14 **11.6:** 1 Sar 17.1; Fit 7.17-19; 1 Sam 4.8
**11.7:** Dan 7.7,21; R. Yoh 13.5-7; 17.8 **11.8:** Ish 1.9-10 **11.11:** Ez 37.10

ce, "Ku hauro nan!" Sai suka tafi sama cikin girgije, abokan
gābansu suna gani. [13] Nan take sai aka yi wata babbar rawar
ƙasa, sai kashi ɗaya bisa goma na garin ya nutse, aka kashe
mutum dubu bakwai. Sauran mutanen kuwa suka ji tsoro ƙwarai,
suka ɗaukaka Allah na sama.

14 Bala'i na biyu ya wuce, ga kuma bala'i na uku yana zuwa
nan da nan.

**Kaho na Bakwai**

15 Sai mala'ika na bakwai ya busa ƙahonsa, sai aka ji muryoyi
masu ƙarfi a sama suna cewa, "Ikon mulki a kan duniya yanzu
ya zama na Ubangijinmu da Almasihunsa, zai kuma yi mulki har
abada abadin!" [16] Sai dattibai ashirin da huɗun nan da suke zaune
a kursiyinsu a gabansa suka fāɗi a gaban Allah, suka yi sujada,
[17] suna cewa,
"Mun gode maka, ya Ubangiji Allah Mai Iko duka,
wanda kake a yanzu,
kai ne kuma a dā,
saboda ka ɗauki ikonka mai girma
kana mulki.
[18] Waɗanda ba su san Allah ba sun cika da fushi,
domin lokacin fushinka ya zo,
lokaci ya yi da za a yi wa matattu shari'a,
a kuma ba da lada ga bayinka,
annabawa da tsarkaka da kuma dukan mutanen da suka
girmama ka,
babba da yaro.
Lokaci ya yi da za a halaka
waɗanda suka halaka duniya!"

19 Sai aka buɗe haikalin Allah a sama, sa'an nan aka ga
akwatin alkawarinsa a cikin haikalin. Sai aka yi walƙiya, da
ƙararraki, da tsawa, da rawar ƙasa, da manyan ƙanƙara.

**Wata Mace da Maciji**

12 [1] Sai aka ga wata babbar alama mai ban mamaki a sama,
wata mace wadda aka ɗauki rana aka lulluɓe ta, wata kuma
yana ƙarƙashin tafin ƙafarta, a kanta kuwa akwai rawanin taurari
goma sha biyu. [2] Tana da ciki, tana kuma kukan haihuwa saboda
azabar zafin haihuwa.

---

11.12: 2 Sar 2.11 11.13: R. Yoh 6.12; 16.18 11.15: Fit 15.18; Dan 2.44; 7.14,27
11.18: Zab 2.5; 110.5; 115.13 11.19: R. Yoh 8.5; 16.18,21

3 Sai aka kuma ga wata alama mai ban mamaki a sama, ga
kuwa wani ƙaton jan Maciji mai kawuna bakwai da ƙahoni goma,
da rawani a kowane kansa. 4 Sai wutsiyarsa ta ja kashi ɗaya bisa
uku na taurari ta fid da su daga sama, ta jifar da su a ƙasa. Sa'an
nan Macijin ya tsaya a gaban macen, da nufin idan ta haihu yă
cinye ɗanta. 5 Ta kuwa haifi ɗanta namiji, wanda zai yi mulkin
dukan al'ummai da sandan ƙarfe. Amma aka fizge ɗan aka kai
shi a wurin Allah da kursiyinsa. 6 Macen kuwa ta gudu zuwa daji,
zuwa wani wurin da Allah ya shirya mata, inda za a lura da ita
har kwana dubu ɗaya da ɗari biyu da sittin.

7 Sai yaƙi ya tashi a sama. Mika'ilu tare da mala'ikunsa suka
yaƙi Macijin, Macijin kuma tare da mala'ikunsa suka yi ta yaƙi.
8 Amma aka ci Macijin da yaƙi, aka kori mala'ikunsa, aka kuma
hana su zama a sama daga wannan lokaci. 9 Sai aka jefa ƙaton
Macijin nan ƙasa, wato, Macijin nan na tun dā, wanda ake ce da
shi Mugun, ko kuma Shaiɗan, wanda ya ruɗe dukan duniya. Aka
jefa shi ƙasa a duniya tare da mala'ikunsa.

10 Sai na ji wata babbar murya a sama tana cewa, "Yanzu
fa, ceto, da iko, da mulki na Allahnmu, da kuma ikon
Almasihunsa sun bayyana. Domin an jefar da wannan abokin
gāban 'yan'uwanmu ƙasa, shi da yake zargin 'yan'uwanmu a
gaban Allahnmu dare da rana. 11 Sun kuwa yi nasara a kansa
ta wurin jinin Ɗan Ragon nan da kuma ta wurin gaskiyar da
suka shaida, domin sun yarda su ba da ransu har ga mutuwa.
12 Saboda haka sai ku yi farin ciki, ya ku sammai da dukan masu
zama a ciki! Amma kaitonku duniya da teku! Domin Mugun
nan ya sauko muku, kuma ya cika da fushi domin ya san cewa
lokacinsa ya rage kaɗan."

13 Da Macijin ya gane cewa an jefa shi ƙasa, sai ya fara bin
macen nan da ta haifi ɗa namiji. 14 Amma aka ba macen nan
fikafikai biyu na babbar gaggafa domin ta tashi sama ta rabu da
macijin nan, ta je cikin daji inda aka shirya za a lura da ita har
shekara uku da rabi. 15 Sai Macijin nan ya fitar da ruwa daga
bakinsa kamar kogi bayan matar, wai don ruwan yă tafi da ita.
16 Amma ƙasa ta taimaki macen. Kasar ta buɗe bakinta ta shanye
ruwan da ya fito daga bakin macijin. 17 Sai Macijin ya ji fushin
macen ƙwarai, ya taso yă yi faɗa da sauran zuriyar macen, wato,
dukan waɗanda suke biyayya da dokokin Allah, suna kuma

12.3: Dan 7.7 12.4: Dan 8.10 12.5: Ish 66.7; Zab 2.9
12.7: Dan 10.13,21; 12.1; Yahu 9 12.9: Far 3.1; Luk 10.18
12.10: Ayu 1.9-11; Zak 3.1 12.14: Dan 7.25; 12.7

aminci da gaskiyan nan da Yesu ya bayyana. [18] Sai Macijin ya
tsaya[j] a kan yashi na bakin teku.

**Dabbobi Biyu Din**

13 [1] Sai na ga wata dabba tana fitowa daga cikin teku. Dabbar
tana da ƙahoni goma, da kuma kai bakwai. A kowane ƙaho
kuwa akwai rawani, kuma a kowane kai, akwai sunan da yake na
reni ne ga Allah. [2] Dabbar da na gani ta yi kama da damisa, amma
tana da manyan ƙafafu masu gashi sosai da dogaye kumba kamar
na wata naman daji da ake ce da ita beyar, bakinta kuma ya yi
kamar na zaki. Macijin kuwa ya ba dabbar ƙarfinsa, da kursiyinsa,
da kuma ikonsa mai girma.

3 Daya daga cikin kawunan wannan dabba, kamar an yi masa
wani rauni da zai iya kashe shi, amma raunin ya riga ya warke.
Sai dabbar ta ɗauke wa dukan duniya hankali, suna ta mamaki
suna binta. [4] Mutane suka yi wa Macijin nan sujada domin ya ba
wa wannan dabbar ikonsa. Suka yi wa dabbar ma sujada, suna
cewa, "Wa ya yi kamar wannan dabbar? Wa zai iya yaƙi da ita?"



*Hoton beyar (13.2)*

**13.1:** Dan 7.3; R. Yoh 17.3; 7-12 **13.2:** Dan 7.4-6

[j] **12.18 Sai macijin ya tsaya:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Sai na tsaya" ne a nan.

5 Aka ƙyale dabban nan tana ɗaga kai da maganganun reni ga
Allah, aka kuma yarda mata ta sami ikon yin mulki har watanni
arba'in da biyu. 6 Sai ta buɗe bakinta ta soma zagin Allah tana zagin
sunansa, da inda yake zama, da kuma dukan waɗanda suke zama
a cikin sama. 7 Aka ƙyale ta ta yaƙi mutanen Allah ta kuma ci nasara
a kansu. Aka kuma ba ta iko a kan kowace kabila, da jama'a, da
harshe, da al'umma. 8 Dukan mutanen da suke zama a duniya za
su yi wa dabbar sujada, sai dai waɗanda tun kafin kafawar duniya
an rubuta sunayensu a littafin rai na Ɗan Ragon da aka yanka.

9 "Duk mai kunne ji, bari yă ji! 10 Kowa da an nufe shi da
bauta, ga bauta za a kai shi. Kowa kuma da aka nufa a kashe da
takobi, da takobi za a kashe shi. Wannan yana bukata dagewa da
kuma sa zuciya na masu bin Allah."

11 Sai na ga wata dabbar kuma, wadda ta fito daga ƙasa.
Tana da ƙahoni biyu kamar na ɗan rago, ta kuma yi magana
kamar Macijin. 12 Ta yi amfani da dukan ikon wannan dabba
ta farko a idon dabbar. Ta sa duniya da dukan masu zama a
cikinta su yi wa dabbar ta farko sujada, wato, wannan da
rauninta ya riga ya warke. 13 Wannan dabbar ta biyu ta yi
manyan abubuwan ban mamaki, har ma ta sa wuta ta sauko
daga sama ta zuba a ƙasa a idon kowa. 14 Sai ta ruɗe dukan
mutanen da suke zama a duniya da abubuwan ban mamakin
nan da aka yarda mata ta yi a idon dabba ta farkon. Dabbar ta
ce musu su gina wata siffa don girmama wannan dabbar da aka
ji mata rauni da takobin nan kuma duk da haka ta rayu. 15 Aka
yarda wa wannan dabba ta biyu ta ba da numfashin rai ga
wannan siffar ta dabba ta farko, har siffar ta iya yin magana,
ta kuma kashe dukan waɗanda suka ƙi yi mata sujada.
16 Wannan dabba ta biyu ta sa a yi wa dukan mutane lamba a
hannunsu na dama ko a goshinsu, babba da ƙarami, mai arziki
da talaka, bawa da mai 'yanci. 17 Ta yi haka don kada wani yă
saya ko yă sayar in ba shi da lamba, wato, sunan dabbar ko
kuwa lambar sunanta. 18 Wannan abin fa yana bukata hikima.
Kowa da yake da ganewa zai iya fito da ma'anar lambar wannan
dabba, domin lambar ta sunan wani mutum ce. Lambar kuwa
ita ce 666.

13.5-6: Dan 7.8,25; 11.36 13.7: Dan 7.21 13.8: Zab 69.29
13.10: Irm 15.2; 43.11

**Waƙar Waɗanda Suka Sami Ceto**

14 [1] Sa'an nan na duba, sai na ga Ɗan Ragon yana tsaye a
kan Dutsen Sihiyona da mutanen nan dubu ɗari da dubu
arba'in da huɗu, tare da shi waɗanda aka rubuta sunan Ɗan Ragon
da na Ubansa a goshinsu. [2] Sai kuma na ji wata murya daga sama
mai ƙara kamar ruwa mai gudu, kamar tsawa mai ƙara sosai.
Muryar da na ji kuwa kamar masu molo ne suna kiɗi. [3] Suna rera
wata sabuwar waƙa a gaban kursiyin, a gaban halittun nan huɗu
masu rai, da kuma a gaban dattiban. Babu wani da zai iya koyi
wannan waƙa sai mutane dubu ɗari da dubu arba'in da huɗu ɗin
nan kawai, waɗanda suka sami ceto daga duniya. [4] Waɗannan
mutanen ne ba su taɓa ƙazantar da kansu ta wurin kwana da mata
ba, domin sun yi zaman tsabta. Su ne suke bin Ɗan Ragon ko'ina
za shi. Waɗannan ne an fanshe su daga sauran mutane, su ne
kuma kamar nunan fari na amfanin gonar da za a miƙa ga Allah
da kuma Ɗan Ragon. [5] Ba a taɓa jin ƙarya a bakinsu ba, domin
su marasa laifi ne.

**Saƙon Mala'iku Uku**

6 Sai na ga wani mala'ika yana firaya a tsakiyar sararin
sama, yana riƙe da madawwamin saƙo na Labari Mai Daɗi
domin yă sanar wa mutanen duniya, wato, ga kowace al'umma,
da kabila, da harshe, da jama'a. [7] Sai ya ɗaga murya mai ƙarfi
ya ce, "Ku girmama Allah, ku kuma yabi sunansa mai girma!
Gama yanzu lokaci ya yi don yă hukunta dukan mutane. Ku yi
masa sujada, shi da ya yi sama, da ƙasa, da teku, da kuma
maɓuɓɓugan ruwa!"
8 Sai wani mala'ika, na biyu, ya bi na farkon, yana cewa, "Ta
fāɗi, Babila mai girma ta fāɗi! Ita da ta zuga dukan al'ummai
suka bugu da ruwan inabi na tsananin lalatarta!"
9 Sai kuma wani mala'ika na uku, ya biyo waɗannan biyu ɗin.
Mala'ikan yana cewa da murya mai ƙarfi, "Duk wanda ya yi wa
wannan dabba da siffarta sujada, ya kuma karɓa lamba a goshinsa,
ko kuwa a hannunsa, [10] shi zai sha ruwan inabi na fushin Allah,
wanda aka shirya da duk ƙarfinsa a cikin kwaf na fushin Allah.
Za a kuwa ba shi wuya sosai da wuta, da farin wuta, a gaban
mala'iku masu tsarki da kuma a gaban Ɗan Ragon. [11] Hayaƙin
wutar da ake ba su wuya da shi, ya dinga tashin sama har abada
abadin. Babu sauƙi dare da rana ga waɗanda suka yi wa wannan

**14.1** Ez 9.4; R. Yoh 7.3 **14.5:** Zaf 3.13 **14.8:** Ish 21.9; Irm 51.8; R. Yoh 18.2
**14.10:** Ish 51.17; Far 19.24; Ez 38.22

dabba da siffarta sujada, da kuma dukan waɗanda aka yi musu
lambar sunanta."
12 Wannan yana bukata dagewar tsarkaka, waɗanda suke
biyayya da dokokin Allah, suke kuma aminci cikin bangaskiyarsu
ga Yesu.
13 Sai na sāke jin wata murya daga sama tana cewa, "Rubuta
wannan. Masu albarka ne waɗanda za su mutu cikin hidimar
Ubangiji daga yanzu!" Ruhu ya ce, "Hakika! Za su huta daga
wahalarsu, saboda sakamakon aikinsu yana bin su!"

## Girben Duniya

14 Sa'an nan na duba, sai ga wani farin girgije, da wani kamar
Ɗan mutum yana zama a kan girgijen, yana da rawanin zinariya
a kansa, yana kuma da lauje mai ci sosai a hannunsa. 15 Sai wani
mala'ika ya fito daga haikalin ya yi kira da murya mai ƙarfi ga
wannan da yake zama a kan girgijen, yana cewa, "Ka miƙa
laujenka, ka fara girbi, domin lokacin girbi ya yi, amfanin duniya
ya nuna sarai." 16 Sai wannan da yake zama a kan girgijen ya
wurga laujensa a kan duniya, aka kuma girbe amfanin duniya.
17 Sai wani mala'ika ya fito daga haikali a sama, shi ma
yana da lauje mai ci sosai. 18 Sa'an nan wani mala'ika har
yanzu, wanda yake lura da wutan bagaden ya fito daga bagaden.
Ya yi kira da murya mai ƙarfi wa wancan mala'ika mai lauje,
ya ce masa, "Ka miƙa laujenka ka yanka inabin daga gonar
inabin duniya, domin 'ya'yansa sun nuna." 19 Sai mala'ikan ya
wurga laujensa duniya, ya yanke 'ya'yan inabin daga itacen, ya
jefa su cikin babbar ramin matsin inabi na fushin Allah. 20 Aka
matse inabin a ramin a bayan gari, jini ya riƙa fitowa daga
ramin, ya kai nisan kilomita ɗari uku, kuma zurfinsa ya kai
kamar mita ɗaya da rabi.

## Mala'iku bakwai da Bala'i Bakwai na Karshe

15 1 Sai na ga wata alama a sama, mai girma, mai ban
mamaki kuma. Mala'iku bakwai suna nan da bala'i
bakwai, waɗanda su ne na ƙarshe, domin da su ne za a bayyana
fushin Allah na ƙarshe.
2 Sai na ga wani abu kamar tafkin gilas, gauraye da wuta. Na
kuma ga waɗanda suka ci nasara a kan dabbar da siffarta, da
kuma lambar sunanta, suna tsayawa a bakin tafkin gilas ɗin, suna

**14.11**: Ish 34.10 **14.14**: Dan 7.13 **14.15** Jow 4.13
**14.20**: Ish 63.3; Mak 1.15; R. Yoh 19.15

riƙe da molaye waɗanda Allah ya ba su. [3] Suna rera waƙar Musa,
bawan Allah, da kuma waƙar Ɗan Ragon, suna cewa,
"Ayyukanka da girma suke, masu ban mamaki ya Ubangiji
Allah Mai Iko duka!
Hanyoyinka masu adalci ne,
na gaskiya kuma, ya Sarkin al'ummai![k]
[4] Wane ne ba zai ji tsoronka ba,
ya Ubangiji? Wane ne ba zai ɗaukaka girmanka ba?
Kai kaɗai ne mai tsarki.
Dukan al'ummai za su zo,
su yi maka sujada domin kowa yana ganin hukuncinka
mai adalci."
5 Bayan wannan, sai na ga an buɗe Tentin Shaida, wato,
haikali a sama. [6] Mala'iku bakwai masu bala'i bakwai ɗin nan
suka fito daga cikin haikalin, sanye da yadin lili mai tsabta da
yake haske, da kuma ɗamarar zinariya a ƙirjinsu. [7] Sai ɗaya daga
cikin halittun nan huɗu masu rai ya ba wa mala'iku bakwai ɗin
nan kwanonin zinariya bakwai cike da fushin Allah, wanda yake
raye har abada abadin. [8] Sai haikalin ya cika da hayaƙi da yake
fitowa daga ɗaukakar Allah da ikonsa. Babu kuwa wanin da ya
iya shiga cikin haikalin nan sai da bala'in nan bakwai na mala'iku
bakwai ɗin nan suka ƙare.

## Kwanoni Bakwai na Fushin Allah

16 [1] Sai na ji wata murya mai ƙarfi tana magana daga
haikalin, tana gaya wa mala'iku bakwai ɗin nan cewa, "Ku
je ku juye wa duniya waɗannan kwanoni bakwai na fushin Allah."
2 Daga nan mala'ika na farko ya je ya juya abin da yake a
kwanonsa a kan duniya. Sai waɗansu mugayen miki masu zafi
sosai suka fito a jikin mutanen da suke da lambar wannan dabba,
waɗanda suka kuma yi wa siffarta sujada.
3 Mala'ika na biyu ya juye abin da yake cikin kwanonsa a kan
teku. Ruwan ya juye ya zama kamar jinin mutumin da ya mutu,
sai dukan halittu masu rai da suke cikin teku suka mutu. [4] Sai
mala'ika na uku ya juye abin da yake cikin kwanonsa a kan
koguna da maɓuɓɓugan ruwa, sai suka zama jini. [5] Na kuwa ji
mala'ikan ruwa ya ce, "Kai mai adalci ne a hukuncin nan naka

**15.3**: Fit 15.1 **15.4**: Irm 10.7; Zab 86.9 **15.5**: Fit 38.21
**15.8**: Fit 40.34; 1 Sar 8.10-11; 2 Tar 5.13-14; Ish 6.4 **16.2**: Fit 9.10
**16.4**: Fit 7.17-21; Zab 78.44
[k] **15.3 sarkin al'ummai**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "Sarkin zamanai" ne a nan.

ya Mai Tsarki, wanda kake a yanzu, kake kuma a dā. 6 Gama
mutane sun zub da jinin tsarkaka da na annabawa, ga shi yanzu
ka ba su jini su sha. Suna samun abin da ya yi daidai da su ke
nan!" 7 Sai na ji murya daga bagaden tana cewa, "Ubangiji Allah
Mai Iko duka! Hukuncinka mai gaskiya ne, mai adalci ne kuma."

8 Daga nan sai mala'ika na hudu ya juye abin da yake cikin
kwanonsa a kan rana, aka kuwa yarda mata ta ƙone mutane da
tsananin zafi. 9 Sai tsananin zafin nan ya ƙone mutane, har suka
zagi sunan Allah, shi da yake da iko a kan waɗannan bala'i.
Amma ba su tuba sun ɗaukaka girmansa ba.

10 Sai mala'ika na biyar ya juye abin da yake cikin kwanonsa
a kan kursiyin wannan dabba. Sai duhu ya rufe mulkin dabbar,
mutane kuwa suka ciji harshensu saboda azaba, 11 suka kuma zagi
Allah na sama saboda azabarsu da mikinsu. Amma ba su tuba
daga mugayen ayyukan ba.

12 Mala'ika na shida ya juye abin da yake cikin kwanonsa a
kan kogin Yuferitis mai girma. Sai kogin ya bushe, don a shirya
hanya wa sarakunan da za su zo daga gabas. 13 Sai na ga aljanu
uku waɗanda suka yi kama da kwaɗi. Ɗaya yana fitowa daga
bakin Macijin nan, ɗaya kuma daga bakin wannan dabba, ɗaya
kuma daga bakin annabin nan na ƙarya. 14 Su aljanun nan ruhohi
ne da suke yi abubuwan ban mamaki. Waɗannan aljanu uku kuwa
su suke zuwa wurin dukan sarakunan duniya, su tattara su domin
yaƙi a wannan babbar rana ta Allah Mai Iko duka.

15 "Ga ni ina zuwa kamar ɓarawo! Mai albarka ne duk wanda
yake tsaro, yake kuma sanye da rigunansa, don kada yǎ yi tafiya
tsirara, yǎ ji kunya a cikin jama'a!"

16 Sai aljanun suka tattaro sarakunan nan wuri ɗaya, a wurin
da ake ce da shi Armageddon[ƙ] da yaren Ibraniyawa.

17 Mala'ika na bakwai ya juye abin da yake cikin kwanonsa
a sarari sama. Sai wata murya mai ƙarfi ta fito daga kursiyin a
cikin haikalin, tana cewa, "An gama!" 18 Sai aka yi walƙiya, da
ƙararraki, da tsawa, da kuma muguwar rawar ƙasa irin da ba a
taɓa yi ba tun halittar mutum. Babbar rawar ƙasar ce kuwa ƙwarai.
19 Babban birnin nan kuwa ya rabu kashi uku, biranen dukan
al'ummai kuwa suka rushe. Sai Allah ya tuna da Babila mai
girma, ya kuma sa ta sha daga kwaf na fushinsa mai tsananin

**16.10:** Fit 10.21 **16.12:** Ish 11.15 **16.15:** Mat 24.43-44; Luk 12.39-40; R. Yoh 3.3
**16.16:** 2 Sar 23.29; Zak 12.11 **16.18:** R. Yoh 8.5; 11.13,19

[ƙ] **16.16 Armageddon:** Ma'anar wannan suna ita ce, "Dutsen Megiddo." (Dubi L Mah 5.19; 2 Sar 23.29-30).

gaske. 20 Kowane tsibiri ya nutse, manyan tsaunuka kuma ba a
ƙara ganinsu ba. 21 Manyan ƙanƙara, masu nauyi da gaske, suka
fāɗo daga sama a kan mutane har mutane suka zagi Allah saboda
bala'in ƙanƙara, domin bala'in ya yi muni ƙwarai!

**Babbar Karuwa da wata Dabba**

17 1 Sai ɗaya daga cikin mala'iku bakwai masu kwanonin
bakwai ɗin nan ya zo wurina ya ce, "Zo, zan nuna maka
yadda za a hukunta wannan babbar karuwa, wadda ita ce babban
birnin da aka gina kusa da inda akwai ruwa mai yawa.
2 Sarakunan duniya sun yi lalata da ita, mutanen duniya kuma
sukan zama kamar wadanda sun bugu da ruwan inabi na lalatar
da suka yi da ita." 3 Sai Ruhu ya sauko a kaina, mala'ikan ya
ɗauke ni zuwa cikin daji. A can na ga wata mace zaune a kan
wata jar dabba. Dabbar kuwa tana da sunaye na zagin Allah da
aka rubuta a jikinta. Tana kuma da kawuna bakwai da ƙahoni
goma. 4 Macen nan ta sa kaya masu launin jan garura, da kuma
ja wur, ta ci ado da kayan zinariya, da na duwatsu masu daraja,
da lu'ulu'ai. Tana riƙe da kwaf na zinariya cike da abubuwan
ƙyama na lalatarta. 5 A goshinta kuwa an rubuta sunan da yake
da ma'ana ta asiri, "Babila Mai Girma, mamar dukan karuwai,
mamar abubuwan ban ƙyama na duniya kuma." 6 Na kuma ga
macen ta bugu da jinin tsarkaka da kuma jinin waɗanda aka kashe
saboda shaidarsu game da Yesu.

Da na gan ta, sai mamaki ya kama ni ƙwarai. 7 Amma
mala'ikan ya tambaye ni ya ce, "Don me kake mamaki? Zan faɗa
maka asirin ma'anar wannan mace, da kuma na wannan dabbar
da take ɗaukarta, wannan dabba mai kawuna bakwai da ƙahoni
goma. 8 Wannan dabbar da ka gani, ta taɓa rayuwa a dā, amma
yanzu ba ta rayuwa, za ta haura daga rami mai zurfin nan zuwa
inda za a halaka ta. Mutanen da suke zama a duniya, waɗanda
tun kafin halitta ba a rubuta sunayensu cikin littafin masu rai ba,
duka za su yi mamakin ganin dabbar, domin dā ta taɓa rayuwa,
yanzu kuma ba ta rayuwa, amma za ta sāke dawowa.

9 "Wannan abu fa yana bukata hikima da ganewa. Kawuna
bakwai ɗin nan kuwa tudu bakwai ne, waɗanda macen take zama
a kai. 10 Kawuna bakwai ɗin nan kuma su ne sarakunan nan
bakwai, waɗanda biyar daga cikinsu sun mutu, ɗaya yana nan,

---

**16.19:** Ish 51.17 **16.20:** R. Yoh 6.14 **16.21:** Fit 9.23; R. Yoh 11.19
**17.1:** Irm 51.13 **17.2:** Ish 23.17; Irm 51.7 **17.3:** R. Yoh 13.1 **17.4:** Irm 51.7
**17.8:** Dan 7.7; R. Yoh 11.7; Zab 69.29

ɗayan bai zo ba tukuna. Sa'ad da ya zo kuwa dole yǎ yi mulki
na ɗan ƙanƙanin lokaci. 11 Dabbar da ta taɓa rayuwa a dā, yanzu
kuwa ba ta rayuwa, ita ce ta takwas, kuma daga cikin bakwai ɗin
ta fito, kuma tana tafiya zuwa inda za ta halaka.
12 "Kahoni goma da ka gani, su ne sarakunan nan goma da
ba su riga sun karɓi ikon mulki ba tukuna, amma za a naɗa su
su yi mulki na awa ɗaya tare da dabbar. 13 Waɗannan goma ɗin
kuwa nufinsu ɗaya ne, kuma sun ba wa wannan dabba ikonsu da
sarautarsu. 14 Za su yi yaƙi da Ɗan Ragon. Amma Ɗan Ragon
tare da waɗanda ya kira, da zaɓaɓɓunsa, da waɗanda suke bin sa
cikin aminci, za su ci nasara a kan sarakunan nan domin shi ne
Ubangiji na iyayengiji da kuma Sarkin sarakuna."
15 Sai mala'ikan ya ce mini, "Ruwan nan da ka gani, inda
wannan karuwa take zama, jama'a ce iri-iri, da taro masu yawa,
da al'ummai, da harsuna. 16 Kahoni goma da ka gani, su da dabbar
za su ƙi ganin wannan karuwa, za su ƙwace kome da take da shi
su kuma bar ta tsirara, za su cinye naman jikinta, su kuma ƙone
ta da wuta. 17 Gama Allah ya nufe su su aikata nufinsa, su zama
da ra'ayi ɗaya, su ba wa wannan dabba ikonsu don ta yi mulki
har sai maganar Allah ta cika. 18 Macen nan kuwa da ka gani, ita
ce babban birnin nan, wanda yake mulki a kan sarakunan duniya."

**Fāɗuwar Birnin Babila**

18 1 Bayan wannan, na ga wani mala'ika yana saukowa daga
sama. Yana da iko mai girma, kuma ɗaukakarsa ta haskaka
duniya duka. 2 Ya kira da murya mai ƙarfi ya ce, "Ta fāɗi, Babila
mai girma ta fāɗi! Ta zama wurin zaman aljanu da iskoki da
kowane irin ƙazamin tsuntsu, mai ban ƙyama. 3 Don dukan
al'ummai sun sha[/] ruwan inabin lalatarta. Sarakunan duniya kuma
sun yi lalata da ita. 'Yan kasuwan duniya suka yi arziki ta wurin
muguwar sha'awarta."

4 Sai na ji wata murya daga sama tana cewa,
"Ku fito, mutanena daga gare ta!
Don kada zunubanta su shafe ku,
don kada bala'inta ya same ku.
5 Gama zunubanta sun yi tsayi har sun kai sama.
Allah kuma ya tuna da muguntarta.

---

**17.12**: Dan 7.24 **18.2**: Ish 13.21; 21.9; Irm 50.39; 51.8; R. Yoh 14.8
**18.3**: Ish 23.17; Irm 51.7 **18.4**: Ish 48.20; Irm 50.8; 51.6,45
**18.5**: Far 18.20-21; Irm 51.9

[/] **18.3 sun sha**: Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "ta sa dukan al'ummai suna sha" ne a nan.

[6] Ku yi da ita daidai yadda ta yi da ku,
duk abubuwan da ta yi muku,
ku saka mata har sau biyu.
Cikin kwaf da ta dama muku ruwan inabinta da shi ku
kuma ku dama mata sau biyu
[7] Ku gwada mata azaba da baƙin ciki gwargwadon
ɗaukaka da jin daɗin da ta yi wa kanta.
Gama ta kan ce wa kanta, 'Ni sarauniya ce,
a zaune nake a kursiyita!
Ni ba matar da mijinta ya mutu ba ce,
kuma ba zan taɓa yin baƙin ciki ba!'
[8] Don haka, cikin kwana ɗaya
za a buge ta da bala'i na ciwo,
da na baƙin ciki, da na yunwa.
Za a kuma ƙone ta da wuta,
gama Ubangiji Allah, mai iko ne.
Shi ne kuwa mai hukunta ta."

9 Sarakunan duniya kuma da suka yi lalata, suka kuma yi
muguwar sha'awa da ita. Za su yi kuka da kururuwa a kanta,
sa'ad da suka ga hayaƙin wutan da yake cinta. [10] Za su tsaya da
nisa domin suna jin tsoro kada su sha wahala tare da ita. Suna
cewa, "Kaitonki! Kaitonki, ya ke babban birnin Babila! Ya ke
babban birnin Babila! Cikin awa guda an hukunta ke!"

11 'Yan kasuwan duniya kuma suna mata kuka suna baƙin
ciki, domin ba wanda yake saya kayansu kuma. [12] Ba wanda yake
saya zinariyarsu, da azurfarsu, da duwatsunsu masu daraja, da
kuma lu'ulu'ansu, da yadunan lilinsu masu kyau, da zane mai
launin shuni, da siliki, da zane mai launin jan garura, da itatuwan
ƙamshi iri-iri, da kayan hauren giwa iri-iri, da dukan abubuwan
da aka sassaƙa da itace mai tsada, da kayan tagulla, da kayan
ƙarfe, da kayan dutse mai sheƙi, [13] da kayansu na sinamon, da
kayan yaji, da na turaren wuta, da mur, da lubban, da ruwan inabi,
da mai, da garin alkama, da tsaban alkama, da shanu, da tumaki,
da dawaki, da kekunan doki, da kuma bayi, wato, rayukan 'yan
adam. [14] 'Yan kasuwan suka ce mata, "Dukan abubuwa masu
kyau da kika sa rai a kai sun ɓace, kuma dukan arzikinki da kayan
adonki sun ɓace. Ba za ki ƙara samunsu kuma ba!" [15] 'Yan
kasuwa waɗanda suka yi arziki ta wurin kasuwanci da ita, za su
tsaya da nisa, domin suna tsoro kada a haɗa su cikin azaba da za

**18.6**: Zab 137.8; Irm 50.29 **18.7-8**: Ish 47.7-9 **18.9-10**: Ez 26.16-17
**18.11**: Ez 27.31,36 **18.12-13**: Ez 27.12-13,22

ta sha. Suna kuka, suna baƙin ciki, 16 suna cewa, "Kaito! Kaiton
babban birnin nan! Wanda dā yakan sa zanen lilin mai kyau, da
riga mai launin jan garura da kuma riga mai launi ja wur, yakan
kuma ci ado da kayan zinariya, da duwatsu masu daraja da kuma
lu'ulu'ai! 17 Amma cikin awa guda dukan arzikinta ya halaka!"
Sai dukan masu manyan jiragen ruwa da masu shigansu, da
masu tuƙin da kuma dukan sauran waɗanda suke samun biyan
bukatarsu ta ciniki a teku, suka tsaya da nisa. 18 Suka yi kuka,
sa'ad da suka ga hayaƙin wutan da ya cinye birnin, suna cewa,
"Ba a taɓa yin wani birni irin wannan babban birnin ba!" 19 Sai
suka zuba ƙura a kansu suna ta kuka, suna baƙin ciki, suna
kururuwa, suna cewa, "Kaito! Kaiton babban birnin nan! Birnin
da dukan masu manyan jiragen ruwa suka yi arziki daga
dukiyarsa! Amma a cikin awa guda kome ya halaka!"

20 Ku yi farin ciki, ya ku da kuke zama a sama, ku yi farin
ciki ku tsarkaka, da manzanni da annabawa, domin Allah ya riga
ya hukunta Babila a kan abin da ta yi muku!

21 Sa'an nan wani ƙaton mala'ika mai ƙarfi ya ɗauki wani
dutse wanda girmansa ya kai na babban dutsen niƙa, ya jefa
cikin teku, yana cewa, "Haka za a jefar da Babila babban birni,
da ƙarfi, ba za a kuwa ƙara ganinta ba. 22 Ba za a ƙara jin kiɗin
molo, da mawaƙa, da masu busa, da masu huran ƙaho a cikinki
ba. Ba kuwa za a ƙara ganin mai kowace irin sana'a a cikinki
ba. Ba kuwa za a ƙara jin ana niƙa a cikinki ba! 23 Fitila ba za
ta ƙara haskaka a cikinki ba. Ba kuwa za a ƙara jin muryar
ango da amarya a cikinki ba, don dā 'yan kasuwanki su ne masu
iko a dukan duniya, kin kuma ruɗe dukkan al'ummai da
sihirinki!"

24 Haka aka hukunta Babila saboda jinin annabawa da na
tsarkakan da aka sami a kanta, har ma da jinin sauran waɗanda
aka kashe a duniya.

## An Yabi Allah a Sama

19 1 Bayan wannan sai na ji wani abu kamar murya mai ƙarfi
ta babban taro a sama, suna ihu suna cewa, "Halleluya!
Ceto, da ɗaukaka, da iko, sun tabbata ga Allahnmu. 2 Gama
hukuncinsa daidai ne, na adalci kuma. Ya hukunta wannan babbar
karuwa wadda ta ɓata duniya da halin lalatarta. Allah ya hukunta

---

**18.15:** Ez 27.31,36 **18.17:** Ish 23.14; Ez 27.26-30 **18.18:** Ez 27.32
**18.19:** Ez 27.30-34 **18.20:** M. Sh 32.43; Irm 51.48 **18.21:** Irm 51.63-64; Ez 26.21
**18.22:** Ez 26.13; Ish 24.8 **18.22-23:** Irm 7.34; 25.10 **18.24:** Irm 51.49

ta domin ta kashe bayinsa." 3 Sai suka sāke yin ihu, suna cewa, "Halleluya! Hayaƙin da yake fitowa daga wutan da ya cinye babban birnin yana tashi har abada abadin." 4 Sai dattibai ashirin da huɗun nan tare da halittun nan huɗu masu rai suka fāɗi, suka yi wa Allah sujada, wannan da yake zama a kursiyin. Suna cewa, "Amin! Halleluya!" 5 Sai aka ji wata murya daga kursiyin tana cewa, "Ku yabi Allahnmu, ya ku bayinsa, Ku da kuke girmama shi, babba da yaro."

## Bikin Auren Ɗan Rago

6 Sa'an nan na ji murya kamar ta babban taro, kamar motsin ruwa mai yawa da yake gudu, kamar tsawa mai ƙara. Na ji suna cewa,

"Halleluya! Gama Ubangijinmu Allah Mai Iko duka shi ne yake mulki! 7 Mu yi farin ciki, mu yi murna, mu ɗaukaka shi! Gama lokaci ya yi na auren Ɗan Ragon. Amaryarsa kuma ta yi shiri. 8 An ba ta yadin lili mai tsabtar da yake ɗaukar ido, ta sa." Yadin lilin ɗin nan shi ne ayyuka masu kyau na tsarkaka.

9 Sai mala'ikan ya ce mini, "Rubuta wannan. Masu albarka ne waɗanda aka gayyace su zuwa bikin auren Ɗan Ragon nan." Ya kuma ce, "Wannan ita ce maganar Allah ta gaskiya." 10 Sai na fāɗi a gabansa na yi masa sujada, amma ya ce mini, "Kada ka yi haka! Ni ma abokin bautarku ne, kai da 'yan'uwanka, waɗanda suke shaida gaskiyan da Yesu ya bayyana. Allah za ka yi wa sujada!"

Domin gaskiyar da Yesu ya bayyana ita ce ta ba da ikon yin annabci.

## Wani a Kan Farin Doki

11 Sai na ga sama a buɗe, sai ga wani farin doki. Ana ce da mai hawansa Mai Aminci da Mai Gaskiya. Cikin adalci ne yake hukunci da kuma yaƙi. 12 Idanunsa sun yi kamar harshen wuta, a kansa kuwa akwai rawani da yawa. Yana kuma da wani suna a rubuce, sunan da babu wanda ya sani sai shi. 13 Rigar da ya sa kuwa an jiƙa ta da jini. Sunansa kuwa "Kalman Allah." 14 Rundunar masu yaƙi na sama suka bi shi, sanye da fararen yadin lili masu tsabta a kan fararen dawaki. 15 Daga bakinsa wani takobi mai ci sosai ya fito. Da takobin nan ne zai ci nasara

19.2: M. Sh. 32.43; 2 Sar 9.7 19.3: Ish 34.10 19.5: Zab 115.13
19.6: Ez 1.24; Zab 93.1; 97.1; 99.1 19.9: Mat 22.2-3
19.11: Ez 1.1; Zab 96.13; Ish 11.4 19.12: Dan 10.6

a kan al'ummai. Zai kuma yi mulki a kansu da sandan ƙarfe,
zai kuma tattake 'ya'yan inabi cikin ramin matsar inabi na
tsananin fushin Allah Mai Iko duka. 16 A rigarsa, da kuma a
cinyarsa an rubuta wannan suna, "Sarkin sarakuna, da kuma
Ubangiji iyayengiji."

17 Sai na ga wani mala'ika yana tsaye a rana. Da murya mai
ƙarfi ya kira dukan tsuntsayen da suke firaya a tsakiyar sararin sama
ya ce, "Ku zo, ku taru wurin babban bikin nan na Allah. 18 Ku zo
ku cinye naman sarakunan nan, da na manyan sojoji, da na
jarumawa, da na dawaki, da na masu hawansu, da kuma naman
dukan mutane, bayi da masu 'yanci, babba da yaro!" 19 Sai na ga
wannan dabba da kuma sarakunan duniya da sojojinsu sun taru, don
su yi yaƙi da wannan da yake zama a kan dokin, shi da sojojinsa.
20 Sai aka kama dabbar tare da wannan annabin ƙarya wanda ya yi
abubuwan ban mamaki a dabbar. Ta wurin waɗannan abubuwan
ban mamakin ne ya ruɗe waɗanda suke da lambar wannan dabba,
da kuma waɗanda suka yi wa siffarta sujada. Aka kama wannan
dabba tare da annabin nan na ƙarya aka jefa su da rai cikin tafkin
wuta mai ƙuna da farin wuta. 21 Aka kashe sojojinsu da takobi da
ya fito ɗaga bakin wannan da yake zama a kan dokin. Dukan
tsuntsaye kuwa suka ci namansu iyaka yadda za su iya ci.

**Shekaru Dubu**

20 1 Sa'an nan na ga wani mala'ika yana saukowa daga sama,
yana riƙe da mabuɗi na rami mai zurfin nan, da wata
babbar sarƙa a hannunsa. 2 Sai ya kama Macijin, wannan Maciji
na tun dā, wanda shi ne Mugun nan, ko kuma Shaiɗan, ya ɗaure
shi da sarƙa har na shekaru dubu. 3 Mala'ikan ya jefa shi cikin
wannan ramin mai zurfin nan, ya rufe ramin, ya kuma kulle shi
ya kuma buga hatimi, don kada yǎ ƙara ruɗin al'ummai kuma,
sai bayan shekaru dubun nan sun wuce. Bayan haka za a sake shi
na ɗan lokaci.

4 Sa'an nan na ga kursiyai, da waɗanda aka ba su ikon hukunci
suna zama a kai. Na kuma ga rayukan waɗanda aka yanka musu
kawuna saboda sun shaidi Yesu, da kuma maganar Allah. Su ne ba
su yi wa wannan dabbar sujada ba, ko su yi wa siffarta. Ba su kuwa
karɓi wannan lambar dabba a goshinsu ko a hannunsu ba. Sun sāke
rayuwa, suka yi mulki tare da Almasihu har shekaru dubu. 5 Sauran
waɗanda suka mutu ba su sāke rayuwa ba, sai bayan shekaru dubun

---

**19.15:** Zab 2.9; Ish 63.3; Jow 4.13; R. Yoh 14.20 **19.17-18:** Ez 39.17-20
**19.20:** R. Yoh 13.1-18 **20.2:** Far 3.1 **20.4:** Dan 7.9,22

nan suka wuce. Wannan fa shi ne farkon tashin matattu. 6 Masu
albarka ne wadanda suke da rabo cikin wannan farkon tashin
matattu don su tsarkaka ne. Mutuwa ta biyu ba ta da iko a kansu,
za su zama firistocin Allah da na Almasihu, za su kuma yi mulki
tare da shi har shekaru dubu.

**Nasara a kan Shaiɗan**

7 Bayan shekara dubun nan sun wuce, za a saki Shaiɗan daga
inda aka kulle shi, 8 zai kuma fito yă ruɗi al'umman da suke a
warwatse cikin dukan duniya, wato, Gog da Magog. Shaiɗan zai
tattara su don yaƙi, yawansu kuwa ya yi kamar yashi a bakin
teku. 9 Suka bazu a duniya, suka kewaye birnin da Allah yake
ƙauna, wato, sansanin tsarkakansa. Amma wuta ta sauko daga
sama ta ƙone su. 10 Mugun nan kuwa da ya ruɗe su, aka jefa shi
cikin tafkin wuta mai ƙuna da farin wuta, inda aka jefar da
wannan dabba tare da annabin nan na ƙarya. A can za su sha
wuya dare da rana, har abada abadin.

**Hukunci na Karshe**

11 Sa'an nan na ga wani babban farin kursiyi, da wanda yake
zama a kai. Sai sama da ƙasa suka ɓace daga gabansa, ba a kuwa
ƙara ganinsu ba. 12 Sai na ga matattu, babba da ƙarami, suna tsaye
a gaban kursiyin. Aka buɗe littattafai, sa'an nan aka buɗe wani
littafi, wato, littafi na masu rai. Aka hukunta matattun bisa ga abin
da suka yi, kamar yadda yake a rubuce a cikin littattafan. 13 Sai
teku ya fid da wadanda suka mutu a cikinsa. Mutuwa da wurin
zaman matattu, su ma suka ba da matattunsu. Sai aka hukunta kowa
bisa ga abin da ya aikata.

14 Sa'an nan aka jefa Mutuwa tare da wurin zaman matattu a
cikin tafkin wuta. Wannan tafkin wutan, shi ne mutuwa ta biyu.
15 Duk wanda sunansa bai fito a rubuce a cikin littafin nan na
masu rai ba, an jefar da shi cikin tafkin wutan nan.

**Sabon Sama da Sabuwar Kasa**

21 1 Sa'an nan na ga sabon sama da sabuwar ƙasa. Sama na
farko da ƙasa ta farko duk sun ɓace, babu kuma teku.
2 Na kuma ga Birnin nan Mai Tsarki, wato, sabuwar Urushalima,
tana saukowa daga sama daga wurin Allah. An shirya ta kamar
amaryar da ta ci ado saboda mijinta. 3 Na kuma ji murya mai

**20.8**: Ez 7.2; 38.2,9,15 **20.11-12**: Dan 7.9-10 **21.1**: Ish 65.17; 66.22; 2 Bit 3.13
**21.2**: Ish 52.1; 61.10; R. Yoh 3.12

ƙarfi tana magana daga kursiyin tana cewa, "Ga shi wurin zaman
Allah yana tare da mutane! Zai zauna tare da su, za su kuma
zama jama'arsa. Allah kuwa da kansa zai kasance da su, yă kuma
zama Allahnsu.[m] 4 Zai share musu dukan hawaye daga idanunsu.
Babu sauran mutuwa, ko baƙin ciki, ko kuka, ko azaba. Don
abubuwan dā sun wuce."

5 Sai wannan da yake zama a kursiyin ya ce, "Yanzu zan
yi dukan kome sabo!" Ya kuma ce mini, "Rubuta wannan,
domin wannan maganar gaskiya ce, kuma tabbatacciya." 6 Ya
kuma ce, "An gama! Ni ne farko da kuma ƙarshe, mafari da
kuma matuƙa. Ga duk mai jin ƙishin ruwa, zan ba shi izni yă
sha daga maɓuɓɓugan ruwan rai kyauta. 7 Duk wanda ya ci
nasara zai karɓi gādo daga wurina, zan zama Allahnsa, shi kuma
zai zama ɗana. 8 Amma masu tsoro, da masu cin amana, da
masu aikin ƙyama, da masu kisankai, da masu halin lalata, da
masu sihiri, da masu bautar gumaka, da kuma dukan masu yin
ƙarya, duk rabonsu yana cikin wannan tafƙin wuta mai ƙuna da
farin wuta, wanda yake shi ne mutuwa ta biyu."

## Sabuwar Urushalima

9 Sai ɗaya daga cikin mala'iku bakwai ɗin nan masu
kwanonin da aka cika da bala'i bakwai ɗin nan na ƙarshe ya
zo wurina ya ce, "Zo, in nuna maka amarya, matar Ɗan Ragon."
10 Sai Ruhu ya sauko a kaina, mala'ikan ya ɗauke ni zuwa kan
wani tsauni mai tsawo sosai, ya nuna mini Urushalima, Birnin
Mai Tsarki tana saukowa daga sama daga wurin Allah. 11 Birnin
kuwa yana haske da ɗaukakar Allah, haskensa ya yi kamar dutse
mai daraja, kamar jasfa, yana ƙyalli kamar madubi. 12 Yana da
babban katanga mai tsawo, da ƙofofi goma sha biyu, da
mala'iku goma sha biyu masu lura da ƙofofin. An rubuta
sunayen kabilu goma sha biyu na mutanen Isra'ila a kan
ƙofofin. 13 A kowane gefe kuwa akwai ƙofofi uku, uku a gabas,
uku a kudu, uku a arewa, uku kuma a yamma. 14 Aka kuma
gina tushen birnin a kan duwatsu goma sha biyu, inda aka
rubuta sunayen almajirai goma sha biyu na Ɗan Ragon.
15 Mala'ikan da ya yi mini magana kuwa yana da sandan awon
da aka yi da zinariya wanda zai auna birnin, da ƙofofinsa, da

21.3: Ez 37.27; L. Fir 26.11-12 **21.4:** Ish 25.8; 35.10; 65.19 **21.6:** Ish 55.1
**21.7:** 2 Sam 7.14; Zab 89.27-28 **21.10:** Ez 40.2 **21.12-13:** Ez 48.30-35

[m] **21.3 yă kuma zama Allahnsu:** Wadansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da wannan.

kuma katangarsa. 16 Birnin nan kuwa kowane gefensa daidai
ne da sauran. Tsawonsa da fāɗinsa kuma daidai suke. Sai
mala'ikan ya auna birnin da sandansa na awo, ya sami kilomita
dubu biyu da ɗari huɗu, tsawonsa, da fāɗinsa, da tsayinsa duka
daidai suke. 17 Mala'ikan ya kuma auna katangar, ya sami
tsayinta[n] ta kai mita sittin da shida, bisa ga cikakke abin awo
wanda mutane suke amfani da shi. 18 An gina katangan nan da
wani dutse mai daraja da ake ce da shi jasfa, aka kuma gina
birnin da zinariya zalla, yana kuma ƙyalli kamar madubi. 19 An
kuma yi wa tushen katangar birnin ado da kowane irin dutse
mai daraja. Jasfa ne dutse na farko a tushen ginin, na biyu
saffaya, na uku agat, na huɗu zumurrudu, 20 na biyar onis, na
shida karneliyan, na bakwai kirisolat, na takwas beril, na tara
tofas, na goma kirisofuras, na sha ɗaya jasin, na sha biyu
ametis. 21 Ƙofofi sha biyun nan kuwa lu'ulu'ai sha biyu ne, an
yi kowace ƙofa da lu'ulu'u guda ɗaya. An yi titin birnin da
zinariya zalla, yana kuma ƙyalli kamar madubi.
22 Ban ga haikali a birnin nan ba, domin Ubangiji Allah Mai
Iko duka da Ɗan Ragon su ne haikalin birnin. 23 Birnin ba ya
bukatar rana, ko wata su haskaka shi, domin ɗaukakar Allah ita
ce take haskaka shi, Ɗan ragon kuma shi ne fitilar birnin.
24 Mutanen duniya za su yi tafiya a cikin hasken birnin,
sarakunan duniya kuma za su kawo wa birnin dukiyarsu. 25 Ba
za a kulle ƙofofin birnin da rana ba har abada ba kuwa za a yi
dare a can ba. 26 Za a kuma kawo abubuwan masu kyau da kuma
dukan arzikin mutanen duniya cikin birnin. 27 Amma abu marar
tsarki ba zai taɓa shiga cikin birnin nan ba, ko kuma wani mai
yin abin ƙyama, ko mai ƙarya. Sai dai waɗanda sunayensu suna
a rubuce cikin littafi na masu rai na Ɗan Ragon, su ne za su
shiga birnin.

22 1 Sa'an nan mala'ikan ya nuna mini kogin ruwan rai, mai
ƙyalli kamar madubi, yana gudu daga kursiyi na Allah da
Ɗan Ragon, 2 yana gudu ta tsakiyar titin birnin kuma. A kowane
gefen kogin kuwa akwai itacen[o] rai mai haihuwar 'ya'ya sau
goma sha biyu a shekara, yana haihuwa sau ɗaya kowane wata.
Ganyen itacen kuwa domin warkar da dukan al'ummai ne. 3 Ba
za a sami wani abu da Allah ya la'anta a birnin nan ba. Kursiyi

---

**21.15:** Ez 40.3 **21.18-21:** Ish 54.11-12 **21.23:** Ish 60.19-20 **21.24:** Ish 60.3
**21.25-26:** Ish 60.11 **22.1** Ez 47.1; Zak 14.8 **22.2:** Far 2.9; Ez 47.12

[n] **21.17 tsayinta:** Wani juyi na wannan kalmar shi ne "kaurinsa."

[o] **22.2 itacen:** Da Helenanci kalman nan na iya zama "Itatuwa."

na Allah da Ɗan Ragon zai kasance a cikin birnin. Bayinsa kuma
za su yi masa sujada. 4 Za su ga fuskarsa, za su kasance da sunansa
a rubuce a goshinsu. 5 Babu sauran dare, ba kuwa za su bukaci
fitilu ko hasken rana ba, domin Ubangiji Allah ne zai zama
haskensu. Za su kuwa yi mulki har abada abadin.

**Yesu Yana Zuwa**

6 Sai mala'ikan ya ce mini, "Wannan magana gaskiya ce,
tabbatacciya ce kuma. Ubangiji Allah, wanda ya ba wa annabawa
Ruhunsa, ya aiko da mala'ikansa yǎ nuna wa bayinsa abin da zai
faru ba da daɗewa ba."
7 "Ga shi kuwa, ina zuwa da wuri! Masu albarka ne waɗanda
suke biyayya da maganar annabcin littafin nan."
8 Ni, Yohanna, na ji, na kuma ga waɗannan abubuwan. Da na
gama jinsu da kuma ganinsu, sai na fāɗi a gaban mala'ikan da
ya nuna mini waɗannan abubuwan, domin in yi masa sujada.
9 Amma ya ce mini, "Kada ka yi haka! Ni abokin bautarku ne,
kai da 'yan'uwanka annabawa, da kuma dukan waɗanda suke
biyayya da maganar littafin nan. Ka yi wa Allah sujada!" 10 Ya
kuma ce mini, "Kada ka ɓoye maganar annabcin nan, domin
lokaci ya yi kusa da dukan waɗannan abubuwan za su faru. 11 Duk
mai yin mugunta yǎ ci gaba da yin mugunta, kuma duk mai yin
abin ƙyama, yǎ ci gaba da yin abin ƙyama. Duk mai yin abu mai
kyau, yǎ ci gaba da yin abu mai kyau, duk kuwa mai tsarki yǎ
ci gaba da zamansa na tsarki."
12 "Ga shi, ina zuwa da wuri! Zan zo tare da ladana, in ba
kowa bisa ga abin da ya yi. 13 Ni ne farko da kuma ƙarshe, mafari
da kuma matuƙa."
14 Masu albarka ne waɗanda suka wanke rigunansu, domin su
sami iznin ci daga itacen rai, su kuma shiga birnin ta ƙofa.
15 Amma waɗanda suke waje kuwa su ne masu ƙazantar da kansu,
da masu yin sihiri, da masu halayen lalata, da masu kisankai, da
masu bautar gumaka, da kuma masu ƙarya cikin maganarsu da
ayyukansu duka.
16 "Ni, Yesu, na aiko da mala'ikana don yǎ sanar muku
waɗannan abubuwan cikin jama'un masu bi. Ni ne tushen
Dawuda, zuriyarsa kuma. Ni ne tauraron safe, mai haske."
17 Ruhu da Amarya suna cewa,

---

**22.3:** Zak 14.11 **22.5:** Ish 60.19; Dan 7.18 **22.11:** Dan 12.10
**22.12:** Ish 40.10; 62.11; Zab 28.4; Irm 17.10
**22.13:** R. Yoh 1.8,17; 2.8; Ish 44.6; 48.12 **22.14:** Far 2.9; 3.22 **22.16:** Ish 11.1,10

"Zo!"
Duk kuwa wanda ya ji wannan, shi ma yă ce,
"Zo!"
Duk mai jin ƙishin ruwa yă zo, duk mai bukata yă karɓi
ruwan rai kyauta.

**Maganar Karshe**

18 Ni, Yohanna, ina jan kunnen duk mai jin maganar annabcin
littafin nan cewa, in wani ya yi ƙari a kanta, Allah zai ƙara masa
bala'in da aka rubuta a littafin nan. 19 In kuma ya yi wani ragi a
maganar annabcin littafin nan, Allah zai karɓa rabonsa na 'ya'yan
itacen rai, da na birni mai tsarki kamar yadda aka bayyana a cikin
wannan littafin.
20 Shi da ya shaida waɗannan abubuwan duka ya ce, "Hakika,
ina zuwa da wuri!"
Amin. Zo, Ubangiji Yesu!
21 Bari alherin Ubangiji Yesu yă kasance tare da ku duka.[r]
Amin![s]

**22.17**: Ish 55.1 **22.18-19**: M. Sh 4.2; 12.32

[r] **22.21 ku duka:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā suna da "tsarkaka duka" ne a nan.

[s] **22.21 Amin:** Waɗansu rubuce-rubucen hannu na dā ba su da wannan.